**Перевод с турецкого**
Дауд Кадыров

**Канонический редактор**
Айдар Хабибуллин

**Литературный редактор**
Айдар Хабибуллин

**Перевод с оригинала:**

Hutbelerle İslam - Ömer Öztop - İstanbul

52 ПЯТНИЧНЫЕ ПРОПОВЕДИ НА КАЖДУЮ НЕДЕЛЮ ГОДА. Перевод с турецкого на татарский М.: ООО «Издательская группа «САД», 2008. – 320 стр., тираж 3.000 экз., 1-е издание.

**ISBN 978-5-902855-72-9**

Досточтимый Пророк (саллаллаху алейхи ва саллям) говорил: “Тот, кто, приняв гусуль, надев чистую одежду и умастив себя благовониями, не спеша направится в мечеть и, не проронив ни единого слова, выслушает проповедь имама и совершит за этим пятничный намаз, вернется домой очистившимся от всех грехов, совершенных им с прошлой пятницы».

Рекомендуется для имам-хатыйбов, а также широкого круга читателей.



г. Москва, м. Петровско-Разумовская, ул. Ангарская, 21
тел. 8 (499) 9066717, 8 (495) 7074666, 8 (905) 7347083
www.sadpress.com / izdatelstvo-sad@yandex.ru






**SAD GRAPHICS**

Дизайн и обложка: Адем Оздемир

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

# Кереш сүз

Хәмд-ү сәна галәмнәрнең Раббысына, җәза көненең Патшасына, хакимнәрнең Хакименә, Аллаһ ‘Азимушшанга булса иде.

Саләт-ү вә сәламнәребез Аллаһның соңгы илчесенә, ике җиһан әфәндесенә, галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән Мөхәммәд (сагв.) гә, аның гаиләсенә һәм әсхәбенә җитешсә дә.

Инсанлык тарихының иң бөек хакыйкәте, һичшөбһәсез ки, Исламдыр. Ислам бөтен кешелеклелекне кочагында тотып торучы илаһи бер дәгвә ул. Ислам – тугры юл һәм камиллекнең үзе ул. Иләһи бәйән шулай дип боера:

إِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللَّهِ الْإِسْلاَمُ

**“Аллаһ янында бердәнбер дөрес булган дин – Исламдыр”**[1].

الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلاَمَ دِينًا

**“Динегезне камил итүем белән, бүген сезгә тиешле булган нигъмәтләремне тәмамладым. Разы булган дин буларак та, сезгә Ислам динен игълан иттем”**[2].

1 Али Имран: 19
2 Әль-Мәидә: 3





Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең кешеләр өчен сайлаган, разы булган һәм Үзе тарафыннан камилләштерелгән Ислам дине, иман, гыйбәдәт, әхлак, хокук, икътисад һәм идарә системалары белән бербөтен тәшкил итә. Шуңа күрә кем яшәешен бу системага корып, үзен дә шуңа тәслим итә белсә, чын мәгънәдә мөселман булыр.

Кеше тормышына кагылышлы барлык мәсьәләләрдә хөкеме булган Ислам дине, ышану өчен генә түгел, тормышның һәр мизгелендә кулланылу өчен җибәрелгән. Шуңа күрә дә инсанлык әгәр бәхет һәм сөенеч тели икән, Исламга ашыгырга тиеш. Тормыш һәм яшәешен Ислам сызыклаган план буенча яшәргә теләмәгән инсанлык исә сөенеч һәм бәхеттән ерак калачак.

وَمَنْ يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ

**“Кем Исламнан кала башка бер дин эзләргә керешсә, аның дине кабул булмас, ахырәттә дә андыйлар кайгы хәсрәттә булырлар”**[3].

Димәк ки, коткаручы бер генә дин бар, ул да булса Ислам динедер. Исламның мөэминнәргә ихсан иткән иң олы гыйбәдәт көне исә - Җомга көнедер. Җомга – “Минбәр” дип аталган пәйгамбәр макамыннан “Хөтбә” уку, ягъни зикер кылу һәм угет-нәсихаттә булыну ул. Җомга көнне, хөтбә уку белән вазыйфәләндерелгән Имам һәм хатыйб кардәшләребезгә, мәчетләргә Аллаһ хозурына ашыгып килгән мөселманнарның күңелләренә хөтбә ирад итү һәм аларга Исламның коткаручы дәгвәсе турында хәтерләтү тиешле. Бу вазыйфәне чиста күңел һәм чын тырышлык белән үтәмәүчеләр исә бөек бәла эченә кермеш саналырлар.

Диния нәзәриятебез тарафыннан Бельгиянең Гент шәһәренә җибәрелеп, Ислам дине укытучысы булып

3 Али Имран: 85

эшләгән елларымда, мин үзем дә белгәннәремне башкаларга да җиткерү җаваплылыгы астында булуымны аңлап, көчем җиткәнчегә кадәр хөтбәләр әзерли, җомга намазлары үткәрә идем. Рухи яктан теләгән мәртәбәләргә ирешмәгән булган булсам да, тыршлылыгым әрәмгә киткәнлеген һич сөйли алмам.

Кулыгыздагы бу китап та Гент шәһәренең Әййүб Солтан мәчетендә укынган хөтбәләремнән гыйбәрәт. Бу хөтбәләр, бөек динебез Исламга, Имам-хатыйб кардәшләребезгә һәм барча мөэминнәргә файдалы булып, хезмәтләрендә була белсә, мин үземне бик бәхетле санар идем.

Бу форсаттан файдаланып, араларында булган вакытта миңа җылылык күрсәткән, илемә кайткач та, хатлар язып һәм шалтырытып хәлләремне белеп торуда дәвам иткән, һәм хәтта зиярәтемә килгән Гент шәһәре җәмагатенә рәхмәтләремне белдерү, үземә бурыч дип саныйм.

Тырышлык бездән булса, ярдәм - Рахман һәм Рәхим булган Аллаһтандыр. Ялгыз Аңа гына коллык итәбез һәм Аңардан гына ярдәм сорыйбыз.

*8 Август 1985*

**Гөмәр Өзтоп**

*Истамбул*

## Җомга намазы һәм җомга хөтбәсе

Кояш калыккан көннәрнең иң хәерлесе булган җомга көненең, мөэминнәрнең дини һәм иҗтимагый тормышларында бик шәрәфле урыны бар. Көръән-и Кәримнең бер сүрәсе белән исемләнгән җомга, мөэминнәрнең гыйбәдәт һәм бәйрәм көне. Җомга – мөэминнәрнең мәгънәви җыелыпкиңәшләшүе ул. Җомга хөтбәләре мөэминнәр өчен бер дәрес һәм гыйлем алмашу.

Җомга көне мәчетләргә ашыгып килүче мөэминнәр, тыңлаган хөтбәләр һәм кылган намазлар сәбәпле күңелләрендәге пычраклыклардан чистарынырга тырышырлар. Бу, мөэминнәргә, көнлек гыйбәдәтләреннән тыш, һәр атна саен рухи чистарыну өчен бирелә торган гыйбәдәт. Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Кем җомга көнне, госелләнеп, яхшы киемнәрен киеп һәм исле майлар сөртенеп, этешмичә мәчеткә җомга хөтбәсен тыңларга килсә, имам минбәргә менеп, намазыннан аерылганчыга хәтле эндәшмичә хөтбәсен тыңлап, намазын кылса, аның ике җомга арасындагы гөнаһлары гафу ителер”*[4].

Җомга көнне өйлә вакытында кылынган җомга намазы, һиҗрәтнең беренче елында ук фарыз кылынды. Тәбаранинең риваяте буенча исә, ул һиҗрәттән әввәл ук фарыз кылынып, Мәдинәдә укыла башлады.

*Үзенең беренче җомга намазын пәйгамбәребез (сагв.)*

4 Әбү Дауд, әт-Таҗ том 1: 280

*Мәдинә-и Мөнәввәрәгә һиҗрәте вакытында, Рануна исемле даладагы мәчеттә кылмыш*[5].

Җомганың фарызлылыгы Көръән, сөннәт һәм иҗмаг-и өммәт тарафыннан исбат ителгән. Аны инкяр итү – көфер санала.

Җомга намазы алдыннан хөтбә уку фарыз булганы кебек үк, шартларын үтәгән мөэминнәр өчен җәмагать белән ике рәкагать җомга намазын кылу да фарыз әль-гәйн булып санала. Җомга намазының сигез рәкагать сөннәте бар: боларның дүртесе фарыздан әввәл, дүртесе дә ахырдан кылына. Иң соңында исә дүрт "зухр әль-ахыр" исемле ике рәкагатьлек намаз тагын кылыныр, әмма моның турында мөҗтәһидләрнең фикере төрле.

### Җомга намазы фарызлылыгының дәлилләре

#### 1 - Аятләр

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نُودِي لِلصَّلَاةِ مِنْ يَوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا
إِلَى ذِكْرِ اللَّهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ذَلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ
فَإِذَا قُضِيَتِ الصَّلَاةُ فَانْتَشِرُوا فِي الْأَرْضِ وَابْتَغُوا مِنْ فَضْلِ اللَّهِ

**"Әй, иман итүчеләр, җомга көнне намазга чакырылганыгызда, Аллаһны зикер итәргә ашыгыгыз, сәүдәләрегезне дә туктатыгыгыз. Бу, әгәр белсәгез икән, сезнең өчен хәерлерәк. Намазларыгызны бетергәч, таралып, Аллаһ фазылыннан ризык эзләвегезне дәвам итегез, шулай гына морадларыгызга ирешерсез"**[6].

5 Ислам Энциклопедиясе, Җомга һәм Хөтбә өл.
6 Әль-Җомга: 9-10





**2 - Хәдисләр**

Җомга намазының фарызлылыгы турында күп кенә хәдис-и шәриф бар. Монда аларның кайберләрен генә китерәбез:

*“Җомга намазын җәмагатьтә кылу һәр мөселман өчен фарыз. Кол, хатын, бала һәм авырулара исә ул фарыз түгел”*[7].

*“Һичнинди сәбәпсез җомга намазын калдыручы кемсәләрнең исемнәре язулары һичкайчан югалмаган китапта мөнафик буларак язылыр”*[8].

*“Әгәр дә сәбәпсез җомга намазларын калдыруны туктатмасгыз, Аллаһ кальбләрегезгә андый бер мөһер сугар ки, мәңгелеккә гафил калырсыз”*[9].

*“Әй, кешеләр, белегез ки, бу көннән алып, кыяматкә хәтле, җомга көне намазы сезгә фарыз ителә. Имамнарыгыз начар яки яхшы булсын, җомганы әһәммиятсез күреп, аны калдыручыларның эше яхшылык белән бетмәячәген белеп торыгыз”*[10].

*“Җомга намазында имам буларак башканы билгеләп, үземнең дә, валлаһи, җомгага килмәгәннәрнең өйләренә ут төртеп чыгасым килә”*[11].

Югарыда зикер ителгән аят-и кәримәләр һәм хәдис-и шәрифләр җомга намазының фарызлылыгына дәлил булып торалар.

* * *

7 Әбү Дауд, Бәйхаки, Хаким әт-Таҗ том 1: 274
8 Шафигый, әт-Таҗ том 1: 274
9 Муслим, Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 441
10 М.А.Кёксал, Мөхәммәд һәм Исламият том 1: 21
11 Муслим, Дүрт Мәзхәбнең Фикх Китабы том 1: 334

## Эшне туктатып җомгага бару

Җомга көнне икенче җомга азаны укылу белән, эшне калдырып мәчеткә юнәлү фарыз булып санала. Хәнәфи мәзхәбе буенча исә, манаралардан беренче җомга азаны ишетелү белән җомга фарыз булган мөселманга эшләрен калдырып намазга юнәлү фарыз була.

Пәйгамбәребез (сагв.) минбәргә чыккан вакытта, мөәззин азан укыр, артыннан да рәсүлуллаһ (сагв.) хөтбәсен башлар иде. Мөселманнар күбәйгәч, хәлифә Госманнан (р.а.) башлап, азан ике тапыр укыла торганга әйләнде. Мөҗтәһид факихлар бу ике азанның кайсысы беренче азан икәнлеге турында төрле фикер йөртә башладылар, әмма хәнәфи мәзхәбе буенча, мәчеткә, эшне туктатып, беренче азан ишетелү белән китү тиешле.

## Җомгага бару өчен рөхсәт сорау

Җомга көне хөтбәсенә барып, намазын кылу, шартларын ташучы һәрбер мөселман өчен Аллаһ әмере – фарыз булып тора. Бу фарызны җиренә җиткерү һәр мөэминнең вазыфәсе һәм хаккы. Нинди генә эштә һәм нинди генә вазыфәдә булмасын, мөселманнарга бу хакларын куллану өчен мөмкинлек бирү һәркемнең бурычы. Шуңа күрә җомга көннәрне эшчеләргә, иң әз дигәндә, җомга намазы кылырдай вакыт бирүне дә истә тоту тиешле. Бу дини бер вазыфәнең үтәлүе һәм мөэминнәр арасында берлек һәм кардәшлелекнең көчләнүе өчен бер шарт булып тора.

## Җомга намазының шартлары

Җомга намазының шартлары, аның фарызлылыгы һәм дөреслелеге ягыннан ике төргә бүленә.





**А - Фарызлылык шартлары:**

1 - Ир кеше җенесендә булу. Җомга намазы хатыннарга фарыз түгел.

2 - Хөр һәм азат булу. Кол һәм башкаларга җомга фарыз түгел.

3 - Моким булу. Дин буенча юлчы (мөсафир) саналучыларга җомга намазы фарыз түгел.

4 - Сау-сәламәт булу. Йөри алмаслык кадәр карт һәм мәчеткә хәтле барып җитә алмаслык кадәр авыруларга җомга намазы фарыз түгел.

5 - Аяк һәм күзләрнең сәламәт булуы. Параличлылырга һәм ике күзгә сукыр булганнарга җомга намазы фарыз түгел.

6 - Намазга китмәү өчен билгеле чикләүләрнең һәм сәбәпләрнең булмавы. Мәсәлән каты яңгыр, кар һәм бозлавык булганда яки дошманнан курыккан вакытта җомгага бару фарыз түгел.

Бу шартларга мөнасиб төшкән кемсәләргә җомга намазын кылу фарыздыр. Җомга намазы фарыз булмаган кемсәләргә исә, гадәттәгечә өйлә намазын кылу тиешле. Җомга намазын кылучылар исә, намазларын кылу белән өйлә намазларын да кылмыш булырлар, шуңа күрә аларга өйлә намазын кылу кирәкмәс.

**Б - Дөреслелек шартлары**

Кылынмасы фарыз булган җомганың дөрес булуы өчен астагы шартларның үтәлүе тиешле:

1 - Җомга намазының өйлә вакытында кылынуы. Җомга намазы өйлә намазы вакытыннан әввәл дә кылына алмаганлыгы кебек үк, өйлә намазы вакыты чыккач та кылынмас.

Җомга намазының казасы юк.

2 - Намаздан әввәл хөтбә укылырга тиеш. Җомга хөтбәсе нияте белән укынган бу хөтбә, җәмагатьтән иң әз дигәндә бер кеше алдында да укына ала. Җәмагатьсез яки намазга гына җыелган җәмагать белән укынган хөтбә һәм кылынган намаз дөрес саналмас.

3 - Җомга намазында имамнан тыш җәмагать буларак өч ирнең булуы.

4 - Җомга намазы кылынган урын һәркемгә билгеле һәм һәркем өчен ачык булуы.

5 - Җомга намазын кылдырган кемсәнең намазын кылдыру өчен рөхсәте булуы. Рөхсәте булган кемсә үзе урынына башканы да билгели ала.

6 - Җомга намазы кылынган урын шәһәр чикләре эчендә булырга тиеш. Шәһәр исә - кеше яшәгән һәм кешеләр ихтияҗ күргән урын астында билгеле, шуңа күрә җомга намазлары бу васыфлары булган авылларда да кылыныр.

## Җомга хөтбәсе һәм аның шартлары

Җомга хөтбәсе фарыз һәм җомганың дөрес булуы өчен бер шарт булып тора. Хөтбәсез җомга намазы дөрес саналмас. Җомга хөтбәсе намаздан әввәл укылыр. Бәйрәм хөтбәләре исә сөннәт булганга күрә, намаздан соң укылыр.

Хөтбә - зикер һәм нәсыйхатьтер. Һәр хөтбә ике өлешкә бүленә. Хөтбәнең беренче өлеше икенче өлешеннән аерылуы, хатыйбның бераз утырып алуы белән башкарыла. Хөтбәнең һәр ике өлешендә дә Аллаһка хәмд-ү сәна, пәйгамбәргә (сагв.) саләт-ү вә сәлам китерелер. Хөтбәнең беренче өлешендә Аллаһка хәмд-ү сәна китерелеп, мөселманнарга үгет-нәсыйхать бирелер, икенче өлешендә исә хәмд-ү сәна китерелеп дога кылыныр.





## Хөтбәнең рөкеннәре

Хөтбәнең иң әһәмиятле рөкеннәреннән Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләне зикер итү. Шуңа күрә хөтбәдә “Сөбһаналлаһи, әлхәмдүлилләһи, лә иләһа илләллаһ” кебек тәсбиһатлар әйтелсә дә, хөтбәнең иң әһәмиятде рөкене җиренә җиткерелгән дип санала. Ләкин бу тәсбиһатлар бик кыска да булмаска тиеш һәм эчендә пәйгамбәребезгә (сагв.) саләт-ү вә сәлам китерү дә кирәк дип санала.

## Хөтбәнең дөрес булу шартлары

1 - Хөтбәне җомга намазы вакытында уку.

2 - Хөтбәне җомга намазы алдыннан уку.

3 - Хөтбәне хөтбә нияте белән укый башлау.

4 - Хөтбәне җәмагать каршында уку.

5 - Хөтбә белән җомга намазының фарызы арасындагы вакыт эчендә намаздан кала бернәрсәгә дә аерылмау.

## Хөтбәнең сөннәтләре

1 - Минбәргә чыкканчы хатыйбның минбәр янында булуы.

2 - Минбәргә чыккач, хатыйбның җәмагатькә борылып, укынган азанны тыңлау.

3 - Хөтбәне минбәр өстендә уку.

4 - Хатыйб чыккач икенче (мәчет) азанының укылуы.

5 - Хөтбәне ике өлешкә бүлү.

6 - Ике хөтбә арсында бераз утырып тору.

7 - Хөтбәнең ике өлешендә дә хәмд, салават һәм шәһәдәт кәлимәләрен әйтү.





8 - Хөтбәнең ике өлешен дә җәмагатькә борылган килеш һәм аякта уку.

9 - Мөэминнәргә үгет-нәсыйхатьтә булу.

10 - Хөтбәнең икенче өлешендә мөэминнәр өчен дога кылу.

11 - Хөтбәнең ике өлешен дә кыска тоту.

12 - Хөтбәне һәркемгә ишетерлек иттереп сөйләү.

13 - Көрьән-и Кәримнән бер аят уку.

14 - Хөтбәне тавыш-тынсыз тыңлау.

15 - Хөтбәне башлаганчы эчтән әгүзе-бисмилла уку.

16 - Сугыш белән яуланган шәһәрләрдә хөтбәне кулда кылыч тотып сөйләү.

17 - Хөтбәнең икенче өлешендә тавышны бераз түбәнәйтү.

18 - Хөтбә беткәч камәт төшерү.

Хөтбәнең сөннәтләре кыскача болар. Бу сөннәтләрнең калдырылуы мәкрүһ булып санала.

## Җомганың фазыләте һәм аның тәртибе

### Госелле булу

Җомга – мөэминнәрнең атналык гыйбәдәтләре һәм иҗтимагый көннәре. Бу көн госелләнеп мәчеткә бару бөек бер фазыләттер. Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) һәм аның эзеннән йөрүче бу өммәтнең олылары җомга көннәрне госелләнүне иң хәерле эшләрдән күреп, мөэминнәрне дә моңа өндәүчеләрдән иделәр. Моның турында пәйгамбәребезнең (сагв.) күп кенә хәдисләре бар, боларның кайберләре шулар:

*“Сездән берәрегез җомга намазына барырга уйласа*





*госелләнсен”*[12].

*“Мөселманны җиде көндә бер тапкыр госелле булуын сорау Аллаһның хаккы”*[13].

*“Җомга көннәрне җөнөб булмасагыз да госелләнеп башларыгызны юыгыз”*[14].

*“Җомга көннәрне госел коену бәлигъ булган һәркемнең шәхси бурычы”*[15].

**Чиста кием кию һәм исле майлар куллану**

Динебез чисталык динедер. Мөселман кеше һәрвакыт һәм һәрҗирдә чиста булырга, җомга көннәрне дә тагын да чистарак һәм пөхтәрәк булырга тырышачак. Җомга хөтбәләренә иң матур һәм иң чиста киемнәрен киеп килергә тырышачак. Чөнки җомга көнне чиста киемнәр киеп, исле майлар сөртенеп, тырнакларны кисеп, чәч-сакалларны тарап мәчеткә килү - җомганың фазыләтләреннәндер. Пычрак киемнәр һәм исле носкилар киеп мәчеткә килү гөнаһтыр. Болар турында сөекле пәйгамбәребез (сагв.) хәдис-и шәрифләрендә шулай дип әйтә:

*“Һәр мөселман, җомга җиткәч, тешләрен чистартып, госел алып, чиста киемнәрен киеп һәм, бар икән, исле майлар сөртенеп, мәчеткә килергә тиеш”*[16].

*“Эш киемегездән кала җомгага бару өчен сезләр бер кат чиста кием дә тотсагыз ни күркәм булыр иде”*[17].

12 Бухари, Муслим, Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи әт-Таҗ том 1: 279
13 Тәҗрид тәрҗ. том 3: 49 № 488
14 Тәҗрид тәрҗ. том 3: 27 № 482
15 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 442 № 1156
16 Тәҗрид тәрҗ. том 1: 33
17 Әбү Дауд, Ибн-и Мажа том 1: 279

**Җомгага иртәрәк һәм җәяүләп бару**

Җомга көнне госелләнеп, исле майлар сөртенеп, чиста киемнәр киеп, җәяүләп мәчеткә бару - бөек сәваплардан санала. Моның турында пәйгамбәребезнең (сагв.) күп кенә хәдисләре бар, боларның кайберләре шулар:

*“Җомга көнне мәчетнең һәр ишеге алдына фәрештә килеп, җомгага килүчеләрне гамәлләр дәфтәренә чиратлап яза башлый. Имам минбәргә чыгып, хөтбәсен укы башлагач, фәрештәләр дә дәфтәрләрен ябып, имамның хөтбәсен тыңлый башлый. Шулай итеп, мәчеткә көндезнең иртә сәгатьләрендә килгүчеләр, бер дәвәлек әҗер-савапка лаек төшәләр. Моннан соңырак килгүчеләр – бер тавыклык әҗер-савапка, моннан соң килгүчеләр дә - бер йомыркалык әҗер-савапка лаек төшәләр”*[18].

*“Кем җомганың иртәнге сәгатьләрендә госелләнеп, мәчеткә җәяүләп килсә, аннары да бер сүз дәшмичә хөтбә тыңлап намаз кылса, мәчеткә атлап килгән һәр адымы өчен бер еллык ураза һәм намаз әҗеренә лаек төшәр”*[19].

**Башкаларга кыенлыклар тудырудан тыелу**

Динебездә намаз гыйбәдәтен беренче сафларда башкару бик саваплы эшләрдән санала. Ләкин мәчеткә соң килүчеләргә намаз кылу өчен урынны беренче сафларда табу һәрвакытта да мөмкин булмый. Шуңа күрә дә, мәчеткә иртәрәк килү хупланган эш булып саналса, мәчеткә соң килеп, анда иртәрәк килеп җыелгучыларга кыенлыклар тудыру – тыелган эшләрдән булып санала. Моның турында пәйгамбәребез (сагв.) үзенең хәдис-и шәрифләрендә шулай дип әйтә:

18 Әбү Дауд, Ибн-и Мажа әт-Таж том 1: 286
19 Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 1: 280





*“Җомга хөтбәсенә соң килеп, кеше өстеннән атлап, аларга кыенлык тудыргучы кемсәләр, үзләренә җәһәннәмгә илткүче күпер салалар”*[20].

*“Хатыйб минбәргә чыккач кеше өстеннән атлап үзенә утырыр өчен урын эзләүчеләр, җәһәннәмдәге эче ярылып, эчәкләре тышка атылган кемсә хәлендәдерләр”*[21].

**Минбәргә якын булу**

Җомга хөтбәсе укынган вакытта имам һәм минбәргә якын булуның бөек бер әҗер булганлыгы турында сөекле пәйгамбәребез (сагв.) хәдис-и шәрифендә шулай дип хәбәр итә:

*“Госел алып, мәчеткә килеп, имам якынында утырып, хөтбәне тавыш-тынсыз тыңлаучы кемсәнең, бу һәм үткән җомга арасында кылынган гөнаһлары өч каты белән гафу кылыныр”*[22].

**Мисвак куллану**

Фарыз һәм нәфилә намазлары алдыннан мисвак кулланып теш чистарту динебез күркәм санаган эшләрдән. Кеше арасында, җәмагатьтә кылынган җомга намазында исә бу тагын да хуп күренә. Мисвак кулланып, теш чистарту турындагы хәдисләрендә пәйгамбәребез (сагв.) шулай дип әйтә:

*“Мисвак белән теш чистартып кылынган намаз, бүтән намазлардан җитмеш тапкыр яхшырактыр”*[23].

*“Мисвак кулланып, тешләрегезне чистартыгыз,*

20 Тирмизи әт-Таҗ том 1: 289
21 Әхмәд, Табәрани Тәҗрид тәрҗ. том 3: 68
22 Муслим, Тирмизи әт-Таҗ том 1: 288
23 Әхмәд, Хәким Тәҗрид тәрҗ. том 3: 36

*чөнки бу авызыгызның чиста булуына, Раббыгызның да разы булуына бер сәбәптер”*[24].

*“Әгәр дә мин өммәтемә мәшәкать тудырырга курыкмаса идем, мин аларга һәр намаз алдыннан тешләрен чистартырга әмер итәр идем”*[25].

### Хөтбәне тавыш-тынсыз тыңлау

Җомга хөтбәсе укынган вакытта тавыш-тынсыз калу - фарыз, сөйләшү исә – харам санала. Укынган хөтбәне хошуг эчендә тыңлау һәр мөселманның вазыфәсе. Моның турында хәдис-и шәрифләрдә шулай дип әйтелә:

*“Җомга хөтбәсе укынган вакытта янындагыңа “сөйләшмә” – дип тә әйтсәң дә, гөнаһлы буш сүз сөйләгән булырсың”*[26].

*“Кем җомга хөтбәсе укынган вакытта “сөйләшмә” – дип кенә әйтсә дә, сүз сөйләгән булыр. Сүз сөйләү исә җомганың савабыннан мәһрүм итә”*[27].

*“Өч нәрсә бардыр ки, алардан сәламәт булган кешенең ике җомга арасындагы кылынган барлык гөнаһлары гафу кылыныр, болар: бүтәннәргә кыенчылык китерү, сүз сөйләү һәм сүз сөйләүчегә “сөйләшмә” – дип әйтү”*[28].

### Догалар кабул булу сәгатенә ирешү

Җомга көне эчендә бөтен догалар кабул булган бер сәгать бардыр ки, бу сәгатькә догалар кабул булу сәгате дип әйтелә. Бу сәгатьнең җомга көненең кайсы сәгатендә

24 20 Әхмәд Тәҗрид тәрҗ. том 3: 35
25 Әхмәд Тәҗрид тәрҗ. том 3: 35
26 Бухари, Муслим, Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи әт-Таҗ том 1: 288
27 Әхмәд Тәҗрид тәрҗ. том 3: 101
28 Әхмәд Тәҗрид тәрҗ. том 3: 102

булганлыгы турында төрле фикерләр бар. Боларның иң ышанычлысы, имамның минбәргә чыгып, җомга намазын кылдырып бетергәнчегә хәтлек булган вакыт икәнлеген сөйләүче фикердер. Бу сәгатьтә чын күңелдән кылынган догаларның һичшиксез кабул булачаклары турында, кайбер хәдис-и шәрифләрдә шулай диелә:

*“Җомга көне эчендә андый бер сәгать бардыр ки, бу сәгатьтә намаз кылып, дога кылган һәрбер колның догалары Аллаһ тарафыннан һичшиксез кабул ителер”*[29].

*“Имамның минбәргә менеп, аның намаз кылдырып бетергәнчегә хәтлек вакыт – догаларның кабул булу сәгатедер”*[30].

**Саләт вә сәләм китерү**

Атнаның барлык көннәре арасында иң өстен булып саналгучы җомга көнендә Аллаһ рәсүленә (сагв.) күпләп саләт вә сәләм китерүнең фазыләте турында, сөекле пәйгабәребезнең (сагв.) шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Көннәрнең иң фазыләтлесе – җомга көнедер. Шуңа күрә бу көндә миңа күпләп саләт вә сәләм китерегез чөнки сезнең саләт вә сәләмнәрегез миңа ирешер”*[31].

*“Җәннәттә миңа иң якын кеше, дөньяда миңа иң күп саләт вә сәләм китергәннәре булачактыр. Шуңа күрә кичләрнең һәм көннәрнең иң күркәмендә (җомга киче һәм көнендә) миңа күпләп саләт вә сәләм китерегез”*[32].

Югарыда зикер кылынган хәдис-и шәрифләрдән аңлашылганча, җомга көннәрен рәсүлуллаһ (сагв.) кушканча каршылап, ул кушканча Аллаһ (сагв.) хозурында җомга

29 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 444
30 Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 445
31 Әбү Дауд Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 446
32 Шәфигый, Бәйхаки әт-Таж том 1: 292

хөтбәләрен тыңларга һәм намазларын кылу өчен килгән мөэминнәргә бөек әҗерләр бар. Иманның камиллеккә, рухның да җитлеккәнлеккә ирешүнең юлы – Аллаһ һәм Аның илчесе (сагв.) теләгәннәре кебек мөселман булуда.

## Хатыйб диккәть итәргә тиешле хосуслар

Җомга намазыннан әввәл һәм бәйрәм намазларыннан соң минбәргә чыгып җәмагать алдында Аллаһка хәмд, рәсүлүллаһка (сагв.) саләт-ү вә сәләм китерәрәк, дини кагыйдәләргә мөнәсиб рәвештә ике бүлемлек әйтелгән сүзгә “хөтбә” исеме бирелер. Хөтбә укучы кемсәгә “хатыйб” исеме бирелер. Хөтбә җомга намазының шартларыннан булып, зикер, гыйбәдәт һәм нәсихәтьтән гыйбәрәт.

Пәйгамбәребез (сагв.) вакытыннан алып, безнең көнебезгә хәтле җомга намазы кылынган барлык урыннарда да хөтбә укылыр һәм бу кыяметкә кадәр дә шулай дәвам итәчәк. Бу сәбәптән, хөтбә, мөселманнарның дини һәм дөньяви тормышларына яктылык керткүче әһәмиятле бер вазыфә булып тора. Шуңа күрә хатыйбләр җилкәсенә бөек бер җаваплылык йөкләнә. Ислам китергән җәмгыять төзелеше планын кешеләргә таныту белән вазыфәләндерелгән хатыйб, тема сайлаеш һәм тәкъдим ителешендә булсын мы, яки үз яшәешендә булсын, бик игътибарлы булырга тиеш. Чөнки хатыйблык матур сөйли белү генә түгел, сөйләгәннәрне гамәлгә ошыра белү дә.

Аллаһ биргән Ислами тормыш рәвешен кешеләргә танытып җиткерү белән вазыфәләндерелгән хатыйбларның бу вазыфәләре шуның хәтле шәрәфле һәм җаваплыдыр ки, бу вазыфәләрен уңышлы башкара белүләре өчен, аларга кайбер хосусларга игътибар итәргә тиеш. Без бу хосусларны аста кыскача санап чыгарга уйладык:





1 - Хатыйб камил бер иман кешесе булырга тиеш. Кальб һәм вожданнарга иман урнаштыру белән вазыфәләндерелгән хатыйб, иң әввәл, үзе җитлеккән, тирән, җанлы һәм тере бер иманга сахыйб булырга тиеш. Сөйләнгән сүзләрнең җәмагатьтә тәэсир калдыра белүләре өчен, хатыйбта мондый чиста бер иманның булуы иң беренче бер шарт.

2 - Хатыйб ныклы гыйлем кешесе булырга тиеш. Гыйльми көче булмаган бер хатыйбның уңышлы булуы мөмкин түгел. Сөйләгәннәренең мәгънәсен үзе белмәгән кемсә башкаларга ни нәрсә бирә ала? Шуңа күрә хатыйб Ислами гыйлем һәм хитабәт ысулларын белү белән берлектә, югары культура кешесе дә булырга тиеш.

3 - Хатыйб чиста күңелле һәм чамалы кеше булырга тиеш. Чиста күңеллелек, әйтелгән һәр сүз белән Аллаһ ризасын эзләү димәктер. Моны йөрәге белән сизеп, аңлаучы хатыйб, рәнҗетүче һәм ерагайтучы сүз һәм хәрәкәтләрдән ерак торып, фетнә һәм фәсәд уятмыйча, Аллаһ динен сөйдерә һәм уйландыра торган бер рәвештә аңлатырга тырышачак.

4 - Хатыйб сөйләгәннәре белән гамәл итәчәк. Сөйләгәннәре белән тормышында гамәл итмәгән, яшәеше сөйләгәннәрен ялганнаган бер хатыйбны, җәмагатьнең җитдигә алуы мөмкин түгел. Мондый имам бөек бер бәла эчендә булып, сөйләгәннәре дә буш бер сүздер.

5 - Хатыйб вазыфәсен яратырга, җәмагать алдына да сөенеп чыгарга тиеш. Эшен яратмаган, вазыфәсен дә бер йөк кебек ташыган бер хатыйбның җәмагатькә бирерлек нәрсәсе юк.

6 - Хатыйб чисталык һәм пөхтәлеккә диккать итәчәк. Хатыйбның сүзләре кебек үк, аның киеме һәм пөхтәлеге дә җәмагатьтә көчле тәэсир калдыра. Диелә белер ки,

хатыйбның киеме һәм тышкы кыяфәте аның иң әввәл нәсихатедер. Шуңа күрә һөнәренең гыйзззәт һәм шәрәфе турында уйлаган һәр хатыйб җәмагать алдына чиста һәм пөхтә кием киеп чыгачак. Тәрипсез яисә килешмәгән рәвештә җәмагать алдына чыгучы хатыйб, үзен баштан үк уңышсызлыкка дучар иткәнлеген аңларга тиеш.

7 - Хатыйб актуаль мәсьәләләр турында сөйләячәк. Чөнки актуаль мәсьәләләр, тыңлаучыларда көчлерәк тәэсир калдыра.

8 - Хатыйб хөтбәсен үзе әзерләргә тиеш. Хатыйб хөтбәсен башкаларның китапларыннан алган булса да, аны үз теле белән аңлатырга тырышырга тиеш. Моны эшләгәндә, алдына чыгылачак җәмагатьнең аңлаеш һәм мәдәният дәрәҗәсен дә истә тотарга тиеш, чөнки боларны истә тотмыйча сөйләнелгән хөтбәләр, көтелгән нәтиҗәләргә китермәс.

9 - Хатыйб сөйләгән хөтбәсен ныклы дәлилләр белән дәлилләячәк. Моның өчен дә, хөтбә темасына кагылган аят-и кәримәләр һәм хәдис-и шәрифләрнең хөкемнәрен һәм мөҗтәһидләрнең фикерләрен яхшы беләчәк. Хөтбәсен тере тормыш мисаллары белән бизәп, артык хикәят сөйләүдән дә качыначак.

10 - Хатыйб хөтбәсенә Исламга чит фикер кертмәячәк. Сөйләгән һәр сүзе Ислам низамының җанлы, тере һәм коткаручы принципларын уртага салачак. Җомга көнендә Аллаһ хозурына җыелган мөэминнәргә Ислам китергән яшәү рәвешен аңлату белән йөкле булган бер хатыйб, буталчык фикерләр белән җәмагать каршысына чыга алмас һәм чыгарга тиеш тә түгел.

11 - Хатыйб хөтбәсен кыска һәм кызык тотарга тиеш. Моның турында хәдис-и шәрифтә шулай диелә:

*“Кылган намазының озынлыгы һәм хөтбәсенең кыска-*





*лыгы кешенең аңлаешына күрсәтә. Шулай булгач намазларыгызны озынайтып, хөтбәләрегезне кыска тотыгыз"*[33].

12 - Хатыйб тавыш һәм сөйләвенә игътибарлы булырга тиеш. Тавыш һәм сүзләрнең кеше миенә тәэсир итә белү көченә ия икәнлеген белеп торгучы хатыйб, колакларны кисүче югары тавыш һәм кискен авазлардан ерак булып, кирәкле урыннарда тавыш һәм сүзләрен татлы һәм тетрәндергеч итәчәк, ләкин артык хисләргә дә бирешмәячәк.

13 - Хатыйб хәрәкәт һәм мимикасына игътибар итәчәк. Хатыйбның хөтбә укыганда һич хәрәкәтсез калуы да дөрес түгел. Хатыйб кирәк урыннарда куллары белән дә хәрәкәт итеп, хөтбәгә җанлылык кертә белергә тиеш. Ләкин алай да, артык җитдиләнеп, мәчет тышындагыларга йодырык селкүдән качынырга тиеш. Шулай ук хатыйбның мимикасы да бик әһәмиятле, куркытып искәрткәндә чатылган кашлар яки сөенечле хәбәр турында сөйләгәндә көлемсәгән иреннәр, хатыйбның эчке хисләренә иң яхшы бер тәрҗеман.

Кыскача, мөэминнәрнең күңелләренә Ислам низамыннан өзекләр китерү белән вазыфәләндерелгән бер хатыйб, иманы, гыйлеме, гыйбәдәте, әхлакы, ихласлыгы, яшәеше, сөйләшүе, киенүе һәм һәр төр хәле белән мөкәммәл бер кеше булырга тиеш. Пәйгамбәрләр макамыннан мөэминнәргә хитаб итү шәрәфенә лаек булган бер хатыйб, бу шәрәфен сакларга тиеш. Хөтбәнең фарыз һәм сөннәтләренә игътибар итеп, Ислам әдәб һәм тәртибенчә, җитдият һәм чиста күңеллелек белән хөтбә укыган бер хатыйб, Аллаһ ризасын, нәбиләр нәбисенең (сагв.) ризасын һәм дә бөтен мөэминнәрнең мәһабәтен казана. Шуңа күрә уңышлы бер хатыйб була белү һәм җәмагатьтә уңай бер тәэсир калдыра белү өчен, югарыда санап киткән хосуслар-

33 Муслим, Әхмәд әт-Тадж том 1: 282





га игътибар итү тиешле.

Тырышлык һәм гайрәтләр бездән булса, ярдәм, һидаят һәм хөкем итү Аллаһка гына аит.

ادْعُ إِلِى سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَالْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ وَجَادِلْهُم بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ
إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ

**“Раббың юлына хикмәт һәм күркәм вагәз белән чакыр, алар белән күркәм бәхәс кенә тот. Шик юктыр ки, Раббың тугры юлдан тайпылганнарны белә, тугры юлдагыларны да Ул белгүче”[34].**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفْعَلُونَ

**“Әй, иман иткүчеләр, нигә эшләмәгәннәрегез турында сүз йөртәсез!”[35]**

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِنَ اللَّهِ لِنْتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنْتَ فَظًّا غَلِيظَ الْقَلْبِ لَانفَضُّوا مِنْ حَوْلِكَ

**“Аллаһ рәхмәте беләндер ки, син аларга йомшак йөрәкле булдың. Югыйсә син каты бәгерле булса идең, алар, һичшиксез, күптән таралып киткән булырлар иде тирәңнән”[36].**

**Хәмд галәмнәрнең Раббысына – Аллаһка тиешле.**



34 Ән-Нәхл: 125
35 Әс-Саф: 2
36 Али Имран: 159





# Хөтбәнең бүлемнәре һәм аның гарәпчә сөйләнгән өлешләре

Җомга намазының беренче дүрт рәкагать сөннәте кылынганнан соң, мөәззин Әхзәб сүрәсенең 56 атен укый башлый:

إِنَّ اللَّهَ وَمَلاَئِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا
صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا

Моның белән хатыйб урыныннан торып, минбәргә таба юнәлә. Минбәргә менеп җәмагатькә йөзе белән борылып утыра да, икенче (мәчет) азанын тыңлый башлый. Аннары аякка баса да, мәчеттәгеләргә ишетерлек итеп беренче хөтбәнең гарәпчә өлешен укый башлый:

اَلْحَمْدُ لِلَّهِ إِنَّ الْحَمْدَ لِلَّهِ نَحْمَدُهُ وَنَسْتَعِينُهُ وَنَسْتَغْفِرُهُ وَنَعُوذُ بِاللَّهِ مِنْ شُرُورِ أَنْفُسِنَا وَمِنْ سَيِّئَاتِ أَعْمَالِنَا، مَنْ يَهْدِهِ اللَّهُ فَلاَ مُضِلَّ لَهُ وَمَنْ يُضْلِلْ فَلاَ هَادِىَ لَهُ، نَشْهَدُ أَنْ لاَ اِلَهَ اِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِير، وَنَشْهَدُ أَنَّ سَيِّدِنَا مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَحَبِيبُهُ وَرَسُولُهُ أَكْرَمُ رَسُولٍ وَخَيْرُ بَشِيرٍ وَنَذِير، اَللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّد وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ أَجْمَعِينَ. أَمَّا بَعْدُ: إِنَّ أَصْدَقَ الْحَدِيثِ كِتَابُ اللَّهِ، وَأَحْسَنَ الْهَدْىِ هَدْىُ مُحَمَّدٍ، وَشَرَّ الأُمُور مُحْدَثَاتُهَا، وَكُلَّ مُحْدَثَة بِدْعَةٌ، وَكُلَّ بِدْعَةٍ ضَلاَلَةٌ ، وَكُلَّ ضَلاَلَةٍ فِى النَّارِ. اِتَّقُوا اللَّهَ يَا عِبَادَ اللَّه أُوصِيكُمْ بِتَقْوَى اللَّهِ





وَطَاعَتِهِ، إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوْا وَالَّذِينَ هُمْ مُحْسِنُونَ. قَالَ اللَّهُ تَعَالَى فِى كِتَابِهِ الْكَرِيمِ، أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ – بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

Хатыйб беренче хөтбәнең бу гарәпчә өлешен укыганнан соң, укыначак хөтбәнең аят һәм хәдисләрен укып китә. Артыннан да үз телендә хөтбәсен укыр. Иң соңында да шушы сүзләрне әйтә:

أَلاَ إِنَّ أَحْسَنَ الْكَلاَمِ وَأَبْلَغَ النِّظَامِ كَلاَمُ اللَّهِ الْمَلِكِ الْعَزِيزِ الْعَلاَّمِ كَمَا قَالَ تَبَارَكَ وَتَعَالَى فِى الْكَلاَمِ، وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَأَنْصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُون. أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ – بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

Моннан соң хатыйб һәр хөтбәнең ахырында укынган аят-и кәримәне укый да, эченнән шушы доганы әйтә:

بَارَكَ اللَّهُ لَنَا وَلَكُمْ وَلِسَائِرِ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَالْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ الأَحْيَاءِ مِنْهُمْ وَالأَمْوَاتِ بِفَضْلِهِ وَرَحْمَتِهِ إِنَّهُ قَرِيبٌ مُجِيبُ الدَّعَوَاتِ

Бу доганы укыганнан соң, хатыйб аякка баса да, мәчеттәгеләргә ишетерлек итеп шушы сүзләре белән икенче хөтбәсен башлый:

اَلْحَمْدُ لِلَّهِ حَمْدَ الْكَامِلِينَ وَالصَّلاَةُ وَالسَّلاَمُ عَلَى رَسُولِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ أَجْمَعِينَ، تَعْظِيمًا لِنَبِيِّهِ وَتَكْرِيمًا لِفَخَامَةِ شَأْنِ شَرَفِ صَفِيِّهِ فَقَالَ عَزَّ وَجَلَّ مَنْ قَائِلٌ مُخْبِرًا وَآمِرًا،إِنَّ اللَّهَ وَمَلاَئِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَاأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا، اَللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى

آلِهِ وَصَحْبِهِ أَجْمَعِينَ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ. اَللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ أَجْمَعِينَ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ فِي الْعَالَمِينَ إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ

Моннан соң хатыйб кулларын күтәреп, бераз түбәнерәк тавыш белән шушы доганы укый:

اَللَّهُمَّ ارْضَ عَنِ الأَرْبَعَةِ الْخُلَفَاءِ سَيِّدِنَا أَبِى بَكْرٍ وَعُمَرَ وَعُثْمَانَ وَعَلِيٍّ ذَوِى الصِّدْقِ وَالْوَفَاءِ وَبَقِيَّةِ الْعَشَرَةِ الْمُبَشَّرَةِ وَآلِ بَيْتِ الْمُصْطَفَى وَعَنِ الأَنْصَارِ وَالْمُهَاجِرِينَ وَالتَّابِعِينَ إِلَى يَوْمِ الْجَزَاءِ، اَللَّهُمَّ اغْفِرْ لِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَالْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ الأَحْيَاءِ مِنْهُمْ وَالأَمْوَاتِ ،اَللَّهُمَّ رَبَّنَا آتِنَا فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى الآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ بِرَحْمَتِكَ يَا أَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ وَالسَّلاَمُ عَلَى الْمُرْسَلِينَ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ

Моннан соң хатыйб, эченнән “әгүзе-бисмилла” әйтеп, мәчеттәгеләргә ишетерлек итеп шушы аят-и кәримәне укый да, минбәрдән иңеп, җомга намазын кылдыра:[37]

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالإِحْسَانِ وَإِيتَاءِ ذِى الْقُرْبَى وَيَنْهَى عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ وَالْبَغْىِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ [38]

37 Бәйрәм хөтбәләрендә бу аят урынына Исра сүрәсенең соңгы аят-и кәримәсе укыла.
38 Ән-Нәхл: 90

# Беренче хөтбә

## Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгалә һәрнәрсәне күреп торучы

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ نَفْسُهُ
وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ[39]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّه (ص): احْفَظ اللَّهَ يَحْفَظْكَ احْفَظ اللَّهَ تَجِدْهُ تُجَاهَكَ إِذَا سَأَلْتَ فَاسْأَلِ اللَّهَ وَإِذَا اسْتَعَنْتَ فَاسْتَعِنْ بِاللَّهِ[40]

Мөхтәрәм мөэмин мөселманнар,

Галәмнәрнең иң өстен махлугы буларак яратылган кеше, һич туктамаган бер әбәдият юлчысы икәнлеген барыбыз да белеп торабыз. Дөньядагы ышануына һәм гамәлләренә күрә җәннәт яки җәһәннәм белән тәмамланачак бу юлчылык, авыр һәм читен. Нәфс, шәйтан, көфер һәм тагут бу юлның һәр адымында тозак коралар.

Ләкин туктата алмаслык бу читен юлчылыгында кеше бер үзе түгел. Ул, сулаган һәр сулышын, атлаган һәр адымын, сөйләгән һәр сүзен, эшләгән һәр эшен, уйлаган һәр уен, яшәгән һәр көн һәм кичәсен, үзеннән муен кан тамы-

39 Каф: 16
40 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 95

рыннан да якынырак булган Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең күзәтүе астында. Аллаһның күзәтүе исә кискен һәм һәрдаим. Аның күзәтү һәм контроленнән качып та, яшеренеп тә, котылып та булмый.

Шуңа күрә иман ләззәтен татыган бер мөэмин бөтен яшәешендә: ятканда яки уянганда, йөрегәндә яки утырганда, ашаганда яки эчкәндә, сөйләшкәндә, эшләгәндә яки гыйбәдәт кылганда, өендә, эш урынында яки урамда булсын, һәрвакыт һәм һәрҗирдә Аллаһның үзен күзәтеп торганлыгын һәм кылган һәр эшен теркәп барганлыгын белеп һәм һәрвакыт хәтерләп тору мәҗбүрятендәдер. Бу хакикатьне аңламыйча дөнья һәм ахырәт бәхетенә ирешү мөмкин түгел.

Гыйлеме һәм кодрәте һәрнәрсәне чолгап алгучы Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай дип боера:

أَيَحْسَبُ الْإِنْسَانُ أَنْ يُتْرَكَ سُدًى

**“Әллә кеше тик башына калдырылачагын мы уйлый?”**[41]

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ

**“Раббың, һичшиксез, һәрнәрсәне күзәтеп торыр”.**[42]

وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ

**“Кайда гына булсагыз да, Ул сезнең белән бергәдер. Аллаһ бөтен кылганнарыгызны күреп торучы”.**[43]

41 Әль-Кыямәт: 36

42 Әль-Фәжр: 14

43 Әль-Хәдид: 4

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ نَفْسُهُ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ
الْوَرِيدِ إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيدٌ مَا
يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ

**“Ант итеп әйтәмен ки, Без сезне яраттык һәм нәфсегез сезгә пышылдаганнарны да белеп торырбыз, чөнки Без сезгә муен кан тамырлараарыгыздан да якынырак. Уң һәм сулыгызда бөтен гамәлләрегезне язып торгучы ике мәләк барлыгын, һәм сөйләгән һәр сүзегезне теркәп баручы бер күзче бар икәнлеген онытмагыз”.**[44]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә Аллаһ ‘Азимушшанның колларын күзәтүе төгәл һәм кискен. Моны, дөняга имтихан өчен килгәнлеген һәм кылганнары өчен һичшиксез хисаб бирәчәген белеп торган кеше яхшы төшенергә тиеш.

Аллаһның санап бетергесез нигъмәтләре эчендә йөзеп тә, Аңа коллык итүне онытучылар, нәбиләр нәбисе (сагв.) нең мөбәрәк эзеннән читкә китүчеләр, Көрьән-и Кәримгә һәм Аның эчендге хакыйкатьләргә аркалары белән борылучылар яхшы төшенергә тиеш.

Маңгайларында сәҗдә эзләре ташымаучылар, күңелләре Ислам мөһере белән мөһерләнмәгән кемсәләр, үзләре гыйбәдәтханәләргә ашыгып та, бала-угыллары алкоголь һәм отышлы уеннар юлына төшкәннен белмәүсе кемсәләр яхшы төшенергә тиеш.

Кешеләрнең хак һәм хокукларына игътибар итмәүчеләр, харам белән хәләл арасын аера белмәүчеләр, харам акча

44 Каф: 16-18

казанып, аңарга балаларын ашатып үстерергә вөжданнары сызламаган кемсәләр яхшы төшенергә тиеш.

Мөселманнар арасында булырга тиешле сөю, кардәшлек һәм берлек хисләрен юк итергә тырышучылар, һәр каршыга чыгучыларны да ялган, гайбәт, дошманлык һәм нәфрәт белән пычратырга тырышучылар яхшы төшенергә тиеш.

Бөек Ислам диненең иман, гыйбәдәт һәм әхлагын кабул итеп, аның идарә, икътисад, хокук һәм мөгамәләгә кагылышлы хөкемнәренә кырын караучылар яхшы төшенергә тиеш.

Әйе, иманы, вөжданы һәм акылы урынында булган һәркем, безгә муен кан тамырыбыздан да якын һәм һәрвакыт безнең белән булган, пәйгамбәрләр һәм китаплар җибәреп дөресне күрсәткүче, эшләгән һәр эшебезне белеп, безне дә күзәтеп һәм теркәп баручы Аллаһ, безне хисабка чакырып-чакырмаячагы турында яхшы уйларга тиеш. Аның хисабыннан качу мөмкин ме? Дуст-туганнарыбыз, акча-дәрәҗәләребез безне хисаб бирүдән коткара алачак мы? Югыйсә кылган гөнаһ һәм яманлыкларыбыз безгә казаныч булып мы калачак? Гаделлек көне килмәячәк ме?

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ

**“Югыйсә Аллаһ хакимнәр хакиме түгелме дер?”**[45]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Мәңгелеккә таба юл тоткан булсак, бу сорауларга җавапны төгәл белегез. Аллаһның колы икәнлегегезгә һәм һичшиксез Аның каршысында җавап бирәчәгегезгә тагын бер кат иман итегез. Тормышларыгызны күркәм гамәлләр белән бизәгез. Аллаһ хакын да, коллар хакларын да дөрес

45 Әт-Тин: 8

күзәтегез. Кул һәм күңелләрегезне яманлык һәм харамнардан тыегыз. Балаларыгызга Исламның әдәб һәм әхлагын өйрәтегез. Яшәешегез белән аларга күркәм үрнәк булыгыз. Яхшы мөселман булудан өстенерәк шәрәф һәм дәрәҗә эзләмәгез. Нәфс һәм шәйтанның уенчыклары булмагыз. Белегез һәм хәтерләп торыгыз ки, Аллаһ барчабызны да күреп һәм күзәтеп тора, һәм барлык кылганнарыбыз өчен хисабын да сораячак, чөнки кайту да мәгәр галәмнәрнең Раббысы, бөек Аллаһ каршынадыр.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бер хәдис-и шәрифе белән тәмамлыйм:

*“Аллаһның әмер һәм чикләүләрен хөрмәтлә ки, Аллаһ та сине хөрмәтләр. Аллаһны хәтерлә, Аны каршыңда табарсың. Теләгәнең бар икән, Аллаһтан сора. Ярдәм кирәк булса, Аллаһтан сора”.*[46]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ

46 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 95





## Икенче хөтбә

# Аллаһ һәм Аның рәсүленә итәгать

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللّهَ وَرَسُولَهُ وَلاَ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ [47]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): كُلُّ أُمَّتِى يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ إِلاَّ مَنْ أَبَى قِيلَ وَمَنْ يَأْبَى يَارَسُولَ اللَّه؟ قَالَ: مَنْ أَطَاعَنِى دَخَلَ الْجَنَّةَ وَمَنْ عَصَانِى فَقَدْ أَبَى[48]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Исламга арка белән борылуны аңлаткучы җәһилият, бүген яңадан җир йөзен каплап алган. Инсанлык яңадан җаһилият чолгалышында. Инсанлык яңадан җаһилияткә кайтты. Җаһилият, бүгенге кеше тормышына яңадан тамыр җәеп, яңадан тал-ботак хәлендә үсеп чыга башлады.

Һәлбүки җаһилият тарихның билгеле бер вакытында гына мәйданга килгән бер күренеш түгел. Кешеләрнең Аллаһ ‘Азимушшанны онытып, бер-берләренә коллык итә башлаганда, Мөхәммәд (сагв.) не онытып, башка җитәкче эзли башлаганда, уй һәм фикерләрендә, үлчәү һәм принципларында, эш һәм хәрәкәтләрендә Исламдан куба баш-

47 Әль-Әнфәл: 20
48 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 198

лаган вакыт һәм урында җаһилият хөкем сөрә башлаган димәктер.

Һәркем яхшы белергә тиеш ки, кичәге кебек үк, бүген һәм иртәгә дә инсанлыкны җаһилияттән коткара алырлык бер генә көч, ул – Ислам дине генә.

Инсанлык нәфсани вә шәһәви арзуларына кол булудан, колга коллык итүдән котылып, чын хөрриятенә, Ислам белән генә кавышачак. Колга коллык ителгән җирдә хөррият һәм хөрмәт турында сүз була алмый. Инсанлык башлылыгын Аллаһка һәм Аның илчесенә (сагв.) тапшырмыйча җаһилияттән котыла алмаячак, бәхет һәм сөенеченә ирешә алмаячак.

Моның өчендер ки, бөек динебез Ислам иман иткән кемсәләрне Аллаһ һәм Аның илчесенә (сагв.) итәгать итүгә чакыра. Бу чакыру кальб һәм вөҗданнарны җаһилият пычырагыннан чистартып, үзенә ашыгып килгәннәрне котылуга китерә.

Әйе, Ислам иман иткән кемсәләрне Аллаһка тәслимияткә чакыра. Аллаһка тәслим булу – Аның хөкемен кабул итү димәктер. Ялгыз бер Аллаһ юлына чыкмыйча, Аңа гына тәвәккәлләмичә һәм ялгыз Аллаһ низамына гына багланмыйча, Аңа итәгать турында сүз алып бару мөмкин түгел.

Шулай булгач, мөселман Аллаһка һәм Аның илчесенә бернинди шартсыз итәгать итәчәк, кануннарын, низамнарын, үлчәү, әмер һәм чикләүләрен кабул итәчәк.

Бөек Раббыбыз Аллаһ Көръән-и Кәримнең күп кенә аятьләрендә Аңа һәм Аның илчесенә итәгать итүне әмер итә. Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Ул шулай дип боера:





يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللّهَ وَرَسُولَهُ وَلاَ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ

**“Әй, иман иткән кемсәләр, Аллаһ һәм Аның илчесенә (сагв.) итәгать итегез. (Аларның әмерләрен) ишеткән хәлегездә борылып китмәгез”.**[49]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Әмер биреп, канун биргүче – мәгәр Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгаләдер. Аллаһның әмер һәм кануннарын кешеләргә җиткереп, танытучы да - Аллаһ илчесе (сагв.). Мөселманнарның вазыфәләре исә - Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать. Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать булмаган җирдә җаһилият, нәфс һәм шәйтанга итәгать бар. Җаһилият исә - кешенең кеше өстеннән хөкем итүе, нәфс һәм шәйтанга итәгать ул. Бу икене берләштерү исә мөмкин түгел. Чөнки йә иман бар, йә көфер. Йә Ислам, йә җаһилият. Йә хак, йә батыл. Йә Аллаһ һәм Аның илчесенә тәслимиять, йә җаһилияткә тәслимиять… Моның уртасы юк.

Колларына мәрхәмәте чиксез булган Аллаһ, аларга тугры юл, хак юлны күрсәтеп, җаһилияттән ерак торулары өчен кисәтеп, шулай боера:

أَفَحُكْمَ الْجَاهِلِيَّةِ يَبْغُونَ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ

**“Йә, алар һаман да җаһилият хөкемен ме теләрләр? Шикләнмәүче бер милләт өчен Аллаһ хөкеменнән дә яхшырак хөкем ме бар, югыйсә?”**[50]

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ

49 3 Әль-Әнфәл: 20
50 Әль-Мәидә: 50

**“Аллаһ хакимнәрнең хакиме түгелме соң?”**[51]

Шуңа күрә, хөкем итүчеләрнең иң яхшысы, хакимнәрнең хакиме булган Аллаһка һәм Аның данлыклы илчесе Мөхәммәд (сагв.) гә итәгать итмәгән кемсә, мөселманлыгы турында сүз сөйли алмас.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Барыбыз да үзебезне сорарга тиешбез ки: Без нинди батырчылык белән Аллаһ һәм Аның илчесенә гыйсъянлы була алабыз? Нәрсәбезгә ышанып Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгатьне читтә калдырабыз?

Ул Аллаһ хәзрәтләредер ки, көфер, золым, курку һәм дәһшәтнең, фетнә һәм фәсәднең үтергүче аязыннан тетрәп торгучы без колларын:

لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ

**“Аллаһ рәхмәтеннән өметегезне өзмәгез”**[52] - дигән боерыгы белән, гафу һәм мәгъфирәт юрганнарына төрә.

Ул Аллаһның илчесе (сагв.), инсанлык тәхетенең тиңсез солтаны, нәбиләр нәбисе дер ки, дәгвәте, сөенчесе, кисәтүе, шәһадәте һәм шәфагате белән безгә үзебездән дә шәфкатьлерәк һәм мәрхәмәтлерәк.

Бөек вәли Җөнәед-и Багдади хәзрәтләренең шулай дип әйткәнлеге билгеле:

“Аллаһ лотфы булмыйча, һичкем  Аллаһка ирешә алмас. Аллаһка ирешү юлы исә - Мөхәммәд (сагв.) гә иярә белүдә дер”.[53]

Димәк ки, юлын югалткан инсанлыкның канаган ярасы

51 Әт-Тин: 8
52 Әз-Зөмәр: 53
53 Газали Мукяшафат әль-Кулюб





Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать итү белән төзәләчәк.

Кыйммәтле мөэмин-мөселманнар,

Онытмаек ки, ахыр заман фетнәсе һәрҗирне сарып алган, бик карангы бер заманада яшибез. Җир йөзен көфер болытлары каплаган, золым һәм хаксызлык үзебезне чолгап алган. Алкоголь, отышлы уеннар, зина, караклык, җавапсызлык, ышанычсызлык, нәфсани уен-көлке һәм күңел ачулар, көнебез кешесен яңадан җаһилият баткаклыгына өстри.

Мондый бер заманада мөселман тагын да игътибарлы, тагын да уяу булырга тиеш. Һәрбер адым һәм хәрәкәтендә иманы белән киңәшләшергә тиеш. Чөнки иманы зәгыйфьләнгән, вөҗданы яраланган, әдәб һәм оят хисләре югалган, нәфс һәм шәйтан уенчыгына әйләнгән, Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгатьне оныткан кешенең мәңгелек тормышы хәсрәтле булачактыр.

Бу хакыйкатьне, бөек Раббыбыз Аллаһ, Көръән-и Кәримдә шулай дип ача:

فَخَلَفَ مِنْ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا الصَّلَاةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَاتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا

**“Алар артыннан андый бозык бер нәсел килде ки, намазларын калдырып, шәһвәтләренә иярделәр. Тиздән алар җәһәннәмдәге “Гаййә” чокырына атылмыш булырлар”.**[54]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Нәтиҗәсе җәһәннәм булган мондый яман тормыштан котылуның бердәнбер юлы - Аллаһ һәм Аның илчесенә кайтудыр ки, Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать итә башлаган

54 Мәрйәм: 59

көнебездән, мәңгелек бәхет безнеке булачак.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бер хәдис-и шәрифе белән тәмамларга телимен:

*“Өммәтемнең бөтенесе җәннәткә керәчәк, баш тарканнарыннан тыш:*

- “Моннан кем баш тартсын, әй, Аллаһ илчесе?” – дип соралгач:

*“Миңа итәгать иткәннәр керәчәк, миңа гыйсъян иткәннәр исә - баш тартканнар димәктер”.*[55]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ [56]

55 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 198
56 Әт-Тин: 8





# Өченче хөтбә

## Аллаһ һәм Аның рәсүленә мәһабәт

قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ اللّهَ فَاتَّبِعُونِي يُحْبِبْكُمُ اللّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ
ذُنُوبَكُمْ وَاللّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ[57]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لاَ يُؤْمِنُ أَحَدُكُمْ حَتَّى يَكُونَ اللَّهُ وَرَسُولَهُ
أَحَبَّ إِلَيْهِ مِمَّا سِوَاهُمَا[58]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Барыбызның да белгәнебезчә дөнья һәм ахырәтнең тиңсез хуҗасы, мәңге тере булган Аллаһ ‘Азимушшандыр. Ул Аллаһ – галәмнәрнең Раббысы, барлык мөлкәт һәм солтанлык Аныкы. Ул Аллаһ – әмер итү, хөкем чыгару, хәләл һәм харам билгеләү Аңа гына аит. Барлыкка китергүче, яшәтеп, нигмәтләндергүче һәм юк иткүче дә Ул. Кешене галәмнәрнең хәлифәсе кылып, аларга пәйгамбәрләр җибәреп, китаплар иңдергүче дә Ул. Безне Ислам белән шәрәфләндереп, Көръән-и Кәрим белән нурландырган һәм Мөхәммәд (сагв.) өммәтеннән булу бәхетенә лаек иткән Зат та Ул - Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә.

57 Али Имран: 31
58 Бухари, Муслим, Ихья том 4 Китаб әль-Мәһәббәт

Шуңа күрә Аны сөеп, Аңа каршы булган коллык вазыфәләребезне җиренә җиткерү, Аны мактап, нигмәтләренә шөкер итү һәм Аны зикер итү, һәр мөселманның иң беренче вазыфәсе. Аллаһ зикереннән ерак калгучы кальбләрнең исә, дөнья яки ахырәт тормышында бәхет табулары мөмкин түгел.

Моның өчендер ки, бөек Раббыбыз, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай дип боера:

ٱلَّذِينَ آمَنُوا وَتَطْمَئِنُّ قُلُوبُهُمْ بِذِكْرِ اللَّهِ أَلَا بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**“Иман иткән кемсәләрнең йөрәкләре Аллаһны ану белән тынычлык таба, чөнки йөрәкләр, чынлыкта, Аллаһны ану белән генә тынычлык табар”.**[59]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Сөю һәм мәһабәт – күңелләребезнең яраткан нәрсәләренә юнәлүе ул. Сөйүче, сөйгән кемсәсе белән бергә булыр. Сөйүче, сөйгән кемсәсенең юлыннан йөрер. Бөек динебезгә күрә, җир йөзендәге чын сөю һәм мәһабәт Аллаһ өчен генә була ала. Аллаһ сөйгәннәрне сөю, Аллаһның Үзен сөю ул. Аллаһны сөю – Аның әмер һәм чикләүләренә мөнасиб рәвештә яшәү ул. Аллаһка каршы булган коллык вазыфәсен җиренә җиткермичә яшәгән кемсә, Аллаһны чын мәгънәдә яратмаганлыгын күрсәтә. Аллаһка гыйсъян чыгып, харам эчендә яшәп ятучы кемсә исә - Аллаһны һич сөймәгәнлеген күрсәтә. Аллаһны дөнья тормышында сөймәгән кемсә, Аны ахырәттә дә күрмәячәк. Ахырәттә иң бәхетле булачак кемсәләр исә - Аллаһны иң күп сөючеләр булачак.

Аллаһны сөйгән кемсә, бөек динебез Исламны да сөяр. Ул Ислам динедер ки, Аллаһ аны сөеп, кешеләр өчен

59 Әль-Рәгд: 28





бердәнбер коткаручы дин кылды. Ислам динен яратмаган кемсә, Аллаһны да сөймәс димәктер.

Аллаһны сөйгән кемсә, Көрьән-и Кәримне сөяр. Аллаһ аны сөеп, кешеләр өчен шифа кылды. Көрьәнгә күңелленнән бәгланмаган кемсә, Аллаһны сөймәс димәктер.

Аллаһны сөйгән кемсә, галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән рәсүлүллаһ (сагв.) ны да сөяр. Ул Аллаһ илчеседер ки, Аллаһ Тәгалә аны кешеләргә бердәнбер башчы итеп җибәрде. Аллаһ илчесенә (сагв.) итәгать итү, Аллаһка итәгать итү димәктер. Аның эзеннән бару – Аллаһны сөю димәктер.

Моның өчендер ки, шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәримдә, бөек Раббыбыз шулай дип боера:

مَّنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللّٰهَ

**“Пәйгамбәргә итәгать иткән кемсә, Аллаһка да итәгать иткән булыр”.**[60]

قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُونِي يُحْبِبْكُمُ اللّٰهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَاللّٰهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ

**“Син аларга әйт ки: “Әгәр дә сез Аллаһны сөя торган булсагыз, миңа иярегез, Аллаһ та сезне сөяр һәм гөнаһларыгызны багышлар. Чөнки Ул – Гафур һәм Рәхимдер”.**[61]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ һәм Аның илчесен сөю – фарыз. Аллаһ һәм Аның илчесен һәрнәрсәдән күбрәк сөймәгән кемсә камил

60 Ән-Ниса: 80
61 Али Имран: 31

иман кешесе булалмас.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Аллаһ һәм Аның илчесе һәрнәрсәдән сөеклерәк булмыйча, сездән берәүегез дә иман итмеш саналмас”.*[62]

*“Мин үзенә ата-анасыннан һәм барлык кешеләрдән сөеклерәк булмыйча, сездән берәүегез дә иман итмеш саналмас”.*[63]

Бер башка хәдисендә аның шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Бер кемсә шәхсиятендә өч сыйфат тупларса, иман ләззәтен татар: Аллаһ һәм Аның илчесен кешеләрнең барысыннан да күбрәк сөя белсә, дөньядагы сөюләре Аллаһ өчен генә булса һәм көфердән котылганнан соң, яңадан көфергә кайтуны утка төшү белән бер күрү”.*[64]

Шулай булгач, җитлеккән бер мөэмин күңелендә Аллаһ һәм Аның илчесенә булган сөюдән өстенерәк бер сөю ташый алмас. Чөнки ул Аллаһ һәм Аның илчесенә булган сөюдән берәр башка сөю тотуның һәм аларны һәрнәрсәдән өстенрәк тотмауның бер мөселман өчен нинди куркыныч икәнлеген бик яхшы белә.

Бу хакыкатьне Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә Көрьән-и Кәримдә шулай дип ача:

قُلْ إِنْ كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّى يَأْتِيَ اللّهُ بِأَمْرِهِ

62 Бухари, Муслим, Ихья том 4 Китаб әль-Мәһәббәт
63 Бухари, Муслим Мухтар әль-Әхәдис: 159
64 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 408 № 376





وَاللّٰهُ لاَ يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ

**“Син аларга әйт ки: “Әгәр сезнең аталарыгыз, балаларгыз, хатыннарыгыз, нәселләрегез, малларыгыз, сәүдәләрегез һәм йорт-җирләрегез Аллаһ һәм Аның илчесеннән һәм алар юлында җиһадтан сөеклерәк булса, өстегезгә Аллаһ әмере килгәнен көтеп торыгыз. Чөнки Аллаһ фасикларны тугры юлга күндермәс”.**[65]

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Күңелләребезне Аллаһ һәм Аның илчесенә булган сөю белән тутырыйк. Кальбләребезне Аллаһны зикер итү белән уяу тотыйк. Аллаһ һәм Аның илчесен дөнья һәм дөньядагы барча нәрсәдән күбрәк сөюнең бер иман бурычы икәнлеген белик. Аллаһ һәм Аның илчесен сөйгәннәрне һәм Көрьәнне укып яшәгәннәрне сөюнең Аллаһның Үзен сөю белән бер икәнлеген онытмыйк. Сөйгәннәребезне дә ялгыз Аллаһ өчен сөйик.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бер хәдисе белән тәмамларга телимен:

*“Кем Аллаһ өчен яратып, Аллаһ өчен нәфрәт итәрсә, Аллаһ өчен биреп, Аллаһ өчен тыярса, иман кәмиллегенә ирешер”.*[66]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

مَّنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللّٰهَ[67]

65 Әт-Тәүбә: 24
66 Әбү Дауд Мухтар эль-Әхәдис: 137
67 Ән-Ниса: 80

# Дүртенче хөтбә

## Бәхет кайнагы мәгәр Көръән-и Кәримдер

إِنَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَا أَرَاكَ اللّهُ
وَلاَ تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا[68]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): إِنَّ اللَّهَ يَرْفَعُ بِهَذَا الْكِتَابِ أَقْوَامًا وَيَضَعُ بِهِ آخَرِينَ[69]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кеше рухын игътибарга алмаган, аның мәгънәви тормышын юкка санаган һичбер системаның, аңа бәхет һәм сөенеч китерә алачагы мөмкин түгел икәнлеген барыбыз да бик яхшы белеп торабыз. Моны көнебез кешесенә бәхет һәм сөенеч китерәчәге көтелгән техник прогресс мисалында да ачык итеп күреп торабыз.

Шуңа күрә дә фәләкатьләрдән кача алмыйча мең төрле җәфалар эчендә сөренеп килүче инсанлык, сызлану һәм авыртуларын бетереп, рухи бәхетен табу өчен, аның иләһи бер рәхмәт, бер нур һәм шифа табарга тиеш икәнлеген барыбыз да яхшы белеп торабыз. Җир йөзендә мондый иләһи бер рәхмәт, нур һәм шифа мәгәр Аллаһның сүзендә

68 Ән-Ниса: 105
69 Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 341 № 1000





- Көръән-и Кәримдә бар икәнлеген дә барыбыз белеп торабыз. Инсанлык аңа тәслим булган көн бәхет һәм сөенеченә ирешәчәк.

Чиксез мәрхәмәт иясе булган Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә Көръән-и Кәримдә моның турында шулай дип боера:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءتْكُم مَّوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَشِفَاء لِّمَا فِي الصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ

**“Әй, кешеләр, сезгә Раббыгыздан бер үгет, күңелләрегездәге дәртләргә дә бер шифа, мөэминнәр өчен һидаят һәм рәхмәт килде”.**[70]

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءكُم بُرْهَانٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا

**“Әй, кешеләр, сезгә Раббыгыздан хакики бер борхан һәм ап-ачык бер нур килде”.**[71]

Күргәнебезчә, каранлыклар эчендә сөренеп килгән һәм башыннан меӊ төрле давыллар узган инсанлыкның котылышы өчен үгет, нур һәм шифа мәгәр Көръән-и Кәримдә.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Димәк ки, чын мөселман икәнбез, дәва һәм шифабызны мәгәр Көръән-и Кәримдә эзли торган булырбыз. Мәсьәләләребезне хәл итү өчен Көръән-и Кәримгә генә мораҗагать итәчәкбез. Арабызда хаким буларак мәгәр Көръән-и Кәримне һәм аны китергән рәсүлуллаһны (сагв.) гына таныячакбыз. Көръән-и Кәримне укыячакбыз, аны аңлаячакбыз һәм тормышыбызда гамәлгә ошырачакбыз.

70 Юныс: 57
71 Ән-Ниса: 174

Чөнки Көръән-и Кәрим укылып аңлашылу һәм тормышка ошырылу өчен җибәрелгән.

"Мөселманмын" диеп тә, Көръән-и Кәримне тормышында гамәлгә ошырмаган, Аллаһ әмерләрен җиренә җиткермәгән һәм чикләүләрен хөрмәтләмәгән кемсә, гафләт эчендәге гөнаһкардыр. Аллаһның кануны булган Көръән-и Кәрим хөкемнәрен кабул итмәгән, рәсүлүллаһ (сагв.) башлыгына да разы булмаган кемсәнең иманы турында исә сүз бөтенләй дә бара алмый. Бу сәбәптән мөселман һичнинди шартсыз Көръән-и Кәрим хөкемнәренә муен иячәк һәм һич шөбһәләнмичә рәсүлүллаһ (сагв.) хакимлегенә разы булачак.

Бөек Раббыбыз Аллаһ Көръән-и Кәримдә шулай дип боера:

فَلاَ وَرَبِّكَ لاَ يُؤْمِنُونَ حَتَّىَ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لاَ يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا

**"Раббың исеме белән ант итеп әйтәмен ки, сине араларында хаким кылмыйча һәм хөкемеңә күңелләреннән разы булмыйча, һичберәүге дә иман итмеш саналмас".**[72]

إِنَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَا أَرَاكَ اللّه

**"Без сиңа бу китапны хак буларак иңдердек ки, араларында Аллаһ күрсәткәнчә хөкем итәсең".**[73]

وَاتْلُ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِهِ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِ مُلْتَحَدًا

72 Ән-Ниса: 65
73 6 Ән-Ниса: 105





**“Раббың китабыннан сиңа нәрсә индерде исә, син аларга шуны укы. Аның сүзләрен алмаштыра белəчәк кемсә юктыр һәм Аңардан башка сыеначак кемсә дә юк”.**[74]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Һичшиксез белергә тиешбез ки, мөселманнарның яңадан терелүләре, яңа бер дәрт һәм дулкынлану белән Көръән күрсәткән хак юлга, тугры юлга керүләре белән мөкин. Моннан башка һичнинди терелү мөмкин түгел.

Бөек Раббыбыз Көръән-и Кәримдә шулай дип боера:

إِنَّ هَـٰذَا الْقُرْآنَ يِهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا

**“Бу Көръән, һичшиксез, кешеләрне иң тугры юлга илтә. Салих гамәл кылган мөэиннәргә дә, бөек әҗер сөенечле хәбәрләрен бирә”.**[75]

Димәк ки, кешеләрне иң тугры юлга илтүче – мәгәр Көръән-и Кәримдер. Күркәм гамәл кылгучы мөэминнәргә дә бәхет сөенчеләрен биргүче дә ул.

Әйе, Көръән-и Кәрим вакыт һәм урын чикләрен танымыйча, кешеләрне һәрвакыт һәм һәрҗирдә тугрылыкка һәм мәгәр тугрылыкка чакыра. Иман һәм гамәл тугрылыгына илтәр. Фикер һәм хис тугрылыгына өйрәтер. Әхлаки һәм гаиләви яшәештә тугрылыкка өйрәтер. Идари, тиҗари һәм икътисади тормышта тугрылыкка өйрәтер. Бәхет һәм сөенеч, сөю һәм ышанычлылыкка илткән юл да мәгәр бу юл.

Көръәннән ерак калган кешеләр тарафыннан мәйданга

74 Әль-Кәһф: 27
75 Әль-Исра: 9

китерелгән җәмгыятьләрдә бәхет һәм сөенеч урынында талаш, ялган һәм харам, көнчелек һәм гайбәт хөкем сөрә. Кешеләр арасында сөю һәм кардәшлек баглары купкан, ышаныч һәм ярдәмләшмә хисләре юкка чыгып бара. Фильм һәм спектакльләр, газета һәм журналлар оятсызлык сәхнәләре белән тулы. Һәм бу газета һәм журналлар мөселманнарның кесәләренә генә түгел, аларның өй-йортларына һәм хәтта мәчетләренә үтеп кергән. Күңелләр кебек үк, кием-кыяфәтләр дә бозыла бара, оят югала, мода чире тамыр җәя...

Кызганып та булса әйтәек ки, бүгенге җәмгыятебезнең манзарасы шундый. Уйлый һәм фикерли белүчеләр өчен бу бер түбәнәеш, егылу һәм җимерелүдер. Көръән-и Кәримне тормышларыннан ераклаштырып, аны мәчеттәге киштәләрдә генә саклап, җәназа һәм мәүлидләрдә генә искә төшергән милләтнең ачы ахыры түбәнәеш һәм екылыштан башка берни дә булалмас.

Бу хакыйкәтне сөекле пәйгамбәребез (сагв.) безләргә шулай диеп ачкан иде:

*"Бу Көръән (белән гамәл итүчеләрне) кавемнәр юксәлтеп, кавемнәр күтәрер".*[76]

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Мадди һәм мәгънәви юксәлешнең, әхлаклы һәм фазыләтле булуның, бәхет һәм сөенечнең бердәнбер сәбәп һәм кайнагы мәгәр Көръән-и Кәрим икәнлеген беркайчан да онытмаек. Дөнья һәм ахырәт тормышында котылуга ирешүнең бердәнбер чарасы Көръән-и Кәримгә күңелдән һәм гамәлдән бәйләнү икәнлеген беркайчан да онытмаек. Көръәнгә нигезләнмәгән һәр эшнең ахыры хәсрәтле булачагын да онытмаек.

76 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 341





Хөтбәмне, нәбиләр нәбисе (сагв.) нең Мәдинә-и Мөнәвврәгә һиҗрәте вакытында Рануна даласында сөйләгән беренче җомга хөтбәсеннән бер өзек белән тәмалыйм:

*“Шәһадәт итәмен ки, Аллаһтан башка иләһ юк. Ул – Бер. Аның ширке юк.*

*Сүзләрнең иң күркәме – Аллаһ китабы. Аллаһ кемнең күңелен Көрьән белән бизәгән булса, кәфер икән, Ислам насыйп иткән булса, кеше үзе дә бәшәр сүзләренә Көрьән сүзләрен сайлаган булса, ул кемсә котылуга иреште димәктер.*

*Сүзләрнең иң күркәме һәм иң тәэсирлесе, һичшиксез, Аллаһ китабы. Аллаһ сөйгәнне сез дә яратыгыз. Аллаһны бөтен күңелегез белән яратыгыз. Аллаһ сүзеннән һәм зикереннән бизмәгез...*

*Шулай булгач, Аллаһка гына коллык итегез һәм Аңа һичкемне тиңдәш кылмагыз. Аңардан чын курку белән куркыгыз. Телегез белән сөйләгән матур сүзләрегез белән Аллаһ турында сөйләп, Аны зикер итегез. Аллаһ ихсан иткән рәхмәт белән арагызда сөешегез. Һәм белегез ки, Аллаһ сүзләрендә тормаучыларны сөймәс”.*[77]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

الم ذَلِكَ الْكِتَابُ لاَ رَيْبَ فِيهِ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ[78]

77 Кёксал М.А. Ислам Тарихы том 1-2: 19
78 Әль-Бакара: 1-2

## Бишенче хөтбә

## Рәсүлүллаһ (сагв.) тан хөтбәләр (I)

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلاَمِ دِينًا فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ[79]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ قَدْ افْتَرَضَ عَلَيْكُمُ الْجُمُعَةَ فِى مَقَامِى هَذَا فِى شَهْرِ هَذَا مِنْ عَامِى هَذَا إِلَى يَوْمِ الْقِيَامَةِ[80]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Адәм (г.с.) нән башлап, пәйгамбәребезгә (сагв.) хәтле килгән-киткән барлык нәби һәм рәсүлләрнең уртак дәгвәсе булып, иң соңгы дин, Ислам дине булачагын аңлату дәгвәсе иде. Аллаһның бу данлыклы динен кешеләргә җиткерүче Мөхәммәд (сагв.) иде. Исламнан кала башка бер дин эзләүче һәркемнең ахыры исә куркыныч һәм хәсрәтле булачактыр.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай боермактадыр:

**“Кем Исламнан кала берәр башка дин эзләргә керешерсә, аның кылганнары һичкайчан кабул булмас. Ахирәттә исә мондыйлар хәсрәттән чыга алмаслар”.**[81]

79 Али Имран: 85
80 Тәҗрид әс-Сарих том 3: 47
81 Али Имран: 85

Димәк ки, инсанлыкка бәхет һәм иминлек, гаделлек һәм ышанычлылык, хак һәм хөррият бирә алырдай һәм саклый алырдай нигезләр Исламда гына салынгандыр. Бу сәбәптән “Мөселманмын” дип әйтүче һәркем, башын бәшәри фикер һәм принциплар белән мәшгүл итмичә Исламга гына ашкынырга тиеш.

Хәзер исә, колак һәм күңелләрегезне ачып, бөтен игътибарыгыз белән тыңлагыз. Сүзне, инсанлык тарихының иң камил кешесенә һәм инсанлыкның бердәнбер коткаручысына Мөхәммәд (сагв.) гә тапшырамын. Галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелмеш ул Аллаһ рәсүледер ки, инсанлыкка иң тугры юл күрсәтте, иң мөкәммәл нәсихатьләр калдырды. Инсанлык һәм инсанның хак һәм хөррияте өчен һичбер система, фикер, шәхес яки җәмгыять ул китергән көрештән камилерәк көреш әле китермәде. Аның хөтбәләре кебек мөхтәшәм сүзләрне тарих әле белмәде. Сөйләгәннәрне тормышында гамәлгә ашырган, яшәп-кичергәннәрен дә сүзгә әйләндергән сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең мөбарәк иреннәреннән бер нур чишмәсе кебек аккан шушы тетрәндергеч сүзләре белән сезне баш-башка калдырамын:

*“Әй, кешеләр, үлем килгәнче Аллаһка тәүбә итегез. Форсат кулдан киткәнче игелекле гамәлләр кылыгыз. Яшертен һәм ачык садака биреп, Аллаһны күп зикер итү белән Раббыгызга якынаегыз. Шулай эшләүчеләрдән булсагыз ризыкланыр, ярдәм күрер һәм югалткан нәрсәләрегезне яңадан кулда иткән булырсыз.*

Белегез ки, бу елның бу аеннан алып, Кыяматкәчә, Аллаһу Тәгалә җомга намазын сезләргә фарыз кылды. Башында гадел яки залим, кылдырырлык имам булган хәлдә, җомга намазын инкяр итеп аны әһәммиятсез санаган кемсәләрнең эшләрен Аллаһ уңышлы итмәсен. Тәүбә

иткәнчеләренә хәтле мондыйларның намазларыннан, зәкәтләреннән, хаҗ һәм уразаларыннан бернинди изгелек юк. Тәүбә итүчеләрнең дә тәүбәләрен Аллаһ кабул итәр”.[82]

*“Әй, кешеләр, исән чагыгызда ахирәтегез өчен әзерлек ясагыз ки, һәрберегез, һичшиксез, үләчәк һәм көтүен көтүчесез калдырачактыр. Ахырдан да бернинди арадашчысыз Аллаһтан мондый бер сүз ишетәчәк: “Сиңа Минем илчем килеп, әмерләремне тәблигъ итмәде ме? Мин сиңа мал-мөлек биреп, чиксез нигъмәтләремдә яшәтеп, үзең өчен игелек кылуың өчен форсат бирмәдем ме? Син үзең өчен ни нәрсә әзерләп китердең?*

Мондый сүз ишеткүче һәркем уңына-сулына, алдына һәм артына карана башлаячак ләкин җәһәннәмнән башка берни дә күрмәячәк. Шулай булгач, сезләрдән кайсыгызда садакалык ярым хөрмә булып, үзен җәһәннәм утыннан коткару мөмкинлеге бар икән, моны һич кичектермәдән эшләсен. Андый мөмкинлеге юк икән, күркәм сүз сөйләсен. Чөнки һәрбер игелекнең уннан җидейөзгә хәтле сәвабы бар. Сезләргә Аллаһның сәлам һәм бәрәкәте булсын!”[83]

Шик юктыр ки, Аллаһ китабы, сүзләрнең иң күркәме һәм иң өстенедер. Аллаһны бөтен йөрәгегез белән яратыгыз. Аллаһ сүзеннән һәм Аны анудан бизмәгез. Аллаһ сүзеннән күңелләрегез һичкайчан рәхәтсезләнмәсен. Чөнки Аллаһ сүзе һәрнәрсәнең иң яхшысын аерып күрсәтә. Гамәлләрнең иң күркәмнәрен, колларның иң хәерлеләре булган пәйгамбәрләрнең кыйссаларын зикер итеп, хәләл һәм харамнарны ачыклар. *Шулай булгач Аллаһка гыйбәдәт итегез һәм Аңарга һичкемне тиң кылмагыз. Аңардан чын курку белән куркыгыз һәм игелекләр кылыгыз, телләрегез*

82 Ибни Маҗа: 172; Тәҗрид әс-Сарих том 3: 47
83 Ислам Энциклопедиясе Хөтбә маддәсе том 5/1: 260; Әхмәд Җ.Паша Кысас-и Әнбия том 1: 124-125





*дә кылганнарыгызны дөресләп торсын. Арагызда Аллаһ сүзе белән сөешегез. Һичшиксез белегез ки, Аллаһ антларын бозып, сүзләрендә тормаучыларны газапка тотар. Сезләргә Аллаһның сәлам һәм бәрәкәте булсын!”*[84]

“Әй, кешеләр, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә элеккеге җәһилият заманасыннан калган барлык начар гадәтләрне, аеруча аталарыгыз белән мактанышуны батыл кылып бетермештер. Белегез ки, кешеләрнең бөтенесе дә Адәмдән, Адәм исә туфрактан яратылмыш. Кешеләр ике төрлегә бүленә: Аллаһ катында яхшы, шәрәфле һәм моттакиләр һәм залим һәм кыйммәтсез кешеләр. Көръән-и Кәримәдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай диеп боера:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّنْ ذَكَرٍ وَأُنثَى وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ

**“Әй, кешеләр, Без сезне бер ир белән бер хатыннан бар кылдык. Бер-берегезне танып, белүегез өчен дә, сезне төрле милләтләрегә бүлдек. Белегез ки, Аллаһ катында иң шәрәфлегез, тәква ягыннан иң өстен булганыгыз. Аллаһ - һәрнәрсәне белеп, һәрнәрсәдән хәбәре булган”.**[85]

“Әй, кешеләр, шөбһәсез ки сезләргә, хак сахипләре белән хәләлләшеп, аңлаша белүегез өчен бер вакыт бирелә. Ләкин һәрберегез тизлек белән каберенә дә якынлаша, чөнки, күргәнебезчә, көн һәм төн дә һәрнәрсәнең кырыен киметеп, ерак булганнарны якынайта, вәгъдә ителгәннәрне дә тормышка ошыра”.[86]

---

84 Әхмәд Ж.Паша Кысас-и Әнбия том 1: 125
85 Әль-Хүҗүрат: 13
86 Кянз Әль-Гумаль том 1: 218

“Өстегезне кап-кара болытлар кебек яманлыклар каплаган вакытта, хак юлны табу өчен Көръән-и Кәримгә тотыныгыз. Чөнки Көръән-и Кәрим  шәфагате кабул ителгән бер шәфагатьче, шәһадәте кабул ителгән бер шаһидтыр. Кем Көръән-и Кәримне үзенә юл күрсәтүче итеп алырса, ул аны җәннәткә китерер. Кем исә Көръән-и Кәримгә аркасы белән борылса, шуны ул җәһәннәмгә китерер. Көръән-и Кәрим бәхет һәм игелек юлын күрсәткүче иң ачык дәлилдер. Аны дәреслэп, аның белән хөкем иткүче, гаделлек белән хөкем итмеш, аның белән гамәл итүче дә, иң олуг әҗерләргә ирешмеш димәктер”.[87]

*“Дикъкать итегез ки, дөнья сезгә аркасы белән борылган хәлдә, китеп бара. Ахырәт исә, һич туктамыйча, каршыгызга килә. Дикъкать итегез ки, бүген сез хисабы булмаган гамәл көнендәсез. Ләкин гамәл булмаган хисап көне дә бик якын. Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә колларының сөеклеләрен дә, сөекле булмаганнарын да нигъмәтләре белән нигъмәтләндерә, ләкин ахырәт нигъмәтләре, Аның сөекле колларына гына тиешле”.*[88]

*“Тәблигъ иттем ме?”*

Тәблигъ иттең, әй, Аллаһның илчесе!

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَأُفَوِّضُ أَمْرِي إِلَى اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ[89]

87 М.Ш.Арваси П.Әфәндебездән Хөтбәләр һәм Сохбәтләр: 45
88 М.Ш.Арваси П.Әфәндебездән Хөтбәләр һәм Сохбәтләр: 199
89 Әль-Мөэмин: 44





## Алтынчы хөтбә

# Рәсүлүллаһ (сагв.) тан хөтбәләр (II)

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلاَّ رَحْمَةً لِّلْعَالَمِينَ[90]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): بَادِرُوا بِالأَعْمَالِ سَبْعًا: هَلْ تَنْتَظِرُونَ إِلاَّ فَقْرًا مُنْسِيًا أَوْ غِنًى مُطْغِيًا أَوْ مَرَضًا مُفْسِدًا أَوْ هَرَمًا مُفَنِّدًا أَوْ مَوْتًا مُجْهِزًا أَوْ الدَّجَّالَ فَشَرُّ غَائِبٍ يُنْتَظَرُ أَوِ السَّاعَةَ فَالسَّاعَةُ أَدْهَى وَأَمَرُّ[91]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Үткән атнадагы җомга хөтбәсендә Мөхәммәд (сагв.) нең мөхтәшәм хөтбәләреннән өзекләр китергән идем. Бу атнадагы хөтбәмдә дә ул рәсүлләрнең рәсүле, нәбиләрнең нәбисе (сагв.) нең хөтбәләреннән өзекләр китерергә теләдем.

Бөтен инсанлыкның пәйгамбәре булган, кешеләрне котылу һәм бәхеткә чакырган, аларга чын хак һәм хөррият үлчәүләрен биргүче, һичшөбһәсез ки, Аллаһ илчесе рәсүлүллаһ (сагв.) тыр. Үзе һәм сүзе бер-беренә туры килгән, һәрберсесе йөрәк һәм күңелләрне йомшатырдай, аз кәлимәле, ләкин олы мәгънәле, сүзләр әйтеп калдырган дан-

90 Әль-Әнбия: 107

91 Тирмизи, Хаким әт-Таж том 5: 201

лыклы пәйгамбәребезнең (сагв.) бу мөхтәшәм хөтбәләрен гыйбрәт һәм игътибар белән тыңлагыз. Тыңлагыз да, аның әмер һәм чикләүләренә күрә үзегезне бер кабат тагын тикшерегез. Белегез ки, Аллаһ рәсүленең (сагв.) сүзләренә колак салмаган кемсәләрнең ахыры мәңгелек пәришанлыктыр.

Сүз, бөтен инсанлыкның пәйгамбәре, Аллаһның соңгы илчесе, Мөхәммәд (сагв.) гә бирелә:

*"Әй кешеләр, кем Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать итәрсә, тугры юлга атламыш булыр. Кем дә Аллаһ һәм Аның илчесенә гыйсъян итәрсә, гөнаһ эшләмеш һәм тугры юлдан тайпылмыш булыр. Сезне Аллаһка гыйсъян итмәскә үгетлимен. Яшерен һәм ачык, дөнья һәм ахырәткә аит эшләрегездә Аллаһка мөхәләфәттән качыгыз. Кем Аллаһка мөхәләфәттән качынса, Аллаһ аның хаталарын гафу кылар һәм бөек әҗерләр бирер. Аллаһ кешеләр өстеннән хөкем итәр, Ул бөек һәм Аның ярдәме булмадан һичбер куввәт эшкә ярамас..."*[92]

"Әй, кешеләр, әйтерсең дә, үлем бездән кала башкаларга язылган. Әйтерсең дә бу дин бездән кала башкалар өчен килгән. Әйтерсең дә бу әзерләп күмгән үлекләребез тиздән яңадан безгә кайтарлар. Үлгәннәребезне каберләргә күмеп, без мирасларын арабызда бүлеп ашыйбыз. Үзебез исә бу дөньяда мәңге калырдай кыланабыз. Бөтен бу гыйбрәт алыначак үгетләрне онытып, бәлә һәм казалардан иминбез кебек кыланабыз.

*Үз кимчелекләрен уйлап, башкаларның кимчелекләрен эзләргә вакыты булмаганнарга сөенечле хәбәрләр булсын.*

Хәләл акча казана белүчеләргә ни сөенеч! Кальбен төзәтеп, тышын матурлаштырып, тугры юлдан йөрүчеләргә

92 М.Ю.Кандәһләви Хаят ас-Сахәбә том 5: 1762-1763





ни сөенеч! Түбәнчелеккә төшмәдән, Аллаһ ризасы өчен гыйффәтле кала белүчеләргә ни сөенеч! Хәләл акча казанып, аны Аллаһ юлында сарыф итә белүчеләргә, гыйлем һәм хикмәт иясе кемсәләр белән утырып калккан һәм мескеннәргә мәрхәмәтлелек күрсәткән кемсәләргә ни сөенеч! Артык малы белән Аллаһ ризасы өчен бүлешә белүчеләргә, телен буш сүзләрдән саклаган һәм сөннәтчә гамәл кылып, бидгатьләдән качынгучыларга ни сөенеч!"[93]

*"Әй, кешеләр, Аллаһтан чын курку белән куркыгыз. Аллаһ ризасын казанырга тырышыгыз. Дөньяның фани икәнлеген якыйнән белегез. Аллаһның мәңге тере икәнлегенә иман итегез. Үлемнән соң булганнар өчен тырышыгыз. Чөнки дөнья тормышы юк диярлек тизлек белән үтеп китәр, ахырәт исә мәңгелектер.*

*Әй, кешеләр, шөбһәсез ки, кеше бу дөньяда бер мөсафир, аның кулындагылар исә - әманәттер. Мөсафир килер-китәр, әманәтләр исә хуҗасына кайтарылыр..."*[94]

"Шулай булгач, башыгызга шушы җиде кинәт килгәнчегә хәтле, игелекле эшләр эшләргә ашыгыгыз, болар: барча нәрсәне онытгырган факыйрьлек, аздырган байлык, зәгыйфьләтүче чир, хәлсәзләткүче картлык, кинәт үлем, Дәҗҗал һәм Кыямәт".[95]

*"Әй, кешеләр, кыяматкә кадәр алдыбызда үлем һәм кабер җавабы кебек бөек хәлләр һәм авыр вакытлар бар. Тиздән исә андый вакытлар киләчәктер ки, һәрнәрсәнең хуҗасы залимнар булачак, тирә-юнь дә фасиклар белән тулачак. Залимнар, яхшылыкка өндәүчеләрне кыйнап сүгәчәк, яманлыктан тыючыларга каршы да золымлык күрсәтәчәкләр. Мондый вакытта сез иманлы булып ка-*

93 М.Ю.Кандәһләви Хаят ас-Сахәбә том 5: 1784
94 М.Ш.Арваси П.Әфәндебездән Хөтбәләр һәм Сохбәтләр: 189
95 Тирмизи, Хаким әт-Таҗ том 5: 201

*лырга һәм иманнарыгызны саклап калырга тырышыгыз. Моның өчен игелекле гамәлләр кылып, Аллаһка сыеныгыз. Намаз һәм ураза кебек гыйбәдәтләр белән нәфселәрегезне тәрбияләгез. Аллаһ юлында башыгызга киләчәк бәлаларга сабыр итегез ки, мәңгелек нигъмәтләргә кавышырсыз...”*[96]

“Әй, кешеләр, яхшы белегез ки, миңа бу дөньядан аерылу вакытым хәбәр бирелде. Мин исә, нигәдер, пәйгамбәрегезнең вафатыннан курыкканыгызны ишетәм. Әмма миннән әввәл килеп тә, өммәте эчендә мәңге калмыш берәр пәйгамбәр бар мыдыр ки, мин дә арагызда мәңге калыйм? Югыйсә мин Аллаһым белән кавышачагыма сөенәм. Өммәтемнән аерылуым исә мине хәсрәтләндерә.

Әй, кешеләр, васыятемне яхшы тыңлагыз ки, монда булганнар сүземне булмаганнарга да җиткерсен. Аллаһ, җибәргән китабы белән, хәләл һәм харамны, тиешле һәм тыелганнарны сезгә хәбәр бирә. Сез ул китапның акылларны хәйран калдырган хөкемнәренә итәгать итегез. Китергән үрнәкләреннән гыйбрәт алыгыз. Сезне җәннәттән ерагайткан, җәһәннәмгә дә якынайткан арзу һәм шәһвәтләрдән ерак торыгыз. Җәмагатьтән һәм тугрылыктан аерылмагыз. Әманәткә хыянәт итүдән сак булыгыз һәм Аллаһтан куркыгыз. Хатыннарыгызны һәм әмерегез астында булганларны кыерсытмагыз. Аларның хакларын күзәтегез. Балаларыгызга гыйлем һәм әдәб өйрәтегез. Алар сезгә әманәт.

*Әй, кешеләр, чисталыкка игътибар итегез һәм намазларыгызга дәвам итегез. Малыгызның зәкәтен түләгез. Зәкәт түләмәгән кемсәнең намазы да юктыр. Намазы булмаганның исә уразасы, хаҗы, җиһады һәм дине дә юктыр.*

Әй, кешеләр, яхшы белегез ки, мин сездән әввәл китеп,

96 М.Ш.Арваси П.Әфәндебездән Хөтбәләр һәм Сохбәтләр: 201

сезне барыбызның да барачак урында, Кәүсәр чишмәсе янында көтәчәкмен. Иртәгә минем белән Кәүсәр чишмәсе янында табышырга теләгәннәр, куларын һәм телләрен гөнаһлардан тыйсыннар.

*Әй, кешеләр, гөнаһлар нигъмәтләрнең алышынуына бер сәбәптер. Яхшы халыкның рәисләре дә яхшы булыр, яман халыкның рәисләре дә яман булыр.*

Мин хәбәремне алдым, Аллаһка китәмен. Динегезне һәм әманәтегезне Аллаһка тапшырамын. Әй, әсхабым, әй, җәмагать, сезләргә Аллаһның рәхмәте, бәрәкәте һәм сәләмнәре булсын!"[97]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلاَّ كَافَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ[98]

97 М.Кёксал Мөхәммәд һәм Исламият том 11: 33-35; А.Х.Берки – О.Кесикоглу Мөхәммәд (сагв.): 422-423

98 Әс-Сәба: 28

# Җиденче хөтбә

## Рәсүлүллаһ (сагв.) тан хөтбәләр (III)

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا وَدَاعِيًا إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا[99]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَلاَ كُلُّ شَيْءٍ مِنْ أَمْرِ الْجَاهِلِيَّةِ تَحْتَ قَدَمَيَّ مَوْضُوعٌ[100]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Үткән атналардагы хөтбәләрдә, дөнья һәм ахырәтнең әфәндесе, Аллаһның соңгы илчесе, сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) төрле хөтбәләреннән өзекләр китергән идем. Бу атнадагы хөтбәмдә исә, игътибарыгызга, безнең бердәнбер юлбашчыбыз һәм үрнәгебез, Аллаһның: **“Әй, пәйгамбәр, чынлыкта, Без сине бер шаһит, сөенче бирүче һәм кисәтүче буларак җибәрдек. Үзеңне дә, Аллаһ ярдәме белән, бер дәгъвәтче һәм нур кылдык”**[101] – диеп, бөтен инсанлыкка таныткан ул данлыклы рәсүлнең (сагв.) **“Саубуллашу хөтбәсен”** китерергә теләдек.

Күрәчәксез ки, бүген кешеләрнең көн саен диярлек экран һәм микрофоннардан кеше хакларының күзәтелүе ту-

99 Әль-Әхзәб: 45-46
100 Муслим, Әбү Дауд әт-Таҗ том 2: 156
101 Әль-Әхзәб: 45-46

рында алып барган сөйләшүләре, 15 гасыр элек рәсүлуллаһ (сагв.) ның мөбәрәк авызыннан әйтеп калдырылган кеше хакларының күзәтелү принциплары янында бик сүлпән һәм сүрелек. Шуңа күрә кеше хакларының күзәтелүе турында чынлыктан кайгырган кеше, Аллаһ рәсүленең (сагв.) бөтен инсанлыкка булган иң соңгы тәблигы һәм васыяте булган “Саубуллашу хөтбәсенә” колак салырга тиеш. Бу хөтбә экран һәм микрофоннардан да аңлатылырга тиеш. Гыйлем бирү һәм укыту йортларында өйрәтелмәле. Ми һәм күңелләргә мөһерләнмәле. Чөнки беркайчан да искермәгән, сүрелмәгән һәм алмашылмаган иң мөкәммәл кеше хаклары принциплары бу хөтбәдә генә мәүҗүд.

Бу хөтбәнең башында кешеләрнең Адәм нәселеннән килгәнлекләре һәм “тәквә” дан кала башка бернинди өстенлек була алмаганлыгы турында әйтелә.

Кеше кыйммәте һәм кешегә хөрмәт бөтен ачыклыгы белән бу хөтбәдә өйрәтелә.

Җан, мал һәм намус кодсияте бу хөтбәдә байраклан-мыш, хатын хаклары бу хөтбә белән телгә алынмыш. Кан учлары калдырылмыш, фаизлар аяк астында тапалмыш.

Бу хөтбә белән мөселманнарның кардәшлелеге бер кат тагын искә алына һәм инсанлыкның азмауы, тугры юл-дан тайпылмавы һәм юк булмавы өчен Көрьән-и Кәримгә һәм сөннәткә иярү кискен буларак үгетләнә.

Сүземне артык сузмыйча, яхшырак тыңлавыгыз, аңлавыгыз һәм тормышларыгызда гамәлгә ошыра белүегез теләге белән, сүзне аның чын хуҗасына рәсүлүллаһка (сагв.) тапшырамын. Ул милади 632 елда, һиҗричә 10 нчы-да, Гәрәфәттә дөясе өстендә булган хәлендә, Аллаһ ‘Азимушшанга хәмд-ү вә сәна вә шәһадәтләрен китергәннән соң, шулай диде:

*“Әй, кешеләр, сүзләремне яхшы тыңлагыз, чөнки бел-*





*мимен ки, моннан соңгы елда монда сезнең белән очраша беләчәкмен ме юк мы һич билгеле түгел. Дикъкать итегез ки, моннан соңгы елда мине тагын бер күрмәячәксез".*[102]

Кешеләр! Бу көннәрегез ничек мокаддәс исә, бу аегыз һәм шәһәрегез (Мәккә) ничек мокаддәс исә, сезнең җаннарыгыз, малларыгыз һәм намусларыгыз да шундый мокаддәс һәм изгедер. Яхшы белегез ки, җәһилият заманасына аит булган һәрнәрсә минем аякларым астына салынган.

*Әй, кешеләр, иртәгә Раббыгызга кавышачаксыз һәм бүгенге һәр хәл һәм хәрәкәтегез өчен соралачаксыз. Шуңа күрә миннән соң иске адашканлыгыгызга кайтып, берберегезнең башларыгызны чабар булмагыз. Бу васыятемне мондагылар монда булмаганнарга да җиткерсен. Бәлки дә алар ишеткәннәрне сездән яхшырак саклый белерләр.*

Әй, кешеләр, кемдә кеше мал-мөлкәтеннән берәр әманәт булса, аны хуҗасына кайтарсын. Фаизның һәр төре харамланып, аякларым астына салынгандыр. Ләкин тиешле бурычны кайтару да кирәк. Золым итеп, золым күрүчеләр булмагыз. Шуңа күрә фаизның Аллаһ әмере белән харам икәнлеген белегез. Элеккеге җәһилият заманасыннан калган бу ямьсез гадәтнең һәртөрлесе аягымның астындадыр. Беренче итеп юк итәчәгем фаиз, Габдельмотталибның улы Габбаска тиешле булган бурычтан үскән фаиздыр.

*Әй, кешеләр, элеккеге җәһилият заманасыннан калган кан учларының бөтенесе юк ителмеш. Беренче итеп гафу кылыначак кан учы, Габдельмотталибның оныгы Рабиганың кан учы.*

Әй, кешеләр, шәйтан сезнең бу туфракларыгызда яңадан тәэсир һәм хакимиятен кору өчен көчен мәңгегә югалтмыш. Ләкин сезгә харам кылган шушы олы гөнаһлардан

102 Әхмәд б. Хәнбәл Муснад том 5: 262





тыш кечкенә саналган гөнаһларга үрелсәгез дә аны мәмнүн итәрсез. Шуңа күрә динегезне саклап калдыру өчен болардан да тыелыгыз.

Әй, кешеләр, хатын хакларын күзәтү һәм бу хосуста Аллаһтан куркуыгызны үгетлимен. Сез хатыннарыгызны Аллаһның әманәте буларак алдыгыз, аларның намус һәм гыйффәтләрен Аллаһ исеме белән сүз биреп үзегезгә хәләл иттегез. Сезнең хатыннарыгыз өстендә хакларыгыз, аларның да сезнең өстегездә хаклар бар. Сезнең хатыннарыгыз өстендә булган хакларыгыз аларның өй-йортларыгызга рөхсәтегез булмыйча беркемне дә кертмәүләредер. Әгәр дә рөхсәтегез булмыйча өй-йортларыгызга берәркемне керткән булсалар, аларны тәрбия йөзеннән җиңелчә кыйный аласыз.[103] Хатыннарыгызның сезнең өстендә булган хаклары, аларны кием, ризык һәм торыр йорт белән тәэмин итүегездер.

*Әй кешеләр, сезгә андый бер әманәт калдырамын ки, әгәр аңа бөтен көчегез белән тотынсагыз һич адашмаячаксыз. Ул әманәт Аллаһ китабы Көръән-и Кәрим һәм Аллаһ рәсүленең сөннәтедер.*[104]

Әй, кешеләр, сүземне яхшы тыңлагыз һәм яхшы хәтерләгез. Мөселман мөселманның кардәшедер. Дин кардәшегезгә аит булган хакларын хөрмәтләмәү берәүгезгә дә хәләл түгел. Үзе генә рөхсәт биреп, кичермәгән булса.

*Әй кешеләр, нәфселәрегезнең дә сезнең өстегездә билгеле хаклары бар. Шуңа күрә үзегезгә золым итүчеләр булмагыз.*

Әй, кешеләр, шөбһә юк ки, Аллаһ һәр хак сахибенә хаккын бирмештер. Варис өчен васыят кирәк түгел. Бала кемнең түшәгендә туган булса, шуңа аиттер. Ләкин зиначы

103 М.Кёксал Мөхәммәд һәм Исламият том 10: 258-259

104 Ибн-и Исхак, Ибн-и Хишам Сира том 4: 251; Табәри Тарих том 3: 169

мәһрүм калырга тиеш. Атасыннан башкасына, хуҗасыннан икенчесенә аит булганлыгын сөйләүче рәхмәтсез кемсәнең өстендә Аллаһ фәрештәләренең һәм бөтен кешеләрнең ләгнәте бар. Моның кебекләрнең тәүбәләрен, нәфел гыйбәдәтләрен, гаделлек һәм шәһадәтләрен Аллаһ кабул итмәс.

*Әй, кешеләр, Раббыгыз бер. Атагыз да бер. Барыгыз да Адәм балалары, Адәм исә туфрактан. Аллаһ янында иң кыйммәтлегез, Аңа иң күп хөрмәт күрсәткәнегездер. Шуңа күрә гарәпнең, гарәп булмаган бер кемсә өстендә бернинди өстенлеге юк. Өстегезгә әмер итеп берәр әгъзасы булмаган бер кол да булса билгеләнгән булса, Аллаһ китабы белән идарә иткәнче, аны тыңлагыз һәм итәгать итегез.*[105]

Әй, кешеләр! Иртәгә сезне минем турында сорарлар, сез ни нәрсә дип әйтерсез?

“Аллаһ илчелеген башкардың, вазыфәңне җиренә җиткердең, безгә васыят һәм үгеттә булдың” - диеп шәһадәт итәрбез. Моңа, пәйгамбәребез шәһадәт бармагын күккә күтәреп: *“Аллаһым шаһит бул! Аллаһым шаһит бул! Аллаһым шаһит бул!”* – диеп боерды.

Сезгә Аллаһның сәламы, рәхмәте һәм бәрәкәте булсын![106]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُوا الْأَلْبَابِ[107]

105 Әхмәд б. Хәнбәл Муснад том 5: 381, том 6: 402-403
106 Әт-Таҗ том 2: 156-158; М.Кёксал Мөхәммәд һәм Исламият том 10: 253-261; А.Х.Берки – О.Кесикоглу Мөхәммәд (сагв.): 412-417; Ибн-и Хишам Сира том 4: 250-254; Табәри Тарих том 3: 169-170
107 Әз-Зөмәр: 9





## Сигезенче хөтбә

# Рәсүлүллаһ (сагв.) хатларында дәгвәт

يَا أَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ قُمْ فَأَنذِرْ وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ[108]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص) : سَلاَمٌ عَلَى مَنِ اتَّبَعَ الْهُدَى[109]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Инсанлыкның иң соңгы мөршиде һәм иң соңгы дәгъвәтчесе Аллаһ илчесе рәсүлүллаһ (сагв.) тыр. Ул бөтен инсанлыкны коткаручы динебез Исламның тәүһид байрагы астында туплау өчен дәгъвә кылмыш.

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең: **“Әй, киеменә төренгән пәйгамбәр, калк та, халыкны үгетли башла, Раббың Исемен олыла”**[110] – иләһи әмере белән Ислами дәгъвәсен башлаган һәм

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ الْأَقْرَبِينَ

**“Башта иң якын туганнарыңнан башла”**[111] – дигән раббани аят-и кәримәсенә таянып яңа Ислами тормышка атлап киткән данлыклы пәйгамбәр (сагв.), тормышының соңгы мизгелләренә хәтле егерме өч ел буена кичә-көндез, иминлектә-сугышта, һәрвакыт һәм һәрҗирдә һич туктама-

108 Әль-Мөдәссир: 1-3
109 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрҗ. том 1: 20, 24 № 47
110 Әль-Мөдәссир: 1-3
111 Әш-Шөгәрә: 214

дан кешеләрне Аллаһның диненә дәгъвәт итмеш. Аның бу дәгъвәсе яшь яисә карт, ир яисә хатын, бай яисә фәкыйрь, ак яисә кара, патша яисә хезмәтче булган һәр шәхес һәм җәмгыятьләрне урап, дөньяның төрле илләренә барып җитте.

Егерме өч ел буена дәвам иткән бу җанлы, тере һәм иләһи дәгъвә сәбәбе беләндер ки, күңелләр иман нуры белән яктырды, кальбләр Аллаһка юнәлде һәм кешеләр төркем-төркем Аллаһ диненә керә башлады. Аллаһ һидаят насыйп иткән бу бәхетле күңелләр, эзләгән чын коткаручыларын табу сөенече эчендә яшиләр иде.

Гәзиз мөэминнәр,

Бу хөтбәмдә сезләргә сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) төрле дөнья илләренең хөкемдарларына язган Исламга чакыру хатларыннан өзекләр китерергә теләдем.

Бөтен инсанлыкка бер рәхмәт пәйгамбәре буларак җибәрелгән Аллаһ илчесе (сагв.) Византия, Иран, Мисыр, Эфиопия, Бахрейн, Йемен, Гомман хөкемдарларына, Гассан һәм Ямама кабиләләре рәисләренә илчеләре белән Исламга чакыру хатлары җибәргәнлеге билгеле. Данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) Дихьят эль-Кәльби (р.а.) белән Византия императоры Хираклиуска юллаган хатында шулай диелә:

*“Бисмилләһир-рахманир-рахим. Аллаһның колы һәм пәйгамбәре Мөхәммәд (сагв.) тән рум хөкемдары Хираклга: Һидаят табып, тугры юлга керүчеләргә сәлам булсын! Сине Исламга чакырамын. Мөселман бул да имин булырсың. Аллаһтан ике кат әҗер алырсың.* Әгәр дә бу чакыруымны кабул итмәсәң, христиан халкының бөтен гөнаһлары җилкәңдә булыр. Әй, китап әһелләре, килегез, сезнең белән уртак сүзгә килик. Аллаһтан башкасына коллык итмик. Аңа һичкемне тиңдәш кылмыйк. Аллаһны калдырып та, бер-беребездән рабблар ясамыйк. Әгәр мон-





нан да йөз борсагыз, шаһит булыгыз ки, без, һичшиксез, мөселманбыз".[112]

Аллаһ рәсүленең (сагв.) бу хатын алып укыган Византия императоры, ул вакытта Газага сәүдә белән килгән Әбү Суфьянны янына чакыртып һәм пәйгамбәребез турында сораштырганнан соң, шулай диде:

"Әгәр бу сөйләгәннәрең дөрес булса, тиздән бу җирләргә ул хуҗа булачактыр. Мин исә бер пәйгамбәрнең киләчәген белеп тора идем, ләкин аның сезнең арагызда, Гарәбстанда чыгачагын һич уйламаган идем. Һәм әгәр дә мин аңа илткән юлны белгән булсам, аңа кавышу өчен һәртөрле авырлыклар аша үтәр идем. Янында булсам, аякларын юар, аңа хезмәт итәр идем".[113]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Габдуллаһ бин Хузафа (р.а.) белән Иран хөкемдарына җибәргән дәгъвәт хатында шулай диелә:

*"Бисмилләһир-рахманир-рахим. Аллаһның колы һәм пәйгамбәре Мөхәммәд (сагв.) тән Иран хөкемдарына: Һидаят табып, тугры юлга керүчеләргә, Аллаһ һәм Аның рәсүленә иман иткәннәргә, Аллаһтан башка иләһ булмаганлыкка һәм Аның ширке булмаганлыкка, Мөхәммәд (сагв.) нең Аллаһның колы һәм пәйгамбәре икәнлегенә шәһадәт китерүчеләргә сәлам булсын! Сине Аллаһ диненә Исламга чакырамын, чөнки мин бөтен кешеләргә җибәрелгән пәйгамбәрмен. Ислам кушканча яшәүчеләрне кисәтү өчен, кәферләрне дә вәгъдә ителгән газап белән тоту өчен. Мөселман бул да имин булырсың. Мөселман булмасаң бөтен мәҗүсиләрнең гөнаһы синең җилкәңдә булыр!"*[114]

Рәсүлуллаһ (сагв.) ның бу хатын укыганнан соң, мәҗүси

112 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрж. том 1: 20, 24; том 12: 383
113 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрж. том 1: 20; том 12: 384
114 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрж. том 12: 384

хөкемдарның андый ачуы чыкты ки, ул ачуыннан сүзләрне онытып һәм сүгенеп, хатны ертып ташлаудан кала берни дә кыла алмады. Моны белгән сөекле пәйгамбәребез (сагв.):

*"Аллаһым, Син дә моның мөлк һәм солтанлыгын тар-мар ит"*[115] – диеп дога кылды. Доганың кабул булуыннандыр ки, Иран хөкемдары тиздән үз улы тарафыннан үтерелә, Иран җирләре исә Гомәр хәлифәлеге вакытында мөселманнар тарафыннын яулап алына.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Инсанлыкны көфер каранлыгыннан иман нурына, ширк баткаклыгыннан тәүһид җәннәтенә чакырган данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) нең башка илләргә җибәргән күп кенә хатлары бар. Бөтен аларны бер хөтбәгә сыйдыру мөмкин түгел. Шуңа күрә хөтбәмне сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең Ямама патшасына җибәргән дәгъвәт хаты белән тәмамлыйм. Рәсүл-и әкрәм (сагв.) ул хатында шулай ди:

*"Бисмилләһир-рахманир-рахим. Аллаһның колы һәм пәйгамбәре Мөхәммәд (сагв.) тән Хузә Ибн-и Галигә: Һидаят табып, тугры юлга керүчеләргә сәлам булсын! Белеп тор ки, тиздән Раббым бу Ислам динен дөньяның бөтен почмакларына җиткерәчәк. Шуңа күрә мөселман бул, әй, Хузә, иминлек табып, котылырсың. Мин исә кулыңнан киткән патшалыгыңа сине яңадан патша итермен".*[116]

Котылу һәм бәхет Аллаһ илчесе (сагв.) юлыннан йөрүчеләргәдер.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ هَذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ[117]

115 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрж. том 12: 385
116 Бухари Тәҗрид әс-Сарих тәрж. том 12: 394
117 Әс-Саффат: 60





# Тугызынчы хөтбә

## Әсхәб-и Кирамны аңлау

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ اللَّهِ وَالَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ تَرَاهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَرِضْوَانًا سِيمَاهُمْ فِي وُجُوهِهِم مِّنْ أَثَرِ السُّجُودِ[118]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لاَ يُحِبُّهُمْ إِلاَّ مُؤْمِنٌ وَلاَ يُبْغِضُهُمْ إِلاَّ مُنَافِقٌ فَمَنْ أَحَبَّهُمْ أَحَبَّهُ اللَّهُ وَمَنْ أَبْغَضَهُمْ أَبْغَضَهُ اللَّهُ[119]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең колларына җибәргән иң соңгы һәм иң мөкәммәл диндер. Ислам яшәнү өчен җибәрелде. Бөтен әмер һәм чикләүләре белән тормышта яшәнү өчен җибәрелде.

Шуңа күрә һәр мөселман Исламны яхшы аңлап, бөтен җитдияте белән тормышында яшәү мәҗбүриятендәдер. Исламны яхшы аңлап, бөтен җитдият белән тормышта яши белү өчен, һәрнәрсәдән әввәл, галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән рәсүлүллаһ (сагв.) ның һәм аның данлыклы әсхабының Исламны ничек яшәгәннәрен белү кирәк. Чөнки Аллаһ илчесе (сагв.) һәм аның әсхабының тормышы бөтен

118 Әль-Фәтих: 29
119 Бухари, Муслим Мухтар әль-Әхәдис: 194

мөселманнар һәм хәтта бөтен инсанлык өчен алынмасы тиешле бердәнбер үрнәктер.

Көрьән-и Кәримдә Аллаһ ‘Азимушшан тарафыннан макталган, Аллаһ илчесе (сагв.) нең мөбәрәк теле белән олугыланган әсхаб-и кирамның тормышы, баштан алып ахыргача бер иман, гыйбәдәт, әхлак һәм фазыләт кайнагы булып тора. Гасырлар буена Ислам өчен изге көрәш алып барган мөҗәһитлар да кальбләрендәге иман утларын ул әсхаб-и кирамның шәрәфле тормыш учакларыннан алганнардыр.

Хөтбә башында укынган аяти кәримәдә бөек Раббыбыз Аллаһ безләргә шулай боермакта:

**“Мөхәммәд (сагв.) Аллаһ илчеседер. Аның белән бергә булганнар кәферләргә каршы аяусыз, үз араларында да бик мәрхәмәтледерләр. Син аларны рөкуг һәм сәҗдәләр кылып, раббеләре фазылын эзләгән хәлләрендә еш күрерсең. Маңгай-йөзләрендә дә сәҗдә эзләрен күрерсең”.**[120]

Бер башка аят-и кәримәдә исә Ул шулай боера:

وَالسَّابِقُونَ الأَوَّلُونَ مِنَ الْمُهَاجِرِينَ وَالأَنصَارِ وَالَّذِينَ اتَّبَعُوهُم بِإِحْسَانٍ رَّضِيَ اللّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا الأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ذَلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ

**“Аллаһ мөһәҗир һәм ансарның беренчеләреннән, алар эзеннән йөрегән салих мөэминнәдән разы булды. Алар да Аллаһтан канәгать калып, разы булдылар. Аллаһ аларга астларыннан елгалар аккан, эчләрендә мәңге калачак җәннәт бакчаларын әзерләмештер. Бу**

120 Әль-Фәтх: 29

**– бәхетләрнең иң бөеге”.**[121]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең дә әсхаб-и кирамының ансарлары турында шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Аларны мөэмин генә яратыр һәм алардан мөнәфик кына нәфрәт итәр. Аларны кем яратырса, Аллаһ та аны яратыр. Алардан кем нәфрәт итәрсә, шулардан Аллаһ та нәфрәт итәр”.*[122]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Әсхаб-и кирамның Көръән-и Кәримдә Аллаһ ‘Азимушшан тарафыннан макталып, Аллаһ илчесе (сагв.) нең мөбәрәк теле белән олугылануларының сәбәбе, аларның Аллаһ динен аңлатып яши белү өчен җан һәм малларын кызганмау сәбәпледер. Алар кешеләрне Аллаһ юлына дәгъвәт итүнең иң мөкаммәл үрнәген калдырдылар. Моның өчен җәфа чиктеләр, ач йөрделәр, сусыз калдылар. Әсхаб-и кирамның тормышы баштан ахырына хәтле Исламны аңлатуда узды. Алар диннәре өчен дөнья ләззәтләреннән ерагаеп, рәхәтләрен калдырып, йорт-җир, мал-мөлкәтләрен генә түгел, ватаннарын да калдырып китәргә мәҗбүр булдылар. Һәм моның өчендер ки, Ислам бөтен гарәп ярымутравында таралып, Африка һәм Азияга хәтле барып җитте, кальбләрне Аллаһка юнәлтте, рәсүлуллаһ (сагв.) белән таныштырды һәм кешеләр төркем-төркем Аллаһ диненә керә башлады. Һәм бу сачылган Ислам нуры белән мөселманнар әле ничә гасыр буена дөньяда хөкем иттә белделәр.

Сезгә алар тормышыннан бер манзара китерәмен. Мең үрнәктән бересе. Игътибар һәм гыйбрәт белән тыңлагыз.

Һиҗрәтнең өченче елы. Мөселманнар һәм мөшрикләр арасында Өһөд сугышы бара. Аллаһ илчесе (сагв.) Ислам

121 Әт-Тәүбә: 100
122 Бухари, Муслим Мухтар әль-Әхәдис: 194

гаскәрен сугыш низамына китереп, иллегә якын атлыны Гайнәйн кичеше янында урнаштыра һәм соңгы әмерен бирә:

*“Дошманны җиңгәнебезне күрсәгез дә, яисә үле гәүдәләребез өстеннән кошлар очышканын күрсәгез дә, сезгә хәбәрем булмыйча урыныгыздан аерылмагыз”.*[123]

Сугыш башланып, мөселманнар үзләреннән кеше һәм корал ягыннан күп мәртәбә көчле булган дошманны кысырыклап баралар. Дошман паникага бирелеп, хәтта кача да башлады. Моны күргән Гәйнәйндәге атлылар, “сугышны казандык” дип уйлап, урыннарыннан аерылалар һәм мөшрикләргә форсат калдырып, аркаларыннан һөҗүм ителәләр. Нәтиҗәдә исә бөтен мөселман гаскәре бик авыр хәлдә кала.

Сугыш тагын бер кызып китеп, андый кискен рәвештә юнәлешен үзгәртә башлады ки, моның нәтиҗәсендә Аллаһ рәсүле (сагв.) нең мөбәрәк тешләре сындырылды, тимер кольчугасының боҗралары йөзенә батты, йөзләре каннар белән тулды. Аны саклау өчен тирәсенә ашыгып килгән әсхаблар мондый хәлне күргәч, әйтерсең лә башларына таш төшкән сыман булдылар. Ни нәрсә сөйләргә белмичә:

“Әй, Аллаһ илчесе, мөшрикләргә ләгънәт ит!” – дип әйтенә башладылар. Ул, Аллаһның соңгы илчесе исә шулай димеш:

*“Мин ләгънәтче буларак түгел, рәхмәт буларак җибәрелдем. Аллаһым, кавмемә тугры юлны күрсәт чөнки алар белмиләр”.*[124]

Бу арада, рәсүлүллаһның (сагв.) шаһит төшкәнлеге турындагы хәбәрләр Мәдинәгә дә барып җитте. Хатыннар

123 Муснад, Әхмәд б. Хәнбәл том 4: 293; Сунан, Әбү Дауд том 2: 48; Бухари том 4: 26
124 Әш-Шифа Кади Ийаз том 1: 78-79

Өһөд юлына түгелде. Араларында Сумейра исемле бер хатын да бар иде. Моның атасы, кардәше, ире һәм улы шәһит төште, ә ул:

“Аллаһ илчесе (сагв.) ни хәлдә? Ул ничек? Аны күрергә телим” – диеп, кеше белән юлына дәвам итә. Ниһаять, аны (сагв.) күргәч, янына йөгереп килә һәм итәгенә ябышып:

*“Атам-анам сиңа корбан булсын, әй, Аллаһ илчесе! Сине исән күрү янында башка кайгылар бер һич”.*[125]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бу – чын иман үрнәге. Бу - Аллаһ рәсүленә (сагв.) чын мәһабәт үрнәге. Бу – ап-ачык булган Ислам дине өчен бәла һәм кайгыларга чын сабырлык һәм түземлек үрнәге.

Мөселманнар мондый иман, бәйлелек һәм чыдамлыкны калдырып, җылы түшәкләренә төренеп, рәхәт урындыкларга утырып, кәеф-саба кора башлаган заманнан зәгыйфьләнә һәм кысырыклана башладылар.

Әсхаб-и кирам тормышын өйрәнеп, аларның Аллаһ һәм Аның илчесе (сагв.) нә бәйлелекләрен күргәннән соң, безнең бүгенге тормышыбыздан оялмау мөмкин түгел.

Алар безнең кебек нәфс әсирләре һәм шәйтан уенчыклары булмадылар. Алар безнең кебек акча һәм мал колы булмадылар. Алар безнең кебек Исламга телләре белән генә бәйле булмадылар. Алар безнең кебек дөньяны сыртларында ташымадылар. Алар безнең кебек ризыкның төрлесен ашамадылар. Алар безнең кебек җылы түшәкләргә төренеп, көндезгә хәтле йокламадылар.

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ рәсүле (сагв.) һәм аның данлыклы әсхабы тормышларын яхшы өйрәник. Аларның Аллаһ дине өчен

125 Мөхәммәд һәм Исламият М.Кёксал том 3-4: 173

авырлык һәм кыенлыклар алдындагы сабырлыкларыннан гыйбрәт алыйк. Аларның Аллаһ һәм Аның илчесенә булган бәйлелекләреннән үрнәк алыйк. Онытмыйк ки, алар һәрвакыт һәм һәрҗирдә Аллаһка юнәлеп, Аллаһ китабын укып, Аллаһка сәҗдә итүчеләр иде. Йөзләре иман нурыннан ап-ак, маңгайлары сәҗдә эзле, күз төпләре дә сызык-сызык иде. Бер генә дәгъвәләре – җирйөзендә Аллаһ хакимиятен урнаштыру иде. Мал һәм җан корбан итәрлек тик дәгъвә бу гына иде һәм алар моны башкардылар.

Хөтбәмне Габдуллаһ Ибни Гомәр (р.а.) ның шушы сүзләре белән тәмамлыйм:

*“Кәгъбәнең Раббысы белән ант итеп әйтәмен ки, Мөхәммәд (сагв.) нең әсхабы тугры юлдагы кемсәләр иде. Шуңа күрә сез дә аларның әхлакыннан үрнәк алып, алар кебек булыгыз”.*[126]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَكُونُوا مَعَ الصَّادِقِينَ[127]

126 Әбү Нугайм эль-Исфахани Хильят Әль-Әүлия том 1: 305
127 Әт-Тәүбә: 119





## Унынчы хөтбә

# Яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыю

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَأُوْلَئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ[128]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لَتَأْمُرُنَّ بِالْمَعْرُوفِ وَلَتَنْهَوُنَّ عَنِ الْمُنْكَرِ أَوْ لَيُسَلِّطَنَّ اللَّهُ عَلَيْكُمْ شِرَارَكُمْ فَيَدْعُوَ خِيَارُكُمْ فَلاَ يُسْتَجَابَ لَهُمْ[129]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Инсанлыкны дөнья һәм ахирәт бәхетенә кавыштыру өчен бөек Раббыбыз Аллаһ тарафыннан җибәрелгән шәрәфле динебез Ислам бөтен әмер һәм чикләүләре белән тормышта гамәлгә ашырылырга тиешле бердәнбер низамдыр. Исламны тулаесы белән яшәмәүче кемсәнең тормышын “мөселман тормышы” дип атау мөмкин түгел.

Аллаһның соңгы низамы булган бөек динебез, мөселманнарның камил бер Ислами тормыш яши белүләре, башкалар да Хакка килә белүләре өчен һәртөрле чара күреп, һәртөрле нигез калдырмыш.

128 Али Имран: 104
129 Бәззар Мухтар әль-Әхәдис: 118

Бу хосуста динебезнең иң бөек корылышларның берсе, һичшөбһәсез, **“Әмр бильмагруф вә нәхй ганиль мункәр, ягъни яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыю”** – принцибы булып тора. Бу принцип килгән һәр Хакк диннең нигезендәге принцип булып тора. Пәйгамбәрләр җибәрелүнең, китаплар индерелүнең бердәнбер хикмәте дә бу.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшан разы булган һәм гамәлгә ашырылырга тиешле булган һәрнәрсә яхшылык, Ул разы булмаган һәм тыелган һәрнәрсә дә яманлыктыр. Икенче төрле әйткәндә, Исламга туры килгән һәрнәрсә яхшылык, Исламга каршы булган һәрнәрсә дә яманлык булып санала.

Шуңа күрә яхшылык һәм яманлык берәүнең фикеренчә генә була алмый. Ислам яхшы дип атаган һәрнәрсә, һичшөбһәсез, яхшы, ул яман дип атаган һәрнәрсә дә, һичшөбһәсез, ямандыр. Бу хакыйкәтне һәркем бик яхшы аңларга тиеш.

Инсанлыкны коткару өчен җибәрелгән данлыклы динебезгә күрә яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыю һәр мөселман өстендә булган фарыз бер вазыйфәдер.[130]

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Аллаһ Тәгалә безләргә шулай дип боера:

**“Арагызда кешеләрне яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыя торган бер төркем булсын, шулар гына котылыш табарлар”.**[131]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең исә бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

130 Кайбер галимнәр моның фарз-ы гәйн икәнлеген, башкалар да фарз-ы кифая икәнлеген әйтәләр. Эльмалылы Хамди Язар тәфс. Том 2: 1155; Ихья И.Газали том 2 “Әмр бильмагруф вә нәхй ганиль мункяр” бүлеме.
131 Али Имран: 104





*“Сездән кем яманлык күрсә, аны кулы яки сүзе белән туктатсын. Алай да булдырмаса, йөрәге белән килешмәсен, ләкин бу иманның иң зәгыйфе”.*[132]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, мөселман, яманлык күргән вакытта аны көче җиткәнче туктатырга тырышачак яки аның белән килешмәячәк. Бу һәр мөселманның качынылмас вазыфәседер. Котылып, иминлеккә кавышу да моңа бәйле.

Моның өчендер ки, бөек Раббыбыз Аллаһ Көръән-и Кәримдә мөэминнәрнең сыйфатларын санаганда, аларның иң бөек фазыләтләреннән яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыя белүләрен атый һәм бу сыйфатка ия булган һәркемне иң шәрәфле кемсәләр дип таныта:

كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ
وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ

**“Сез кешеләр арасында иң хәерле бер төркемсенез, чөнки Аллаһка ышанып, яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыючылар сез генәсез”.**[133]

وَالْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاء بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ
عَنِ الْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ الصَّلاَةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَيُطِيعُونَ اللّهَ وَرَسُولَهُ أُوْلَئِكَ
سَيَرْحَمُهُمُ اللّهُ إِنَّ اللّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ

**“Мөэмин ирләр һәм мөэминә хатыннар бер-берләренең ярдәмчеләредерләр. Алар яхшылыкка**

132 Муслим Мухтар әль-Әхәдис: 144
133 Али Имран: 110

**өндәп, яманлыктан тыярга тырышырлар, намазларын кылып та, зәкәтләрен үтәргә ашыгырлар һәм һәрнәрсәдә Аллаһка һәм Аның рәсүленә итәгать итәрләр. Мондыйларны Аллаһ, һичшиксез, рәхмәте белән багышлар. Ул Гәзиз һәм Хакимдер”.**[134]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Димәк ки Аллаһ ‘Азимушшан разы булган чын мөселманнар булу өчен, яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыю шарттыр. Көче җиткән һичбер мөселман бу вазыфәне калдыра алмас. Мөселманнар бу вазыфәне калдырган вакытта, һәм үзләре һәм дә бөтен инсанлык һәлак булыр. Адашканлык, наданлык, көфер һәм әхлаксызлык һәртарафны чолгап алыр.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай дип әйтә иде:

*“Йә яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыя торган булырсыз, яисә өстегезгә Аллаһ яманнарыгызны ирекле кылыр, аннары иң яхшыларыгыз дога итсә дә, догалары кабул булмас”.*[135]

*“Җаным Аның кулында булган ул бөек зат белән ант итеп әйтәмен ки, йә яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыя торган булырсыз, яисә өстегезгә Аллаһ андый бәлалар җибәрер ки, ялварсагыз да, догагыз һич ишетелмәс”.*[136]

Әй, мөэмин-мөселманнар,

Кызганычка каршы, мөселманнарның күбесе бүген **“Әмр вә нәхй”** вазыфәләрен һич үтәмиләр. Бу вазыфәне башкаларга гына түгел, хәтта үз балаларына каршы да җиренә җиткермиләр. Моны эшли белүчеләр сүгелүдән,

134 Әт-Тәүбә: 71
135 Бәззар Мухтар әль-Әхәдис: 118
136 Тирмизи Рияд ас-Салихин том 1: 234 № 191

кыйналудан һәм кысырыкланудан башка берни дә күрмиләр. Моның өчендер ки, күпләрнең күңелендә Аллаһ куркуы һәм рәсүлүллаһ (сагв.) яратуы сүрелде, маңгайлардагы сәҗдә эзләре югалды, йөрәкләр каралды. Өй-йортларыбыз мөселман өйләре булудан чыгып, кәеф-саба кору урынна-рына әйләнде. Кешеләр шәһвәт һәм нәфсе әсирләренә әйләнде. Хакк һәм хакыйкатьнең тавышы кысылып, тирә-юньдә куштанлык һәм ялагайлык хөкем сөрә. Моңарча күренмәгән мең төрле фәлакатьләр мәйданга килмеш.

Белегез ки, бөтен мөселманнар һәм хәтта бөтен инсан-лык белсен ки, бу юлның ахыры хәерле түгел. Йә яхшылык-ка өндәп, яманлыктан тыя торган булырбыз, яисә Аллаһның газабына дучар булырбыз.

Хөтбәмне бөек Аллаһның шушы иләһи фәрманы белән тәмамларга телимен:

وَالْعَصْرِ إِنَّ الْإِنسَانَ لَفِي خُسْرٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ

**“Гасыр белән ант итеп әйтәмен ки, кеше, һичшиксез, хәсрәтле бер мәхлүк. Мәгәр иман итеп тә, салих гамәл кылучылар һәм араларында Хакк һәм сабырлыкны киңәш итүчләр хәсрәт белмичә, имин булырлар”.**[137]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

أُبَلِّغُكُمْ رِسَالاتِ رَبِّي وَأَنَاْ لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ[138]

137 Әль-Гасыр: 1-3
138 Әль-Әграф: 68

## Унберенче хөтбә

# Исламда бәйгать

إِنَّ الَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ اللَّهَ يَدُ اللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَى نَفْسِهِ وَمَنْ أَوْفَى بِمَا عَاهَدَ عَلَيْهُ اللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا[139]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): بَايِعُونِى عَلَى أَنْ لاَتُشْرِكُوا بِاللَّهِ شَيْئًا وَلاَ تُسْرِفُوا وَلاَتَزْنُوا وَلاَ تَقْتُلُوا أَوْلاَدَكُمْ[140]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Көрьән-и Кәримдә һәм хәдис-и шәрифләрдә фазыләте турында сөйләнгән һәм Ислам хокукында урын алып торган бәйгать, бөек динебезнең әһәмиятле нигезләреннән бере.

Сүз буларак, сүзләшүне, вәгъдә бирешүне һәм кул кысышып, килешүне аңлатучы бәйгать, Аллаһ һәм Аның илчесе (сагв.) нең әмер һәм чикләүләренә шартсыз итәгать итәрәк, бөек динебез Исламны бөтене белән яшәүгә сүз бирүне аңлата. Бәйгать рухны һәм күңелне Аллаһ һәм Аның илчесенә бәйләүдер.

139 Әль-Фәтх: 10
140 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи эт-Таж том 1: 41

Нәбиләр нәбисе (сагв.) нең иң якын әсхаблары, шартлар нинди генә булуга карамастан Ислам кушканча яшәячәкләренә һәм Аллаһ һәм Аның илчесенә итәгать итәчәкләре турында рәсүлүллаһ (сагв.) ка сүз биреп, бәйгат итмешләрдер.

Гобәдә бин Самит (р.а.) сөйли: “Яшь чакта һәм картлык көнебездә тыңлап, итәгать итү турында, тарлыкта һәм муллыкта булганнарыбыз белән бүлешә белү турында, яхшылыкка өндәп, яманлыктан тыю турында, Аллаһ һәм дин өчен барлык кыенлыкларга сабырлы булу турында һәм Аллаһ илчесе (сагв.) Мәдинәгә килгәч, үзебезне, хатыннарыбызны һәм улларыбызны саклаган кебек үк аны да саклаячагыбыз турында пәйгамбәребез (сагв.) гә бәйгать итмештек”.[141]

Җәрир бин Габдуллаһ (р.а.) исә шулай дип әйтә: *“Намаз кылып, зәкәт түләячәгем һәм һәр мөселманга нәсихатьтә булачагым турында Аллаһ рәсүленә (сагв.) бәйгать итмеш идем”.*[142]

Бәшир бин Хасасия (р.а.) сөйли: “Мин Аллаһ рәсүле (сагв.) янына килеп:

-“Әй, рәсүләллаһ, сиңа ни нәрсә дип бәйгать итим?” – дип сорадым. Ул исә кулын сузып, миңа:

*-“Ширке булмаган Аллаһтан башка иләһ булмаганлыкка һәм Мөхәммәд (сагв.) нең Аның колы һәм рәсүле икәнлегенә шәһадәт итәчәксен, биш вакыт намазыңны кылып, зәкәтеңне түләячәксең, Рамазан аенда ураза тотачаксың, хаҗ кылачаксың һәм Аллаһ юлында җиһад итәчәксең” – диде.* Мин исә:

-“Әй, Аллаһ илчесе, боларның барысына да көчем җитсә дә, зәкәт бирерлек һәм җиһад итәрлек малым да,

141 Кәндәһләви Хаят әс-Сәхәбә том 1: 247
142 Бухари, Муслим әт-Таҗ том 1: 41

көчем дә юк. Гаиләмнең, сөт һәм атланып йөрү өчен тоткан ун дөябездән кала бернәрсәбез дә юк, үзем дә куркак бер кешемен, халык исә: “Сугыштан качучылар Аллаһ газабына дучар булырлар” – дип сөйли, шуңа күрә, сугыш чыгып, куркаклыгым сәбәпле сугыштан качсам, Аллаһ газабына дучар булырмын дип куркам” – дидем. Моңа ул, уң кулымны тотып һәм аны каты гына кысып, миңа шулай диде:

*-“Әй, Бәшир, садака да бирелмәсә, сугышка да чыгылмаса, җәннәткә ничек һәм нәрсә сәбәпле керелер?” Моңа мин:*

*-“Әй, Аллаһ рәсүле, бирегез уң кулыгызны, сезгә бәйгать итим” – дидем”.*[143]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, бәйгать, рәсүлүллаһ (сагв.) ның исән чагында ук Исламның әһәмиятле бер нигезенә әверелеп, бәйгать итүчеләр дә Көръән-и Кәрим тарафыннан макталып олугыланууга лаек булдылар.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә бөек Раббыбыз Аллаһ безләргә шулай дип боера:

**“Сиңа бәйгать итүчеләр, һичшөбһәсез, Аллаһка бәйгать итәләр. Аларның бәйгать иткән кулларыннан Аллаһ кулы өстен ята. Шуңа күрә кем антын бозса, аны үз башына бозган булыр. Кем сүзендә торып, вәгъдәсен җиренә җиткерсә, Аллаһ аңа бөек әҗер бирер”.**[144]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең исә шулай дип әйткәнлегe билгеле:

“Аллаһка һичкемне тиңдәш кылмаячагыгызга, урламаячагыгызга һәм зина кылмаячагыгызга, балаларыгызны үтермәячәгегезгә, беркемгә дә яла якмаячагыгызга, хәерле

143 Кәндәһләви Хаят әс-Сәхәбә том 1: 240
144 Әль-Фәтх: 10





эшләрдә миңа гыйсъян итмәячәгегезгә миңа сүз биреп, бәйгать итегез. Арагызда кем сүзендә тормаса, аның җәзасы Аллаһка аиттер."[145]

Бәйгать аерым кешеләр тарафыннан китерелгәнлеге кебек үк, җәмагатьләп тә китерелә ала. Ислам тарихында, икесе Гакабәдә, бересе дә Хөдәйбиядә булып, рәсүлүллаһ (сагв.) ка өч җәмгый бәйгать китерлгәнлеге билгеле. Рәсүлүллаһ (сагв.) ка китерелгән бу бәйгатьләр Аллаһ 'Азимушшанга китерелгән бәйгатькә тиң.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ юлында гыйлем һәм тәкъвалек иясе булган кемсәләргә бәйгать итү һәрзаман һәм һәрчорда хуп каршыланган. Чөнки бәйгатьнең асылында Аллаһка сүз бирү ята. Шуңа күрә Аллаһка итәгать иткәнче мөэминнәрнең әмирләренә бәйгать итү, шул үк бәйгатьләрдән саналмыш булыр.

Яшь, карт, бала, ир яки хатын - һәркем бәйгать китерә ала. Әмма бәйгать вакытында ир кеше белән кул кысышу хатыннарга зарури түгел, чөнки бу Исламда рөхсәт ителми. Көръән-и Кәримдәге Мөмтәхнә сүрәсенең 12 аяти кәримәсендә бәян кылынган хатыннар бәйгатендә дә, рәсүл-и әкрәм хатыннар белән кул кысышмый һәм аларга: "Мин хатыннарның кулларына кагылмам" – дип әйтә.[146]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, бәйгать Ислами бер күренештер. Әсхаби кирам (р.а.) да Исламның барлык әмерләрен тормышларында ашырачаклары турында рәсүлүллаһ (сагв.) ка сүз биреп, бәйгать китермешләр иде. Аларның бу бәйгатьләре, Аллаһ 'Азимушшанга бирән сүзләре булды.

145 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 1: 41
146 Кәндәһләви Хаят әс-Сәхәбә том 1: 249

Шулай булгач сез, әйе, сез, Аллаһка һичкемне тиңдәш кылмаячагыгызга, урламаячагыгызга һәм зина кылмаячагыгызга, балаларыгызны үтермәячәгегезгә һәм аларны Исламча тәрбияләячәгегезгә, беркемгә дә яла якмаячагыгызга, хәерле эшләрдә Аллаһ рәсүленә (сагв.) гыйсъян итмәячәгегезгә һәм аны җаныгыздан, малыгыздан һәм балаларыгыздан күбрәк сөячәгегезгә, караклыктан ерак торачагыгызга, намаз, зәкәт һәм ураза кебек гыйбәдәтләрегезне калдырмаячагыгызга һәм Аллаһның әмерләрен үтәүдә беркемнән дә куркмаячагыгызга, бөек Ислам низамыннан өстен бәшәри бернинди низам танымаячагыгызга, шәрәф һәм гыйззәтне мөселманлыктан кала беркая да эзләмәячәгәгез турында сүз бирәсез ме?

Сүз биреп, бу сүзегездә тора алсагыз, әҗерләрегезне галәмнәрнең Раббысы, һәрнәрсәне күреп һәм һәрнәрсәне белеп торучы Аллаһтан табарсыз.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللّٰهَ وَمَنْ تَوَلّٰى فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا[147]

147 Ән-Ниса: 80





## Уникенче хөтбә

# Исламга ихтияҗ

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا فِطْرَةَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا لا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ذَلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لا يَعْلَمُونَ[148]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لَيْسَ الْمُؤْمِنُ بِالَّذِى يَشْبَعُ وَجَارُهُ جَائِعٌ إِلَى جَنْبِهِ[149]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Данлыклы динебез Ислам бөтен инсанлыкны котылуга, дөнья һәм ахырәт бәхетенә чакыра. Кызганычка каршы, куркыныч бер ахырга таба тәгәрәп баручы инсанлык Исламның бу коткаручы дәгъвәсенә бертөрле колак салырга теләми. Күңелләрдәге көфер чылбырлары бертөрле өзелә алмый, каранлык пәрдәләре бертөрле ертыла алмый. Бу юлында дәвам итүче инсанлык дөньясы белән бергә ахырәтен дә югалту куркынычы белән каршы-каршыдадыр.

Шулай булгач инсанлык бөтен акылын башында тупламалыдыр. Исламның коткаручы дәгъвәсенә ашыгылмасса һәм Ислам һәр мөселман тормышында көн тәртибенә алынмасса, инсанлыкның зур бер фәлакаттән коткарылмасы мөмкин булмаячак.

148 Әр-Рум: 30
149 Бухари Мухтар әль-Әхәдис: 123

Моның өчендер ки, бөек Раббыбыз Аллаһ, пәйгамбәребез (сагв.) шәхесендәдә бөтен инсанлыкны тугры һәм фитри булган бер дингә - Ислам диненә чакыра. Һәм әгәр дә инсанлык котылышын табарга тели икән, бу дәгъвәткә колак салырга мәҗбүрдер.

Мөкадәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай дип боера:

**“Син үзеңне тугры һәм фитри булган – Ислам диненә тапшыр. Ул диндер ки, Аллаһ кешеләрне шул дин буенча яратты һәм ул туп-туры булган диндә бернинди үзгәреш юк, ләкин кешеләрнең күбесе моны белмәсләр”.**[150]

Күргәнебезчә, Аллаһ җибәргән соңгы дин буенча яшәргә ашыкмаган инсанлыкның башы бүген олы бәлаларда. Тиздән болар инсанлыкны йота да ала. Бу куркынычлыкларның кайнагы көфер һәм имансызлыктыр. Бөтен башка бәлалар боларның нәтиҗәсе генә. Инсанлык бер ачлык һәм юклык ишегенә килеп шакына. Инсанлык үзен утлы читлеккә куып керткән. Инсанлык бөтен зирәклеген бер-бересен юк итүгә багышлаган. Ул бомба һәм ракета шартлату ярышындадыр. Инсанлыкны чолгап алган бу көфер, бу ут, бу ачлык һәм бу тарлык, тиздән андый бөек тетрәнүләр мәйданга китерәчәктер ки, дөньяда ни мадди үсеш, ни иминлек калачак. Шуңа күрә тагын бер тапкыр ачык итеп әйтәмен ки, бөтен бу куркынычлыкларның сәбәбе, инсанлыкның Исламга аркасы белән борылып басуындадыр.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Яраткан колларына һәм барлык җанлыларга ризык биргүче, шөбһәсез ки, Аллаһ ‘Азимушшандыр. Үзенә икрам ителгән ризыкның кыйммәтен белмәгән һәм нигъмәтләргә шөкерсез калган, Аллаһка итәгать итү белән

150 Әр-Рум: 30





вазыфәләндерелеп тә, Аңа һәм Аның диненә сугыш ачкан инсанлыкка бөек Раббыбыз Аллаһның газабы бик каты булачактыр. Бу Аллаһ сөннәтедер.

Моның өчендер ки, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай дип боера:

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِن شَكَرْتُمْ لأَزِيدَنَّكُمْ وَلَئِن كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٌ

**“Раббыгыз: “Шөкер итсәгез, булган нигъмәтләрегезне сезгә арттырырмын, көфер итеп, шөкерсезлек белдерсәгез исә, газабы да бик каты”.**[151]

Аллаһ нигъмәтләренә шөкер итә белмәгән бүгенге инсанлыкның үзе өчен ясаган чынбарлыкка бер күз салыгыз: Бер яктан миллионлаган кеше ачлыктан үлә, икенче якта, бирән чире белән җәфаланган кешеләр шифаһанәләрне тутыра.

Артта калган илләрдә бүген иң әз дигәндә берярым миллиард кеше ачлык белән баш-башка калдырылган булса да, ягъни дөньядагы һәр өч кешенең берсе ач булса да, кешеләрнең күбесе әле люкс һәм исрафлы тормыш рәвешен алып баралар.

Дөнья банкы рапортлары, бу бер-берләренә капма-каршы ләкин ачы саннарны шулай дип аңлата: алга киткән һәм индустрияльләшкән илләрдәге чүплеккә атылган икмәк һәм ризык маддәләре, дөньяда ачлыктан үлгән кешеләрнең унбиш катын тукландырырга җитәр иде.[152]

Шулай ук, ел саен йөзмеңнәрчә кеше ачлыктан үлгәндә, дөньядагы урап жыелган уңышның өчтән бер өлеше, алга киткән илләрдәге кешеләрнең тоткан хайваннарын гына

151 Ибраһим: 7

152 Др.А.О.Гюнер Исламның Икътисади Карашы. Куббәалты журналы 1980

ашатуга киткәнлеге билгеле. Хайваннар да Аллаһның мәхлүкларыдырлар, әмма бу хәл кешеләрнең күпләп үлүенә сәбәп була алмас.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Инсанлык бу тигессезлек һәм мантыйксызлыктан мәгәр Ислам белән генә котыла алыр. Данлыклы динебез Ислам, кешеләрнең тормыш рәвешенә әйләнә башлаган һәм инсанлыкка хаким була башлаган вакыттан, бөтен яралар төзәләчәк һәм бөтен авырлыклар үтәчәк.

Пәйгамбәребез (сагв.) әйткәненчә: *“Янындагы ике күршесе ач икән, тук йөргән кемсә мөэмин түгелдер”*[153] нигезен салгучы Ислам, дөньядагы бай һәм факыйрь, көчле һәм көчсез көрәшенә соң салачактыр.

Әйе, кешеләр Исламга кайта башлаган вакытта көчсез, фәкыйр, мескен, тол һәм ятимнәр дәүләтнең карамагында булачаклар. Хуҗа белән хезмәтче бер табын артында утырачаклар. Эш хаклары эш тире кибеп беткәнче түләнәчәк. Намус һәм мөлкәт бөтен җитдият белән сакланачак. Мөселман белән мөселман булмаганнар үзләрен тигез имин сизәчәкләр. Инсанлыкка Ислам хаким булган чорларда бу шулай иде. Бүре ашаган сарык өчен җаваплылык дәүләт өстендә иде. Ислам яңадан килгәч тә бу җаваплылык яңадан сизеләчәк.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Югарыда да ишарәт иткәнемчә, инсанлыкка янаган куркынычлык ачлыктан гына гыйбәрәт түгелдер. Инсанлыкның күптән дә түгел беренче һәм икенче бөтен дөнья сугышларында 50 миллион кеше үлеләр һәм 40 миллион югалганнар белән югалтканлыгы билгеле. Әмма инсанлык болардан тагын да куркынычрак, өченче бөтен дөнья сугышы белән каршы-каршыдадыр.

153 Бухари Мухтар эль-Әхәдис: 123





Афганистан янгынына күз йомучылар, Коддүс фаҗигасенә битараф калучылар, Иран-Ирак утларын күрмәүчеләр, Яһүди золымына түзеп торучылар, Сомали, Эритрия, Ливан, Бангладеш, Судан, Төркистан мөселманнарын язмышлары белән баш-башка калдыручылар, чыгачак җиһан янгыны янында да юк булачаклар. Аркасыннан да хисаб көне дә киләчәк.

Мөэмин-мөселманнар,

Инсанлык, кайнагы көфер һәм имансызлык булган бу күп кырлы куркынычлыклар эчендә сөренеп килеркән, юл һәм кыйбласын югалтмышкән, мөселманның бердәнбер вазыфәсе, башта үзен, аннары бөтен мөселманнарны коткару вазыфәсе булырга тиеш. Моның өчен һәр мөселман Исламны бөтене белән өйрәнеп, бернинди шартсыз тормышында гамәл итәргә тырышачак. Мөселман үзенә төшкән вазыфәне җиренә җиткермәсә, үзе дә, бөтен инсанлык та бәхет күрмәячәк.

Онытмаска тиешбез ки, инсанлык Исламга мохтаҗ, һидаят исә Аллаһтандыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

...أَلا لِلَّهِ الدِّينُ الْخَالِصُ[154]

154 Әз-Зөмәр: 3

## Унөченче хөтбә

## Дәгвабыз Ислам икән

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الإِسْلاَمِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ[155]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لَغَدْوَةٌ فِى سَبِيلِ اللَّهِ أَوْ رَوْحَةٌ خَيْرٌ مِنَ الدُّنْيَا وَ مَا فِيهَا[156]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Инсанлык тарихының иң бөек дәгъвәсе Исламдыр. Ислам бөтен инсанлыкны чолгап алгучы, иләһи бер дәгъвәдер. Ислам дөнья һәм ахырәткә таралгучы Раббани бер рәхмәттер.

Әйе, җиһанның иң бөек дәгъвәсе һәм иң бөек инкыйләбе Исламдыр. Ислам канун һәм низамдыр. Ислам ул кануннарга буйсынган көч һәм канунның үзе ул. Ислам ул гыйбәдәт һәм гыйбәдәт өчен салынган бер нигез ул. Ислам ул әдәп һәм әхлак ул. Ислам ул гыйлем һәм фазыләт ул. Ислам ул мәһабәт һәм кардәшлек ул. Ислам ул гаделлек һәм җәмагать ул. Ислам ул мәктәп һәм мәдәният ул. Ислам ул мәгънән һәм җисмән терелү ул. Кыскача Ислам ул Аллаһ һәм Аның рәсүленә (сагв.) шартсыз итәгать ул.

155 Али Имран: 85

156 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 3: 531 № 1293

Бер-берсенә теш каезлаган һәм мырылданган, бер-берсенә каршы кораллану ярышына керешкән инсанлык әгәр дә котылып, иминлек табарга тели икән, Исламны үзенең яшәү рәвешенә әйләндерергә тиеш. Инсанлык Исламның шифа һавасында булып алмыйча һичбер сызлануын туктата алмас.

Орлык кабыгын ертып, җир астыннан шытып чыккан үсентене таптап, аңа ялган түгәргә тырышычулар, Ислам язын күрүдә мәхрүм калачаклар. Һәм, Көръән-и Кәримдә әйтелгәнчә, кыямәт көнендә:

يَا لَيْتَنِي كُنتُ تُرَابًا

**“Их, нәрсә булыр иде туфрак булып китсәм”**[157] – дип әйтенәчәк, ләкин эш-эштән узмыш булачак.

Моның өчендер ки, бөек Раббыбыз Аллаһ шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай дип боера:

**“Кем Исламдан кала башка берәр дин эзләргә керешерсә, аның кылганнары кабул булмас, ахырәттә исә, мондыйлар, кайгы-хәсрәттән дә чыга алмас”.**[158]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһка шөкерләр булсын ки, мөселманнар сафындабыз. Бөек динебез Исламның барлык хөкемнәренә дә иман итәбез. Мөэминбез, мөселманбыз. Ләкин мөселманнарның күбесен бүген чолгап алган гафләт, безнең дә якабызны бертөрле җибәрми. Өстебездә капчык кебек асылынып торган бу гафләтне салып атарга мәҗбүрбез, чөнки бөек Раббыбыз Көръән-и Кәримдә:

وَلاَ تَكُن مِّنَ الْغَافِلِينَ

157 Ән-Нәбә: 40
158 Али Имран: 85

**“Гафилләрдән булма”**[159] – диеп кисәтә.

Бу сәбәптән һәр мөселман белергә тиешледер ки, Ислам, вөҗданнарда саклану өчен түгел, тормышыбызда гамәл итү өчен килмештер. Тормыш планнарыбызны Исламга күрә сызмыйча, вакытларыбызны азанга күрә көйләмичә камил бер Ислами тормыш яши алуыбыз мөмкин булмаячак.

Шулай булгач, үзебезне тагын бер кат Ислам көзгесендә карап, кимчелек-җитешсезлекләребезне төзәтергә тиешбез. Зәгыйфьләнгән иманнарыбызны яңадан куввәтләндерергә тиешбез. Бозылган кальб низамнарыбызны яңадан корырга тиешбез. Өзгән **“Аллаһка коллык”** бауларын яңадан булдырырга тиешбез. Дошманлык, көнчелек, нәфрәт һәм гафләтебез сәбәпле югалткан Ислам әхлагыбызны яңадан табарга тиешбез.

Әгәр мөселман чын бер тәслимият белән Аллаһка бәйләнеп, чын җитдият белән рәсүлүллаһ (сагв.) эзеннән йөремәсә, йөрәк гыйшкы белән Көръән-и Кәримгә тотынмасса, кәфер һәм мөнафикларның, тормышын залим һәм фасикларның пычрак чылбырлары әсирлегендә сөрергә дәвам итәчәк.

Аллаһның мөэминнәргә вәгъдә иткән җиңү дә бу шартларга бәйле. Иләһи хөкем дә шулай дип яңгрый:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَنصُرُوا اللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ

**“Әй, иман иткән кемсәләр, әгәр Аллаһка ярдәм итсәгез, Ул да сезгә ярдәм итәр һәм аякларыгызны ныклы кылып, тугры юл өстендә беркетер”.**[160]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

159 Әль-Әгрәф: 205
160 Мөхәммәд: 7





Дөньяда, икенче бөтен дөнья сугышыннан соң, өч мөстәкыйль Ислам дәүләте барлыкка килде. Бүген аларның саны кырык икедән артык. Ләкин бу кырык ике Ислам дәүләтендә  Исламның барлык нигезләре дә салынган түгел. Бүген бу Ислам дәүләтләре җимерек бер бинаның калдыкларын гына хәтерләтә. Мәгънәви нигезләре салып бетерлмәү сәбәпле, боларның мадди нигезләре дә тәмамланмаган хәлдә. Бу Ислам дәүләтләренең үз араларындагы элемтәләре дә өзек һәм даими түгел. Тупланулары да Көръән-и Кәрим күләгәсендә түгел, тоткан юллары да рәсүлулаһ (сагв.) сөннәте белән яктыртылмаган.

Бу манзара каршысында рәсүл-и әкрәм (сагв.) мөбәрәк кабереннән калкып, безләргә:

*“Әй, өммәтем!”* – дип эндәшсә, ни нәрсә дип әйтербез.

“Әй, өммәтем! Ни хәлдәсез? Раббани канун булган Көръән-и Кәрим кайда? Сезләргә юл күрсәткүче сөннәтем кайда? Сезгә калдырган бу ике әманәтемне ни эшләттегез? Ислам фикерен ни хәлгә китердегез?

Бәдердә ватылган кылычлар ни нәрсә өчен ватылды? Өһөдтә шаһит төшкәннәр кайсы дәгъвә өчен шаһит булдылар? Мәккә ни нәрсә өчен яуланды да, хәндәкләр ни нәрсә өчен казылды? Тәбук рухы һәм Му’та хисаплашуы кайсы дәгъвәнең әсәре иделәр?

**Ислам өчен бөтен малын уртага салып, Әбү Бәкр (р.а.) гә “Сыддикыят” таҗын кийдергән ни нәрсә иде?**

**Гомәргә (р.а.) “гаделлек” көчен биргүче ни нәрсә иде?**

**Госманны (р.а.) “оят” мисалы кылган ни нәрсә иде?**

**Гали (р.а.) не “каһарманлык” почмагына утырттккан ни нәрсә иде?**





**Карт Әбү Әййүб әль-Әнсарины Истанбул диварларына хәтле китергән нинди көч иде?**

**Әсхабның барысын да “йолдызлаштырган” дәгъвә кайсы дәгъвә иде?**

Аллаһның китабы Көръән-и Кәрим түгел иде ме? Минем сөннәтем түгел иде ме? Үзенә генә хас исеме белән Ислам түгел иде ме соң?

Сез бүген Көръән-и Кәримне ни эшләттегез? Минем сөннәтемне ни эшләттегез? Исламны ни эшләттегез?” – дип сораса, бүгенге мөселманнар ни нәрсә җавап бирәчәкләр?

Шулай булгач, гәзиз мөмэин-мөселманнар,

Мөселманнарның яңадан терелеп, яңадан җиһанга хаким булып, котылуларының бер генә юлы бар, ул да булса бер юлы Исламга кайту юлыдыр. Димәк ки:

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** бернинди шартсыз Аллаһ һәм Аның илчесенә (сагв.) тәслим булырбыз.

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** әсхаб-и кирам кебек фидакәр һәм юмарт булырбыз. Малыбыз һәм җаныбыз белән җиһад җанлылыгы ташыячакбыз.

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** нинди генә авырлыклар белән каршылашсак та, Биләл-и Хабәши кебек Аллаһ исемен олугыларга дәвам итәчәкбез.

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** Мус’аб бин Гомәйр кебек тәблигъ һәм иршад дулкынышлы булырбыз, дөньялыктан да бернәрсәгә исебез китмичә, кәфенсез булып күмелербез.

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** “Көръән һәм сөннәт” әмер иткәнчә кардәшләшәчәк, берләшәчәк, сәламлашачак һәм бер-беребезгә булган ярату һәм хөрмәтебезне арттырачакбыз.

**- Дәгъвабыз Ислам икән,** эшләячәк, укыячак, укытачак,





наданлык һәм артта калганлыктан котылачак, Исламның барлык нигезләрен дә тормышыбызда салырга тырышачакбыз.

Ул вакытта гына Ислам бөтен җиһанга хаким булачак, бөтен мөселманнар һәм хәтта бөтен инсанлык котылачактыр.

Ул вакытта гына Аллаһның ярдәме һәм җиңүе, Аның рәхмәте һәм мәгъфирәте, рәсүлүллаһның (сагв.) шәфәгате безгә насыйп булачактыр. Бәлки без үлгәндә дә гарш тетрәп, күкләр яшь тамчылар, балаларыбыз да безне рәхмәт белән искә алыр.

Хөтбәмне, пәйгамбәребез (сагв.) нең шушы сүзләре белән тәмамлыймын:

*“Иртәнең беренче сәгатьләрендә һәм кичке вакытта Аллаһ юлында үткәрелгән бер сәгать, дөнья һәм аның эчендәгеләрдән күп кат хәерлерәктер”.*[161]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

اِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللَّهِ الْإِسْلاَمُ[162]

161 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 531 № 1293
162 Али Имран: 19

## Ундүртенче хөтбә

# Дөнья безне алдатмасын

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَلاَ تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا
وَلاَ يَغُرَّنَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ[163]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): الدُّنْيَا دَارُ مَنْ لاَ دَارَ لَهُ وَمَالُ مَنْ لاَ مَالَ لَهُ وَلَهَا
يَجْمَعُ مَنْ لاَ عَقْلَ لَهُ[164]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кеше галәмнәрнең иң өстен мәхлүгы буларак яратылмыш һәм җир йөзенең хәлифәсе итеп билгеләнмештер.[165] Бу фани дөньяга килгән кешенең бердәнбер вазыфәсе Аллаһка коллык итүдер. Ягъни кеше бу дөньяда Аллаһ иңдергән морады белән җир йөзендә хаким итү өчен, Аллаһның динен тарату өчен бар.

Пәйгамбәрләр кешеләргә бу хакыйкатьне җиткерү өчен җибәрелмешләр. Иләһи китаплар бу хакыйкатьне ачыклау

163 Әль-Фатыр: 5
164 Әхмәд Мухтар әль-Әхәдис: 77
165 Әт-Тин: 4; Әль-Бакара: 30

өчен индерелмешләр. Җирдәге һәм күкләрдәге һәрнәрсә кешегә бу хакыйкатьне аңлату өчен буйсындырылмыштыр.

Акылы җирендә булган һәрбер кеше һичшиксез белергә тиештер ки, бу дөнья бер имтихан яланыдыр. Һәрбер кеше имтихан ителә. Моның өчендер ки, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай дип боера:

وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَ أَوْلاَدُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ اللّٰهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ

**“Белегез ки, мал һәм балаларыгыз сезнең өчен бер сынау фетнәсе генә. Әҗернең иң олугы – Аллаһ янында булганыдыр”.**[166]

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلاً

**“Җир йөзендәге һәрнәрсәне Без бер зиннәт итеп яраттык ки, кешеләрнең күркәм гамәл кыла белүләре өчен, боларны бер имтихан вәсиләсе кылдык”.**[167]

Шулай булгач һәр кеше имтиханга, хисап бирергә әзер булып торырга тиеш. Бер көн килер ки, һәркем үләчәк. Бер көн килер ки, һәркем терелтеләчәк һәм дөньяда кылганнары өчен берәм-берәм соралачак. Шуңа күрә үтүчән, һәм юк булырга дучар булган бу дөньяның нигъмәтләре эченә гафилләрчә чумып, Аллаһка коллыкны оныту, ахирәтне оныту, акылсызлыкның үзедер. Кеше өчен моннан да бөек алдану акылга китерелмәс. Шуңа күрә кеше өчен ике юл бар. Йә, бу фани дөньяда коллык имтиханын үтеп котылу, йә мәңгегә һәлак булу. Боларның өченчесе юктыр. Һәркем бу чынбарлыкны шулай кабул итәргә мәҗбүрдер.

166 Әль-Әнфәл: 28
167 Әль-Кәһф: 7

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Дөнья кеше өчен бер күпер кебектер. Бу күпернең башы - бишек, ахыры исә - кабердер. Моннан соң мәңгелек бер тормыш башлана. Һәрбер кеше, теләсә дә, теләмәсә дә, мәңгелеккә таба бер юл тота. Аның бу юлчылыгы дөнья исемле бер күпер өстеннән үтә. Шуңа күрә без, монда ахырәтебез өчен әзерлек ясарга мәҗбүр икәнлегебезне беркайчан да онытмаска тиешбез. Бу әзерлекне ничек ясарга тиеш икәнлегебезне Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә Көръән-и Кәримдә безләргә ачык итеп хәбәр итә, Аның илчсе исә (сагв.) сөннәтендә ачык итеп бәйән итә.

Ахырәт тормышына әзерлек ясый башлауның иң беренче шарты буларак, дөньяның алдатучы һәм аны артык яраткан очракта, кешене мәңгелек нигъмәтләрдән мәхрүм итүчәнлеген кабул итү тиешле. Дөньялыкларның безләргә имтихан өчен бирелгәнлекләренә ышану тиешле. Дөнья тормышының фани бер файдаланмадан гыйбәрәт икәнлегенә иман итү тиешле. Чөнки пәйгамбәребез (сагв.) нең дөньяга мөнәсәбәте шундый иде. Аның әсхаб-и кирамы һәм Аллаһның сөекле коллары дөньяны шулай аңлый иде. Алар дөньялыктан бер юллык азык кына ала иделәр.

Бар итеп, ризыкландырган, юк итеп, яңадан терелтүче бөек Раббыбыз, Көръән-и Кәримнең күп кенә аят-и кәримәсендә дөньяның үтүчәнлеге һәм алдатучанлыгы турында хәбәр биреп, мәңгелек ахырәт тормышы өчен әзер булуып торуыбызны әмер итә. Ул шулай дип боера:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا
وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ

**“Әй, кешеләр, Аллаһ вәгъдәсе, һичшиксез, хактыр. Дөнья тормышы сезне алдатмасын, шәйтан Аллаһ**





**диненнән читкә алып китмәсен".**[168]

وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلاَّ لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَلَلدَّارُ الآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ أَفَلاَ تَعْقِلُونَ

**"Дөнья тормышы уен һәм кәеф-саба корудан гына гыйбәрәт. Ахирәт йорты исә тәкъвәләр өчен күпкә хәерле. Моны һаман аңлый алмаслар!"**[169]

يَا قَوْمِ إِنَّمَا هَذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا مَتَاعٌ وَإِنَّ الْآخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ

**"Әй, кавмем, бу дөнья тормышы файдалану өчен бирелгән фани бер нәрсә. Ахирәт исә, мәңгелек тереклек йорты".**[170]

Ике җиһан кояшы, Исламның данлыклы тәблигъчесе, пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) нең бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*"Дөнья тормышы татлы бер яшеллек. Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә сезне ни нәрсә кылчагыгызны күрү өчен бу дөньяга хәлифә буларак җибәрде. Шуңа күрә дөньядан сак булыгыз..."*[171]

*"Дөнья – йортлары булмаганнарның йорты һәм маллары булмаганнарның малы, ул үзенә акылы булмаганнарны гына туплар".*[172]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, дөньяга сарылып, ахирәтне оныту, бөек куркынычларның берсе. Дөньяга ышанып, дөньялыгы белән мактанган һәр кеше хур һәм рисвай булырга мәхкүмдер. Шулай булгач:

168 Әль-Фатыр: 5
169 Әль-Әнгәм: 32
170 Әль-Мөэмин: 39
171 Тирмизи Мухтар әль-Әхәдис: 31
172 Әхмәд Мухтар әль-Әхәдис: 77

Бу дөньяда Аллаһка коллык итүне онытучылар, пәйгамбәр (сагв.) юлыннан тайпылганнар, Көръән-и Кәримгә аркалары белән борылучылар, Исламга начар караучылар, Аллаһ һәм Аның рәсүленең хөкеменә муен имәүчеләр, намаз һәм ураза кебек гыйбәдәтләрне җиренә җиткермәүчеләр, алкоголь, отышлы уеннар, фаиз, зина, ришвәт һәм яла ягучылык кебек харамнар эчендә йөзүчеләр, казанганнары хәләл булып та, аны хәләлгә кулланмаучылар, бала-оныкларын Ислам өйрәткәнчә тәрбияләмәүчеләр, аларны иман, гыйбәдәт һәм оят кебек нигъмәләрдән мәхрүм калдыручылар, мөселман һәм мөселманлыкны җиңелгә алучылар, мөселманның сакалын, яулыгын, иманын һәм гыйбәдәтен көлкегә алучылар, динсезлекне башларына урнаштырырга тырышучылар, җәмгыятьтән Ислам әхлагын, өй-йортларыннан оят һәм әдәпне, күңелләреннән дә Аллаһтан куркуны куып, ерагайтырга тырышучылар, Хакк һәм хакыйкатьнең тавышын бастырырга тырышучылар, Хаккны аңлатуда мал һәм җаннарын кызганучылар, нәфс һәм шәйтан гаскәренә әверелүчеләр, маңгайларында сәҗдәләрнең эзе дә калмаган кемсәләр, кыскача, бөек динебез Исламны тормышның бер низамы буларак кабул итмәүчеләр, Аллаһның чиксез рәхмәтенә сыенып та әйтәмен ки, юк булып, ләгънәтләнәчәкләр.

Хөкем, һәрнәрсәне белеп һәм һәрнәрсәдән хәбәре булган Аллаһ ’Азимушшанга аиттер. Ул безләргә шулай боера:

أُولَـئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُاْ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالآَخِرَةِ فَلاَ يُخَفَّفُ
عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلاَ هُمْ يُنصَرُونَ

**“Болар ахырәтләрен дөнья тормышларына алмаштырдылар. Шуңа күрә аларның газаплары да**





**җиңеләйтелмәс, үзләренә ярдәмче дә табылмас”.**[173]

Шулай булгач мөэмин-мөселманнар,

Дөнья безне алдатмасын. Аллаһка каршы булган вазыфәләребезне оныттырмасын. Безне һәм бала-оныкларыбызны бөек динебез Исламнан ерагайтмасын. Аллаһ һәм рәсүлүллаһ мәһабәтен, Көръән нурын күңелләребездән чыгармасын. Тизлек белән үзгәреп, юк булган фани дөньяның зиннәтлеге безне мәңге нигъмәләрдән мәхрүм итмәсен. Онытмаек ки, дөнья ахырәтнең чәчүлегедер. Ахырәт тереклеге исә моттакиләрнекедер!

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلا[174]

173 Әль-Бакара: 86
174 Әль-Кәһф: 7





# Унбишенче хөтбә

## Башсыз түгелбез

أَيَحْسَبُ الإِنسَانُ أَن يُتْرَكَ سُدًى[175]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لاَ تَزُولُ قَدَمَا عَبْدٍ يَوْمَ الْقِيَامَةِ حَتَّى يُسْأَلَ عَنْ عُمُرِهِ فِيمَا أَفْنَاهُ وَعَنْ عِلْمِهِ فِيمَا فَعَلَ فِيهِ وَعَنْ مَالِهِ مِنْ أَيْنَ اكْتَسَبَهُ وَفِيمَا أَنْفَقَهُ وَعَنْ جِسْمِهِ فِيمَا أَبْلاَهُ[176]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам, тарих агышын үзгәрткән Раббани инкыйләб динедер. Ислам, инсанлык өстенә иңгән рәхмәттер. Ислам, галәмне тетрәткән тавыштыр һәм “Инан, өйрән, яшә һәм котыл” дип яңгыраган иләһи низамдыр.

Шулай булгач, котылырга теләгән һәр кеше Исламга ышанып, аны өйрәнәчәк һәм тормышында гамәлгә ашырырга тырышачак. Кешенең моннан кала башка бернинди чарасы да юк.

Һәр кеше белергә тиеш ки, бу үтүчән дөньяда ул ялгыз башына калдырылмыш түгелдер. Яшәгән һәр мизгеленең, эшләгән һәр эшенең хисабы аңардан һичшиксез соралачак.

175 Әль-Кыямәт: 36
176 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 441 № 410





Көрьән-и Кәримдә әйтелгәнчә, игелекле эш кылган булса, аның каршылыгын, начар эш кылган булса, аның җәзасын һичшиксез күрәчәктер.[177]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Рахман һәм Рәхим булган Аллаһ ʻАзимушшан, шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَن يُتْرَكَ سُدًى

**“Әллә кеше ялгыз башына калдырылачагын мы уйлый?”**[178]

أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ

**“Әллә кеше аңарга беркемнең дә көче җитмәячәген ме уйлый?”**[179]

أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُ أَحَدٌ

**“Әллә кеше үзен беркемнең дә күрмәгәнен ме уйлый?”**[180]

Бер башка аят-и кәримәдә Ул шулай боермакта:

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ

**“Сезне бушка яратканыбызны һәм Безгә кайтмаячагыгызны мы уйладыгыз? Белегез ки, мал һәм мөлкәтнең**

177 Әль-Зильзәль: 7-8
178 Әль-Кыямәт: 36
179 Әль-Бәләд: 5
180 Әль-Бәләд: 7

**бердәнбер хуҗасы Аллаһ бик бөектер. Аңардан кала бернинди иләһ юк һәм Ул бөек Гаршнең хуҗасы".**[181]

Күргәнебезчә, адәм баласы юкка яратылмамыш һәм ялгыз башына калдырылмамыш. Ул даими бер контроль астындадыр.

Бу сәбәптән кешенең җир йөзендәге беренче вазыфәсе, Исламга иман итүдер. Хакимиятнең бернинди шартсыз Аллаһка аит икәнлегенә иман итүдер. Рәсүлүллаһның (сагв.) бердәнбер юлбашчы икәнлегенә иман итүдер. Көрьән-и Кәримнең канун-и раббани булганлыгына иман итүдер. Аллаһка коллык итү өчен яратылганына иман итүдер. Кыскача, Аллаһ рәсүле (сагв.) тәблигъ иткән барлык иман нигезләренә иман итүдер. Мондый иман белән ышанган бер мөэминнең иманы үтелмәс бер дивардыр. Һичбер басым, һичбер янау аны иманыннан аера алмас.

Шик һәм шөбһәсез иманга хуҗа булган бер мөселман, шартлар нинди генә булмасын, ышанганнарын яшәячәк. Яшәнмәгән бер иман исә зәгыйфьләнүгә дучардыр. Гыйбәдәт булмыйча, иманның көчле булуы мөмкин түгел. Гыйбәдәт кешенең яратылыш сәбәбедер. Гыйбәдәт колны Аллаһка бәйләгән мәгънәви бер баудыр. Һәртөрле адашканлык гыйбәдәтсезлектән башлана һәм рисвайлык белән бетә. Колда каты бәгырьлелек калдырмаган һәм вакыйгаларның дөрес аңлаешын булдырган гыйбәдәттер. Гыйбәдәт итмәгән кемсә, Аллаһ хаккын танымаган шөкеранасыздыр. Аллаһ хаккы танынмаган җирдә кешелеклелектән сүз алып барылмас.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Иман һәм гыйбәдәтләрендә җитди булган бер мөселман, гыйлемен дә даими арттырачактыр.

181 Әль-Мөэминун: 115-116





Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә Көръән-и Кәримдә:

فَلاَ تَكُونَنَّ مِنَ الْجَاهِلِينَ

**“Наданнардан булма”**[182] дип боера, димәк ки, мөселман надан була алмас, булырга тиеш түгел. Мөселман укырга, укытырга һәм гыйлем иясе булырга тиеш.

Гыйлем кешене Аллаһка илтер. Аллаһка илтмәгән “бисмилләсез” гыйлем исә, золым гынадыр. Кеше миен бер мәктәпкә, йөрәген дә бер гыйбәдәтханәгә охшатса, һәм болар ике арасында тиңдәшлек һәм аңлашылучанлык булса, җәмгыятьтә бәхет, ышанычлылык һәм үсеш булыр. Ләкин мәктәп белән гыйбәдәтханә арасында ызгыш-талаш исә, кеше һәм җәмгыятьтә анархия бар, янгын чыккан димәктер. Уку Аллаһ исеме белән башланмаган очракта бу анархия һәм бу янгын дәвам итәчәк.

Кызганып та булса әйтәек ки, бүгенге мөселманнарның ми һәм йөрәкләрендә анархия һәм янгын утыннан кала башка берни дә юк. Бу анархия һәм янгын уты шуның хәтле бөегән ки, мөселманнар Хакк белән батылны бер-берсеннән аера алмас булдылар.

Әйе, харам һәм хәләлне бер-берсе белән бутаган, Көръәннең кайбер хөкемәрен кабул итеп тә, калган хөкемнәрен кабул итмәгән, намаз кылу һәм ураза тоту белән Ислами вазыфәләрнең беткәнлекләрен санаган, маңгаен сәҗдәдә җиргә тидермичә, үзен мөселман санаган һәм дә үзен “минем йөрәгем чиста” дип акларга тырышкан, Исламның җәза хокукына колак салмаган, идарә хокукына кырын караган, гаилә хокукына якын килмәгән, мирас хокукына игътибар итмәгән һәм боларны өйрәнергә кирәк дип тапмаган, һәм боларны тыңларга да түземсезлек күрсәткән

182 Әль-Әнгәм: 35

мөселманнар, бүгенге мөселманнар түгелмедер? Ислам өчен моннан да бөек куркынычлылык юк.

Барыбызның да белгәнебезчә, рәсүл-и әкрәм (сагв.) вафатыннан соң мәйданга мөртәдләр, мөнафиклар һәм ялагайлар чыкты. Фетнә һәм бозыклык яңадан күбәя башлады. Болар: “Намаз кылырбыз, ләкин зәкәт түләмәячәкбез” дип әйтенә торган кемсәләр иде.

Һәлбүки, кояш калкып, батканча, бу дин дәвам итәргә тиеш иде. Аллаһ нурын тәмамларга тиеш иде. Шуңа күрә Исламның бер генә хөкемен кабул итмәү көфер һәм кәферлек иде.

Моның өчендер ки, Исламның беренче хәлифәсе Әбү Бәкр (р.а.) мондыйларга карата катгый карашлы калып, шулай боерды:

*“Аллаһ белән ант итеп әйтәмен ки, намаз белән зәкәт арасын аеручларга каршы сугыш игълан итәмен. Рәсүлуллаһ (сагв.) ка дөя бавы хәтлек зәкәт түләгән булып, аны миңа түләргә баш тартсалар, аларга сугыш игълан итәм”.*[183]

Шулай итеп, вакытында күрелгән чаралар сәбәпле, дин хөкемнәренең бердәмлеге сакланып бозылмамыш.

Шулай булгач, бүген дә мөселманнар, Исламны ялгыш аңлау сәбәпле ми һәм йөрәкләре арасындагы барлыкка килгән анархияне юк итеп, яңгын утын сүндерү өчен, һәртөрле чаралар күрергә тиешләр. Тискәре хәлдә, Аллаһ сакласын, башыбызга бөек фаҗигалар киләчәк. Бу дөньяда килмәсә, ахырәттә киләчәк.

Диннән ераклашкан, дин хөкемнәрен теләгәне кебек аңларга тырышкан, Көрьән-и Кәримгә аркасы белән борылып баскан, Мөхәммәд (сагв.) сөннәтенә ризасызлык

183 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 476 № 1215





белдергән, хакны сөйләргә курыккан, көфер һәм батылда дәвам иткән кемсәләрне Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең җәзасыз калдырачагын уйламагыз.

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Рәхмәт һәм газапның сәбәбе колның үз гамәлләрдер. Куркудан борылып качачагыгыз көндә ярдәм табарга теләсәгез, Аллаһка бөтен җитдиятегез белән коллык итгез. Исламның барлык хөкемнәрен тормышыгызда гамәлгә ашырырга тырышачаксыз. Шәрәф һәм өстенлекне тәкъвада, ягъни Аллаһтан куркуда эзләячәксез. Исламның инсанлыкка хаким булудан куркмаячаксыз. Исламнан мәгәр батыл тарафтарлары, шәйтан тарафтарлары, кәферләр, фасиклар һәм мөнафикларның курыкканлыкларын беләчәксез.

Онытмаячаксыз ки, һичбер кемсә юкка яратылмамыш һәм ялгыз башына яратылмамыштыр. Һәркем кылганнары өчен хисабын бирәчәктер.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең бер хәдис-и шәрифе белән тәмамларга телимен:

*"Кыямәт көне кол шушы биш нәрсә өчен җавап бирмичә, урынынан кузгалмачак: гомереннән соралачак, аны ничек яшәгәнен, гыйлеменнән соралачак, аның белән ничек гамәл кылганын, малыннан соралачак, аны кайдан табып, ничек сарыф иткәнлеген, һәм тән-сәламәтлегеннән соралачак, аны нәрсәләргә бетергәнлеген".*[184]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ[185]

184 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 441 № 415
185 Әль-Бәләд: 5

## Уналтынчы хөтбә

## **Үзегезне хәтәргә төшермәгез**

وَأَنْفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلاَ تُلْقُو بِأَيْدِيكُمْ إِلَى التَّهْلُكَةِ
وَأَحْسِنُوَاْ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ[186]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَفْضَلُ النَّاس مُؤْمِنٌ يُجَاهِدُ
فِى سَبِيلِ اللَّهِ بِنَفْسِهِ وَ مَالِهِ[187]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кызганычка каршы, бәла һәм фаҗигаларның кара болытлары инде ничә еллар буена мөселманнар һәм бөтен Ислам галәменең күген каплап тормактадыр. Бу бәла һәм фаҗигалар астында мөселманнар, мадди һәм мәгънәви яктан һәртөрлечә изелеп, кимсетелеп бара... Мөселман исә һаман йоклый. Өендә Ислами тормышның бер әсәре дә калмамыш, мөселман һаман йоклый. Баласының йөрәгеннән кисәк-кисәк иман югала, мөселман һаман йоклый. Мәчетендә җәмагать калмамыш, мөселман һаман йоклый. Ризыгында бәрәкәт юк, мөселман һаман йоклый. Урамда әдәб һәм оят калмамыш, мөселман һаман йоклый. Җәмгыятендә сөю һәм кардәшлек хисләре югалмыш, мөселман һаман йоклый.

186 Әль-Бакара: 195
187 Бухари Мухтар әль-Әхәдис: 16

Әтәчләр күптән кычкырган, таң күптән аткан, мөселман һаман йоклый...

Шуның хәтле тирән һәм хәтәр йокыга талган бер мөселманга, шуның хәтле гафләткә төшкән бер Ислам галәменә бәла һәм фаҗига килмәсен дә нәрсә булсын? Сәбәп һәм нәтиҗә мөнәсәбәтен инкяр итү бу түгелме соң?

Шуңа күрә дә, башы бәла һәм фаҗигалардан чыкмаган, гафләт йокысына талган мөселманнарны коткару өчен, бу бәла һәм фаҗигаларның сәбәпләрен белеп, аларга чара эзләү тиешле. Тугызйөз ел буена бөтен дөньяга хаким иткән, гаделлек, гыйлем һәм мәдәният тараткан мөселманнарга бу көч биргән ни нәрсә иде? Моны белү тиешле.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Шушы мокаддәс урында тагын бер тапкыр әйтеп китик ки, мөселманнар өстенә бүген тамчылап иңгән бәла һәм фаҗигаларның бердәнбер сәбәбе, аларның Аллаһ ‘Азимушшанның коткаручы бер дин буларак җибәргән Исламнан ераклашуларындадыр. Шифа һәм һидаят буларак җибәрелгән Көръән-и Кәримнән ераклашуларындадыр. Сөенче бирүче, куркытучы һәм рәхмәт китерүче буларак җибәрелгән Мөхәммәд (сагв.) нән ераклашуларындадыр.

Шулай булгач, бу бәла һәм фаҗигалардан котылуның бердәнбер сәбәбе яңадан Аллаһка кайтудыр, Исламга кайтудыр, Көръән-и Кәримгә, Мөхәммәд (сагв.) гә кайтудыр.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә бөек Раббыбыз Аллаһ, котылышның бердәнбер юлын күрсәтәрәк, безләргә шулай дип боера:

**“Малларыгызны Аллаһ юлында сарыф итегез, ләкин үзегезне хәтәрләргә төшермәгез. Игелекле булып, игелеккә ярдәмчел булыгыз, чөнки Аллаһ игелек**





**кылгучыларны сөяр”.**[188]

Әйе, котылу өчен Аллаһ юлында сарыф итегез. Малларыгызны, җаннарыгызны һәм гыйлемнәрегезне кызганмагыз. Аллаһ биргән һәрнәрсәгезне сарыф итегез, ләкин үзегезне кыен хәлләргә төшермәгез. Чөнки Аллаһ биргән нигъмәтләрне тиешенчә сарыф итә белмәү, хәтәрләрнең иң бөеге, бәла һәм фаҗигаләрнең иң куркынычыдыр. Кичә сарыф итә алмадык, яхшылык һәм ярдәмдә була алмадык, күңелендә иман, маңгаенда да сәҗдә эзе ташыган бер яшьлек җитештерә алмадык, бүген исә яшьләребезнең кызганыч хәле йөрәкләр ачысыдыр. Онытылмаска тиешледер ки, нәрсә утыртырсаң, шуны игәрсең.

Шәрәфле мөэмин-мөсеманнар,

Югарыда зикер кылынган аят-и кәримәнең инү сәбәбен дә белү тиешле:

Галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән Аллаһ илчесе (сагв.) нең: *“Истамбул, һичшиксез, иң яхшы юлбашчы һәм иң яхшы гаскәр тарафыннан яулап алыначак”*[189] – дигән сөенчесенә лаек төшү өчен, әсхабларның иң бөекләре һәм алардан Халид Ибни Зәйд Әбү Әййүб эль-Ансарилардан торган бер Ислам гаскәре, һиҗрәтнең беренче гасырында ук Истамбул диварларына килеп җитә. Әйе, Ислам гаскәре Истамбул шәһәрен чолгалышта калдырып, һөҗүм тактикасын уйлый. Мөселманнарның кайберләре турыдан һөҗүм итүне хуп күрсә дә, кайберәүләр: *“Үзегезне хәтәрләргә төшермәгез”* – диеп әйтенә башлады. Шул вакытта, ул вакытта инде бик өлкән яшенә җиткән бу сәхәби урыныннан торып, шулай дип әйтә:

-“Әй, җәмагать, ялгыш уйлыйсыз. Бу, үзебезне хәтәргә

188 Әль-Бакара: 195
189 Хаким Җәмиг әс-Сагыйр том 2: 104





төшерү түгелдер. Без дин өчен, Аллаһ өчен дошман эченә атылырга кирәк булса, атылырбыз. Шуши фани тәнебез кисәкләп туранса да атылырбыз. Һәм моны хәтәр дип тә атамыйбыз. Аятны сез ялгыш аңлагансыз. Без мөселман булып, Аллаһ илчесе (сагв.) янында җиһад кылып, Ислам таратып, Аллаһ ярдәме белән Ислам дәүләтен корганнан соң, "бераз үзебез турында да уйлыйк, өй-бакчаларыбызны тәртипкә китерик, гаиләләребез белән мәшгуль булыйк" – дип әйтенә башлагач, бу аят иңде. Куркынычлыкларның чыны нәрсәдән гыйбәрәт икәнлекләрен белдерәрәк, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шулай боерды:

*-"Әй, мөэминнәр, мал һәм гаиләләрегез сәбәпле җиһадны калдырмагыз. Аллаһ биргән һәрнәрсәне Аның юлында сарыф итегез ки, ахырда кыен хәлдә калмагыз".*[190]

Гәзиз мөэмин-мөсеманнар,

Аллаһ рәсүлен (сагв.) үз өендә айларча кунак иткән, Бәдер, Өһөд һәм Хәндәк сугышларында катнашкан, Хөдәйбия килешүе һәм Мәккә фәтхе вакытында Аллаһ рәсүле (сагв.) янында булган Әбү Әййүб әль-Ансари хәзрәтләре өлкән яшендә булган хәлдә, шәрәфле бер гаскәр эчендә булып, җанының зәкәтен бирү өчен Истамбулның диваларына хәтле барып җитә.

Сугыш башланганчы, Әбү Әййүб әль-Ансари (р.а.), бүген Әййүб исеме белән исемләнгән, кичә исә шаһит төшеп, күмеләчәк урынында, Ислам гаскәре юлбашчысы белән узган сөйләшүендә аңа шулай дип әйтә:

"Мин вафат булгач, минем тәнемне Истамбул эченә кертегез һәм мине анда күмегез. Артыбыздан киләчәк фәтех гаскәрләренең "Аллаһ, Аллаһ" - дип кычкыруларын,

190 Эльмалылы тәфсире том 2: 701-702; М.Сами Әсхәб-и Кирам том 1: 72; Ибн-и Кясир тәфсире том 1: 404-406

аларның кылыч яңгырауларын ишетергә телим..."[191]

Әбү Әййүб әль-Ансари (р.а.) бу сүзләрен сөйләгәндә Аллаһ биргән һәрнәрсәне Аллаһ өчен бирергә ризалыгын белдерде.

Шәрәфле мөэмин-мөсеманнар,

Бу бөек сәхәби *"Үзегезне хәтәрләргә төшермәгез..."* аят-и кәримәсен шулай аңлап, шулай аңлатмыш. Хәзер сез, мөселманнар бу аят-и кәримәне ничек аңлыйсыз? Әйе, сез..., рәхәт урындыкларда утырып, җылы урын-җирләрдә йоклап, Исламга хезмәт итүне онытучылар, ашказан һәм савытларын тутырудан башка берни турында да уйламаучылар, телевизион һәм видео фильмнар белән яшәүчеләр, яшьләрнең "Бисмилләсез" яшәүләренә исләре китмәгәннәр, алкоголь, отышлы уеннар һәм фаиз баткаклыгына батканнар, җәйге ялын кайсы пляжда үткәрәчәген уйлап та, ахырәт тормышын хисапка алмаучылар, мөселманнарны безнеке һәм сезнекеләргә бүлүчеләр, дөньядагы мөселманнарны чолгап алган куркыныч янгын каршысында хиссез калучылар, малларын һәм җаннарын Аллаһ юлында сарыф итәргә курыкканнар... Әйе, сез..., "Үзегезне хәтәрләргә төшермәгез..." аят-и кәримәсен ничек аңлыйсыз?

Сүзебез монда хәтле килеп җиткән икән, ачык итеп әйтеп әйтәек ки, бу хәл шулай дәвам итсә, без күмелгән ул урындык һәм урын-җирләр бер көн килер безне буачак. Ул аерыла алмыйча караган оятсыз фильмнар, бер көн күзебезне бетереп, безне тилертәчәк. Ул "Бисмилләсез" үстергән яшьләребез, бер көн килер, безне ләгънәтләп, юк итәчәк. Ул аракы һәм шәрәп шешәләре бер көн ватылып, акылларыбызны алачак. Ул ашаган фаизлар бер көн агузәхәргә әйләнеп, кешеләрне эчтән яндыра башлаячак. Ул йөрәкләрегезгә кертмәгән, аркаларыгыз белән борылган

191 М.Сами Әсхәб-и Кирам том 1: 96-97, 102





мөселманнарның ахлары, бер көн сезгә дә әйләнеп кайтыр, юк булырсыз. Ул Аллаһ юлында сарыф итмәгән малларыгыз сезне ашап, һәлак итәчәк.

Шулай булач, сөекле мөэмин-мөсеманнар,

Мондый куркыныч көннәр килгәнче, акылыбызны башыбызда туплыйк. Мөселман кебек яшик. Нәфс һәм шәйтанга ачылган ишекләрне ябыйк. Аш-казан юлларын таралтыйк. Аллаһ биргән һәрнәрсәне Аллаһ өчен сарыф итик тә, үзүзебезгә кыенлыклар тудырмыйк. Аллаһ ризасына һәм пәйгамбәр (сагв.) шәфәгатенә лаек булырга тырышыйк. Шиксез белик ки, беркөн һәрберебез мәчет ташына салыныр.

Хөтбәмне Аллаһ рәсүленең (сагв.) шушы коткаручы сүзләре белән тәмамларга телим:

*“Кешеләрнең иң фазыләтлесе, Аллаһ юлында малы һәм җаны белән җиһад иткән мөэминдер”.*[192]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللَّهِ الْإِسْلاَمُ[193]

192 Бухари Мухтар эль-Әхәдис: 16
193 Али Имран: 19

# Унҗиденче хөтбә

## Кальбләрегезгә игътибар итегез!

يَوْمَ لاَ يَنْفَعُ مَالٌ وَلاَ بَنُونَ إِلاَّ مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ[194]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَلاَ وَإِنَّ فِى الْجَسَدِ مُضْغَةً إِذَا صَلَحَتْ صَلَحَ الْجَسَدُ كُلُّهُ وَإِذَا فَسَدَتْ فَسَدَ الْجَسَدُ كُلُّهُ أَلاَ وَ هِىَ الْقَلْبُ[195]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Мәңге тере булган Аллаһ ‘Азимушшанның **“бер шаһит, сөенче биргүче һәм куркытучы”**[196] буларак җибәргән данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә безләргә шулай боермакта:

*“Белегез ки, кеше тәнендә андый бер ит кисәге бардыр ки, ул төзек булса, бөтен тән дә төзек була, ләкин дә әгәр ул бозык булса, бөтен тән дә бозыкка әйләнә. Белегез ки, ул ит кисәге - кальбтер”*.[197]

Күргәнебезчә, бөек динебез Ислам, кальбкә зур әһәмият биреп аңа дикъкать итүне һәр мөселманга әмер итмәктәдер.

194 Әш-Шөгәрә: 88-89
195 Бухари, Муслим, Нәвави Хәдис әль-Әрбәгыйн: 6
196 Әль-Әхзәб: 45
197 Бухари, Муслим, Нәвави Хәдис әль-Әрбәгыйн: 6

Бу димәк ки һәр мөселман кальбенә хуҗа булырга тиеш. Кальбен һәртөрле ширк, көфер һәм гөнаһтан сакларга тиеш. Чөнки кальб чисталыгы мөселманнар өчен фарыздыр. Иман һәм күркәм гамәлләрнең хәрәкәт үзәге булырга тиешле кальбне көфер һәм гөнаһ үзәге хәленә китерергә беркемнең дә хакы юк. Кальбендә иманы булмаган бер кемсәдән игелек көтү мөмкин түгелдер. Кальбендәге иманын югалткан кемсә һәрнәрсәсен югалтмыш димәктер. Иман һәм ватан шагыйре Мәхмәт Акиф Эрсой моның турында шулай дип әйтә:

*“Имандыр ул җәүһәр ки, иләһым, ни бөектер,*

*Имансыз калган карангы йөрәк күкрәктә бер йөктер”.*[198]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Сүзне бераз тагын да ачык итеп әйтү кирәксә, кеше кальбен өч төргә аерып өйрәнү, эшне тагын да кулай кыла.

Беренчесе, иман белән нурланмыш кальбләр. Бу кальбләр, Аллаһ һәм рәсүлүллаһ (сагв.) баглы, Көръән-и Кәримгә гашыйк һәм тулаем Ислам шәригатенә күңел биргән бәхетле кальбләр.

Икенчесе, ширк һәм көфер белән каралган кальбләр. Болар, яратылыш хикмәтен аңлый алмаган, дөньяви зәвкләрдән тыш һичбер нәрсә хис итергә теләмәгән бичара кальбләрдер.

Өченчесе, гөнаһ белән пычранып каралган кальбләр. Болар, иман нигезләрен кабул иткән булып күренсәләр дә, намаз, ураза, зәкәт кебек гыйбәдәтләрдән бәйлелекләрен өзгән, алкоголь, отышлы уеннар, фаиз, ялган һәм хәйлә кебек начарлыклар эченә талган кальбләрдер.

Бу өч төрле кальбләр эченнән, иман белән нурланган, күркәм гыйбәдәтләр белән бизәлгән һәм һәртөрле гөнаһтан

198 М.Акиф Эрсой - Сафахат

сакланган кальбләр бөек динебез тарафыннан макталып, сөенче бирелгән кальбләрдер. Бу сәбәптән, мөселман һәрвакыт һәм һәрҗирдә кальбен каралтачак хәрәкәт һәм эшләрдән ерак торачак. Тискәре хәлдә ул үзен олы куркынычлылык эченә атмыш булыр.

Бу куркынычлылык турында сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*"Мөэмин бер гөнаһ эшләгән вакытта аның кальбенә бер кара тап төшәр. Әгәр дә ул тәүбә итеп, бу гөнаһыннан ваз кичәрсә, кальбе яңадан чистарып, ялтырар. Тәүбә итмәс һәм гөнаһында дәвам итәрсә, бу кара таплар кальбне кап-кара иткәнчегә хәтле күбәер".*[199]

*"Шөбһәсез ки, Аллаһ, сезнең сүрәт һәм тәннәрегезгә карамас. Ләкин Ул сезнең кальбләрегезгә карар".*[200]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Шик һәм шөбһәсез белергә тиешбез ки, кеше һәм инсанлык өчен дөнья һәм ахырәттә иң олы рисвайлык, кальбләрдә иманның булмавыдыр. Кальбендә иманы булмаган бер кешедән әхлак, фазыләт һәм кешелеклелек көтү мөмкин түгелдер. Кальбләр Аллаһка багланмадыкча, инсанлыкның котылуы уйланылмас. Исламнан хәбәрсез, Көръән-и Кәримнән насыйбсез, рәсүлүллаһтан (сагв.) ерак, иман һәм гыйбәдәттән юксыл кальбләр үзләре өчен дә, инсанлык өчен дә бер бәла гынадыр.

Кальбләре иман һәм гыйбәдәт нурлары белән нурландырылмаган, гафләт һәм вәсвәсә карангылына күмелгән, хакыйкать күрмәүче бичараларның яратыклар арасындагы хәлләре, хайваннардан да түбәндер һәм барачак урыннары да җәһәннәмдер.

199 Ибн-и Мажа Сунан том 2: 1448
200 Муслим том 8: 11





Бу хосуста, бөек Раббыбыз Аллаһ, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай боермакта:

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ الْجِنِّ وَالإِنسِ لَهُمْ قُلُوبٌ لاَّ يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لاَّ يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ آذَانٌ لاَّ يَسْمَعُونَ بِهَا أُوْلَـئِكَ كَالأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ أُوْلَئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ

**“Ант итеп әйтәмен ки, җен һәм кешеләрнең күбесен Без җәһәннәм өчен яраттык. Аларның кальбләре бардыр ки, ләкин алар хакыкатьне сизмәс, күз һәм колаклары бардыр ки, ләкин алар берни дә күрмәс һәм нәсыйхәт тә ишетмәс. Болар – хайван кебектерләр һәм хәтта алардан да адашканырак. Болар – гафилләрнең үзләредер”.**[201]

Бер башка аят-и кәримәдә шулай боерыла:

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَا أَوْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى الْأَبْصَارُ وَلَكِن تَعْمَى الْقُلُوبُ الَّتِي فِي الصُّدُورِ

**“Җир йөзендә гизеп йөремәделәрмедер ки, колак салып, сизгер йөрәк белән гыйбрәт алсыннар. Ләкин, чынлыкта, күзләр сукыр булмастыр да, күкрәкләрдәге йөрәкләр генә сукыр булыр”.**[202]

Сөекле мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам белән шәрәфләнгән һәр мөселман бөтен тормышына иман күзе, кальб күзе белән караячак һәм Исламга тискәре төшкән һәрнәрсәдән ерак калачак. Югыйсә ул үзен нәфсе һәм шәйтан уенчыгы булудан коткара алмас.

201 Әль-Әгрәф: 179
202 Әл-Хаждж: 46

Мондый кеше шәһвәт һәм аш-казанын канәгать итүдән кала берни турында да уйламас.

Моның өчендер ки, бөек Раббыбыз Аллаһ Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ اللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ

**“Вакыт җитмәдемедер ки, Аллаһтан иңгән зикер белән мөэминнәрнең йөрәкләре йомшарсын. Тискәре хәлдә алар да, китап бирелгән элеккеләр кебек, озак сузып, каты йөрәклегә әверелерләр һәм күпләр кебек фасик булырлар”.**[203]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Кальбләребезгә дикъкать итик. Аларны нәфс һәм шәйтанга түгел, Аллаһка тәслим итик. Тормышларыбызны төзәткән, хәрәкәтләребезне юнәлткән кальбләребезгә Аллаһ зикерен урнаштырыйк. Аларны иман белән, Көръән һәм зикер белән нурландырыйк. Кальб диварларыбызны күркәм гыйбәдәтләр белән ныгытыйк. Вакыйгалардан гыйбрәтләник ки, кальбләребез ташландык хәлгә килмәсен.[204]

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең шушы иләһи фәрманын кальбләребездән һичкайчан чыгармыйк:

اَلاَ بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**“Белегез ки, кальбләр, Аллаһ зикере белән генә ты-**

203 Әль-Хәдид: 16
204 карагыз - Әль-Бакара: 74

**нычлык табар".**[205]

يَوْمَ لاَ يَنفَعُ مَالٌ وَلاَّ بَنُونَ إِلاَّ مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ

**"Ул көнне мал да, угыллар да файда бирмәс. Аллаһ каршысына чиста бер йөрәк белән чыга алучылардан тыш".**[206]

Хөтбә ахырында янә бер аят-и кәримә укып, сүземне тәмамлыймын:

رَبَّنَا لاَ تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ

**"Әй, Раббыбыз, безне тугры юлга бастырганнан соң, кальбләребезне аңардан тайпылдырма. Үзеңнән безләргә бер рәхмәт багышла ки, багышлаучыларның иң күркәме Син генә!"**[207]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

اَلاَ بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ[208]

205 Әр-Рәгд: 28
206 Әш-Шөгәрә: 88-89
207 Али Имран: 8
208 Әр-Рәгд: 28

# Унсигезенче хөтбә

## Мөселманнарның таркалуы

وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَاءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ
وَلاَ يَزِيدُ الظَّالِمِينَ إَلاَّ خَسَارًا[209]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): إِنَّ اللَّهَ يَرْفَعُ بِهَذَا الْكِتَابِ أَقْوَامًا وَيَضَعُ بِهِ آخَرِينَ[210]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Гасырларча бөтен дөньяга хаким булган, бөтен дөньяга гаделлек, гыйлем, мәдәният һәм кешелеклелек тараткан мөселманнар, буген аяусыз бер изелү һәм җимерелү чорын үткәрәләр. Моның сәбәбе, бүгенге мөселманнарның үзләрен гасырларча аякта тоткан мокаддәс кыйммәтләренә аркалары белән борылуларындадыр. Аллаһ ‘Азимушшанның инсанлыкны коткару өчен җибәргән шәрәфле динебез Исламга аркалары белән борылуларындадыр. Инсанлыкны баткаклыктан чыгару өчен җибәрелгән Көръәнгә аркалары белән борылуларындадыр. Инсанлыкка бердәнбер юлбашчы буларак җибәрелмеш рәсүлүллаһка (сагв.) аркалары белән борылуларындадыр.

209 Әль-Исра: 82
210 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 341 № 1000





Мөселманнар бу мокаддәс кыйммәтләренә каршы аркалары белән борылып баскан вакыттан башлап, һавасы суырылып алынган бер шар кебек, сүрелә һәм таркала башладылар.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бу кыска кереш сүздән соң, мөселманнарның таркалу сәбәпләренә бераз киңрәк бер күз салыйк:

Бугенге мөселманнарның күңелләрендә Имани һәм Ислами дулкынланулар юк дәрәҗәдә зәгыйфьтер. Аллаһка тәслимият хосусындагы дулкынышлар юк дәрәҗәдә зәгыйфьтер. Көрьән-и Кәрим кушканча гамәл кылу, нәбиләр нәбие (сагв.) нең сөннәтенә сарылу хосусларындагы дулкынышлар юк дәрәҗәдә зәгыйфьтер. Яхшлыкка өндәп, яманлыктан тыю кебек хосусларда, тәблигъ һәм иршад хосусларындагы дулкынышлар юк дәрәҗәдә зәгыйфьтер.

Әйе, капчыгына икмәген куеп, исәннәр икән, атаанасының кулларын үбеп, хатыны бар икән, маңгаеннан үбеп, балалары бар икән, кочаклап: “Хаккыгызны хәләл итегез, мин Аллаһ динен таратырга китәм, бәлки кайтмам...” – диеп, аркасына борылмыйча китеп барган, көннәр буе барган, айлар буе барган, киткән-барган һәр урында мәктәп һәм мәчет мәйданга китергән, моның өчен җанын һәм малын фида итәргә әзер булган тәблигъ һәм иршад каһараманнары бу дулкынлышларын югалтмышлардыр.

Мөселманнар менә шундый Ислами дулкынышлы мокаддәс тәблигъ һәм иршад җәмагатен югалткан вакытта изелә һәм таркала башладылар.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Мөселманнарның таркалу сәбәпләренең берсе дә бу:

Мөселманнар үзләрен гасырларча аякта тоткан Көрьәни Кәримгә аркалары белән борылып бастылар, аны тор-

мышларында гамәлгә ашыра алмадылар, аның хөкемнре белән гамәл итә алмадылар. Көръән-и Кәрим хикмәтләрен үзләренә дә, кешеләргә дә аңлата алмадылар. Көръән-и Кәримнең шифа һәм рәхмәт хәзинәләренә чума алмадылар.

Аллаһ ‘Азимушшанның:

وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَاء وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ
وَلاَ يَزِيدُ الظَّالِمِينَ إَلاَّ خَسَارًا

**“Без Көръәннән андый аятләр индерәбез ки, алар мөэминнәр өчен шифа һәм рәхмәт, кәферләр өчен дә адашканлык һәм хәсрәттер”.**[211]

Рәсүл-ү Әкрәм (сагв.) нең дә: *“Аллаһ бу Көръән белән кавемнәр күтәрер, кавемнәр түбәнәйтер”*[212] – сүзләренең хикмәтеннәндер ки, Көръән белән гамәл кыла алмаган мөселманнар моның сәбәпле изелә һәм таркала башламышлар.

Бу таркаулык сәбәпле Көръән һәм галәм бер-берләреннән аерылмыш. Дин һәм дөнья бер-берләреннән кубарылмыш. Көръән – Аллаһ сакласын – җеназада эшләрендә генә искә алына торган бер китап хәленә килмештер...

Көръән мөселманнардан ераклашынча, мөселманнар Көръәннән купкач, алар, ягулыгы беткән бер мотор кебек туктап, кинәт хәрәкәт тизлекләрен югалта башладылар.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Мөселманнарның таркалу сәбәпләренең берсе дә бу:

Мөселманнар, галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән

211 Әль-Исра: 82
212 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 341 № 1000

Мөхәммәд (сагв.) эзеннән аерыла башлаганда, аның сөннәтеннән читкә китә башлаганда, аны бердәнбер үрнәк буларак танымый башлаганда, пәйгамбәрләр, фәрештәләр, күктәгеләр, җирдәгеләр һәм барча тере җаннар аңардан хәйран булганда, йөрәкләрен аңа булган ярату хисләре белән тутыра алмагач һәм аның әхлагы белән әхлаклана алмагач, бу хәйраннар кәрванынннан купмышлардыр.

Мөселманнар юлбашчыларын югалткач, пәйгамбәр (сагв.) дән купкач, дошман кулына төшкән әсир кебек, нәфс һәм шәйтан гаскәрләренә әсир төшмешләрдер.

Мөселманнарның таркалу сәбәпләренең берсе дә бу:

Мөселманнар гыйльми һәм фикри шәхсиятләрен югалтып, дини һәм фәнни гыйлемнәрнең чын иҗатчылары булган хәлләрендә, алар яңа нәселләргә моны аңлата алмадылар. Гыйльми һәм фикри шәхсиятләре булмаган бу бәхетсез нәсел дә түбәнчелеккә төшеп, көнбатышка хәйранга бирелде. Көнбатыштан килгән һәр фикергә пароль соралмыча ишек һәм тәрәзәләр ачылды. Гыйлем һәм мәдәният исеменнән көнбатышның һәртөрле фикерләре, гореф һәм гадәтләре харамыбызга хәтле кертелде.

Алай да түгел, безне бозган, сулышыбызны кискән, кан тамырларыбызга пычак кебек кадалган, шәхсиятебезне кисәкләп җимергән музыка, уен-көлке һәм рекламадан ясалган таҗ башларыбызга кидерелмештер. Мөселманнар диненә, гореф һәм гадәтләренә бәйле, гыйльми һәм фикри шәхсияткә ия булган яңа бер нәсел җитештерә алмагач, үзләрен дә мадди һәм мәгънәви бер анархия эчендә таптылар.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Мөселманнарның таркалу сәбәпләренең берсе дә бу:

Гасырларча тарихка дан биргән мөселманнар үз ара-





ларында да берлек һәм бердәмлек кора алганнар иде. Сөю һәм кардәшлек биналарын төзи алганнар иде. Алар Көръән-и Кәрим һәм хәдис-и шәрифләрдә әмер ителгәнчә бер-берләрен яратып, бер-берләренең хак һәм хокукларын хөрмәт итә торган иделәр.

Араларында хөрмәт, ярату һәм кардәшлек хисләре югала башлагач, мөселманнар да бүленә һәм таркала башладылар. Ул вакыттан алып аларның көч һәм куввәтләре, утка атылган боз кисәкләре кебек эри башлады.

Кадерле мөэмин-мөселманнар,

Мөселманнарның зәгыйфьләнеп, таркалып, җимерелеп бетү сәбәпләренең кайберләре болар. Шуңа күрә мөселманнарны яңадан терелтеп, яңадан җанландыру өчен, аларны яңадан Исламга кайтару, Көрьәнгә кайтару, Мөхәммәд (сагв.) гә кайтару тиешледер. Аларга яңадан шәхсиятләрен кайтарып, берлек һәм кардәшлекләрен кору тиешле. Болар булмыйча, терелү һәм җанлану булмаячактыр.

Шулай булгач, форсат кулыбызда булганда, Газраил ишегебезне шакыганчы, сулышларыбыз тәмамланганчы, Аллаһка тәслим булыйк. Тормышыбызга Исламны кертик. Ислами кичерешләребезгә төс кертик. Үзебездә һәм гаиләләребездә Исламны камил буларак яшәек, чөнки ул Исламдыр ки, бөтен инсанлыкны коткару өчен килде. Шуңа күрә без дә Исламга кайтмыйча котыла алмаячагыбызны белик. Тормышыбызга Көрьән-и Кәримне кертик. Аңа күңелләребезне ачыйк, чөнки ул Көрьәндер ки, безнең һәм бөтен инсанлык өчен бер нур һәм шифадыр. Инсанлык аны тапкан вакытта гына котыла алачак. Аллаһның соңгы илчесе Мөхәммәдкә (сагв.) булган мәһабәт белән тулып янаек. Тормыш бакчаларыбызны аның сөннәте белән сулыйк. Аның фазыләт бакчасыннан гөлләр туплыйк. Аның әхлагы





белән бизәник. Ул Аллаһ рәсүле, нәбиләр нәбие (сагв.) дер ки, егерме өч ел буена һич туктамыйча инсанлыкны коткару өчен барлык көч һәм гайрәтләрен сарыф иткән. Аның коткаручы тавышына колакларыбызны томаламыйк... Ул вакытта гына таркалуыбыз бетәчәк һәм яңа терелүебез башлаячактыр.

Онытмаек ки, кайту Аллаһка гынадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ[213]

213 Әль-Касас: 69

## Унтугызынчы хөтбә

## Әзерме син?

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ[214]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): اَلْكَيِّسُ مَنْ دَانَ نَفْسَهُ وَعَمِلَ لِمَا بَعْدَ الْمَوْتِ وَالْعَجِزُ مَنْ أَتْبَعَ نَفْسَهُ هَوَاهَا[215]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшанның соңгы илчесе, ахыр заман нәбие, пәйгамбәр әфәндебез (сагв.), дөнья гомерен бер көнлек тормышка охшатарак, үзенең дә дөньяга көннең икенде вакытында килеп, пәйгамбәрлек вазыфәсен башлаганлыгы турында хәбәр бирә. Бу хисапка күрә дөнья гомеренең дүрттән өч өлеше үтеп, бер өлеше генә калмыштыр.

Димәк ки кыямәт кубуга да озак калмады. Көръән-и Кәримдә әйтелгәнчә: **“Иктарабатис сәгаһ = Кыямәт якынлашмыштыр”.**[216] Кояш тагын бер тумас өчен батуга таба бара. Ай тотлыгыр өчен, йолдызлар эретелмеш тимер кебек түгелер өчен, таулар мамыкка әйләнер өчен, агачлар яфракларын түгер өчен, имтихан сәгате килеп җитер өчен, Исрафил (г.с.) сурга өрер өчен, яңадан терелеш башланыр өчен,

214 Ән-Нур: 24
215 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 101 № 66
216 Әль-Камәр: 1

махшәр тавышлары колакларыбызга ишетелер өчен, хисап көне, бөек хисаплашма көне башлану өчен озак калмады.

Моның өчендер ки, Аллаһ рәсүле (сагв.), бер хәдис-и шәрифендә шулай дип боера:

*“Кеше ничек дөньяга сөенә алыр ки! Исрафил (г.с.) сурын өрү өчен авызына китермеш, әмер бирелгәч, бер мизгел дә кичекмичә аңа өрәчәктер”.*[217]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Шулай булгач, һәр мөселман, киләчәк бу бөек хисап көненә әзер булып торырга тиеш. Хакимнәр хакиме булган Аллаһ ‘Азимушшан каршысына чыгарга әзер булып торырга тиеш. Дөньяда икән барлык кылганнары өчен хисап бирергә әзер булып торырга тиеш.

Хәзер сезне сорыймын:

Син мөселман кардәшем! Хисап бирергә әзерме? Акчаларның, таныш-белешләрнең, дөньяви мәртәбәләрнең бернинди кыйммәтләре булмаган һәм бернинди эшкә ярамаган ул бөек көндә, Ул бөек Хаким каршысында җавап бирергә әзерме син?

Бөек һәм олы булган Аллаһ, Гәзиз һәм Хаким булган Аллаһ, күңелләребезгә хакыйкатьне ишеттергән, ишеттереп тә, канәгать иткән Аллаһ хәзрәтләре, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنْسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ

**“Без кеше һәм җеннәрне Безгә гыйбәдәт итсеннәр өчен генә яраттык”.**[218]

Шулай булгач, син, мөселман кардәшем, Аллаһка коллык өчен яратылдың. Аллаһка каршы коллык вазыфәңне җиренә җиткердең ме?

217 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 442 № 412
218 Әз-Зарият: 56

Көндә биш вакыт намазыңны үтисең ме? Югыйсә җомгадан җомгага, бәйрәмнән бәйрәмгә генә ме намаз кыласың?

Уразаңны тотасың мы? Югыйсә Рамазан кергәч, ашказан мы авырта башлый?

Зәкәтеңне түлисең ме? Югыйсә фakыйрьләр хаккын урлап, җәһәннәмдә үзеңә утын мы әзерлисең?

Хаҗ вазыфәңне үтисең ме? Үтәмәгән хәлдә, үтәүчеләргә “Гарәпләрне генә симертергә баралар” кебек, мөселманнар сөйләмәгән сүзләр ме сөйлисең?

Әйе, бөтен бу сорауларның җавабын һәм хисабын бирергә әзерме син, кардәшем!

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бөек Раббыбыз, Көръән-и Кәримнең бишйөзгә якын урынында кешеләрне уйланырга чакыра. Бер аят-и кәримәсендә исә Ул шулай боермакта:

أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَنْ تَذَكَّرَ وَجَاءَكُمُ النَّذِيرُ

**“Сезгә уйланган бер кемсәгә уйлану өчен җитәрлек бер гомер багышламадык мы? Сезгә пәйгамбәр дә җибәрмәдек ме...”**[219]

Шулай булгач, син, мөселман кардәшем, башыңны ике кулың арасына куеп, һич уйланганың бармы? Гомереңне нәрсәгә әрәм иткәнеңне һич уйланганың бармы? Иртәгә сиңа “гомереңне нәрсәгә әрәм иттең” – дип сорасалар, нәрсә дип җавап бирерсең?

-“Әй, Раббым, бераз эшләдем, бераз йокладым, бераз уйнадым, бераз фильм карадым, аннары ашадым, эчтем, йөредем, җомгаларны да мәчеттә намаз кылдым” – диеп ме җавап бирәчәксең? Бу җавап иң элек үзеңә ошыймы соң?

219 Фатыр: 37

Шулай булгач, гомереңнең хисабын бирергә әзерме син?

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Нәбиләр нәбие, ике җиһан кояшы, пәйгамбәр әфәндебез (сагв.), бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Акыллы кеше, үзен хисапка тартып, үлемнән соң булачаклар өчен тырышкан кеше. Ахмак исә - нәфсе һәм теләкләренә ияргән кешедер”.*[220]

Бу үлчәүгә күрә син акыллы мы, ахмак мы? Нәфсең теләк һәм арзуларына муен иеп, Көрьән-и Кәримдә **“Шәйтан гамәленнән бер нәҗестер”**[221] – дип аталган алкоголь эчеп, отышлы уеннар мы уйныйсың?

Шулай ук Аллаһ ‘Азимушшанның мокаддәс китабыбыз Көрьән-и Кәримдә

فَأْذَنُوا بِحَرْبٍ مِنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ

**“Аллаһ һәм Аның рәсүле дошманлыгына лаек булган”**[222] фаизчыларның, кыямәт көнендә

الَّذِي يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطَانُ مِنَ الْمَسِّ

**“шәйтан кагылган тиле хәлдә”**[223] кубарылачаклары турында әйтелә.

Шулай булгач, сез һаман да фаизчылык һәм кредитлар белән эш итәргә дәвам мы итәсез? Моның хисабын бирергә әзерме син?

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Рахман һәм Рәхим булган Аллаһ ‘Азимушшан, Көрьән-

220 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 101 № 66
221 Әль-Маидә: 60
222 Әль-Бакара: 279
223 Әль-Бакара: 275

и Кәримдә безләргә шулай боермактадыр:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ

**“Әй иман итүчеләр, үзегезне һәм гаиләләрегезне утыннары кеше һәм ташлар булачак бер уттан коткарыгыз”.**[224]

Сөекле пәйгамбәребез исә, бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Барыгыз да көтүчесез, һәм барыгыз да көтүләрегез өчен җавап тотасыз”.*[225]

Хәзер әйтеп кара, әй, мөселман кардәшем. Үзеңне һәм гаиләңне утыннары кеше һәм ташлар булачак җәһәннәм утыннан коткара алдың мы? Хәзер урамларда йөрегән шушы яшьләр синең балаларың түгелме? Улың ни өчен һәрнәрсәне белә дә, динен белми? Аллаһ ‘Азимушшанның катгый әмере булуга карамастан, хатының һәм бәлигъ яшькә җиткән кызының башында ни өчен яулык юк? Бөтен болар өчен җавап бирәчәк син түгелме соң?

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Китергән бөтен бу сорауларның җавабын һәм хисабын бирергә әзер булып тор. Газраил (г.с.) йөгерә-йөгерә килә, аны каршы алырга әзер булып тор. Каберең авызын ачып, сине көтеп тора, аңа кереп ятарга әзер булып тор. Күкләр ярылырга, җирләр тетрәргә, таулар кузгалырга, диңгезләр кайнарга әзер булган хәлдә, син дә хисап бирергә әзер булып тор.

Ул бөек кыямәт көнендә, ул бөек хисап көнендә, Көрьән-и Кәримдә әйтелгәнчә: **“Телләрегез, кулларыгыз һәм аякларыгыз кылганнарыгызга шаһит булып торыр”.**[226]

224 Әт-Тәхрим: 6
225 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 73 № 656
226 Ән-Нур: 24

Бу шаһитлыкны кире кагарга беркемнең көче җитмәячәген белергә дә әзер булып тор.

Җәһәннәм кызышкач, аннан ерагаерга, җәннәт мөэминнәргә якынлаштырылгач, аңа керергә әзер булып тор.

Важиб әль-Вожүд булган Аллаһ ‘Азимушшан, Көръән-и Кәримнең күп кенә аятләрендә:

أَفَلا تَعْقِلُونَ

**"Һаман акылланмаслар мы?"**[227]

أَفَلا تَسْمَعُونَ

**"Һаман колак салмаслар мы?"**[228]

أَفَلا تَذَكَّرُونَ

**"Һаман уйлап, төшенмәсләр ме?"**[229] – дип боера.

Шуңа күрә акылланырга, уйлап, төшенергә һәм **"гамәл дәфтәрләре ачылганда"**[230] хисап бирергә әзер булып тор!

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَأَنَّ إِلَى رَبِّكَ الْمُنتَهَى[231]

227 Әль-Әнбия: 10, 67 Әль Касас: 60
228 Әль Касас: 71
229 Ән-Нәһл: 17
230 Әт-Тәквир: 10
231 Ән-Нәҗм: 42

# Егерменче хөтбә

## Кая киттеләр?

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ[232]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): كُنْ فِى الدُّنْيَا كَأَنَّكَ غَرِيبٌ أَوْ عَابِرُ سَبِيلٍ[233]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Дөнья тормышы - фанидыр. Дөньядагы һәрнәрсә дә фанидыр. Мәңге тере булган зат бары тик Аллаһ 'Азимушшандыр. Бу димәктер ки, бу дөньяда беркем дә мәңгегә калмаячактыр. Теләсә дә, теләмәсә дә, һәркем бу дөнья торышында бер юлчы гына, ахырәт юлчысыдыр. Кайтачак урын исә - мәгәр Аллаһкадыр.

Хакимләр хакиме булган Аллаһ 'Азимушшан, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

**"Һәрбер җан үлем татачактыр. Аннары да Безгә кайтарылырсыз".**[234]

قُلْ إِنَّ الْمَوْتَ الَّذِي تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُ مُلَاقِيكُمْ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَى عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ

232 Әль-Гәнкәбүт: 57
233 Бухари Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 13 № 576
234 Әль-Гәнкәбүт: 57

**“Син аларга әйт ки: “Белегез ки, куркып качкан ул үлем, сезне барыбер табачак. Аннары яшеренне дә, ачык булганны да белеп торучы Аллаһ янына кайтарылып, кылганнарыгыз турында аңардан ишетерсез”.**[235]

أَيْنَمَا تَكُونُوا يُدْرِككُّمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِي بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ

**“Кайда гына булсагыз да, үлем сезне барыбер табачак. Биек итеп корылган манарага менеп, яшеренсәгез дә”.**[236]

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ

**“Шөбһәсез ки, Без, һәм терелтер, һәм үтерербез. Һәм кайту да, мәгәр Безгә генәдер”.**[237]

Аят-и кәримәләрдән ачыкча аңлашылганча, һәркем үлеп, Аллаһка кайтарылачак. Әҗәл сәгатен алмаштыру мөмкин түгел. Үлемнән бернинди чара да, дәва да юк. Иләһи канун шундый.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләхәзрәтләре мокаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә, рәсүлүллаһ (сагв.) хәдис-и шәрифләрендә һәм тарих китапларында тарих үзе хәбәр биргәнчә, бу дөньяда бик күп милләтләр, бик күп халыклар яшәмеш, килгәннәрнең һәрберсе дә дөньядан китәргә дучар булмыш. Әйе, яхшылар да китте, яманлар да, ләкин киткән урыннары гына төрле.

Көръән-и Кәримдә әйтелгәнчә:

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٍ

235 Әль-Җомга: 8
236 Ән-Ниса: 78
237 Каф: 43

**“Яхшылар, һичшөбһәсез, Нәгыйм җәннәтләрендәдер. Яманлар исә, җәһәннәмдәдер”.**[238]

Дикъкать итегез ки, малына, мөлкәтенә, гаскәрләренә ышанып, Аллаһны онытткан күпме солтаннар юк булды. Җиһанга хөкем иткән хөкемдарлар китте. “Аллаһ” диючеләрне ягарга теләгән Нәмрудлар китте. Хакк тавышын бастырырга теләгән Фиргәвеннәр китте. Чиксез хәзинәләренә алданган Каруннар китте. Үлем белән биле бөгелгән Иранлылар китте. Аллаһ нурын сүндерергә, Аллаһ сөеклесен үтерергә теләгән Әбү Җәһилләр, Әбү Ләһәбләр китте. Ислам һәм Көрьән-и Кәримне тормыштан чыгарырга теләгән Тагутлар китте. Авыруларга дәва тапкан, дәва ясаган табиплар китте. Әйе, мәртәбәсе, байлыгы, мөлкәте, көч һәм куввәте нинди генә булмасын, бу дөньяга килгән һәркем китте.

Кайда соң алар хәзер, ул көлеп йөргән йөзләр? Кайда соң ул ялт-йолт килгән күзләр? Кайда соң ул яшьлекләренә, байлыкларына һәм мәртәбәләренә ышанып, ахырәткә күзләре сукырайган кемсәләр? Кайда соң ул сарайларына сыймаган хөкемдарлар? Кайда соң ул сугыштан-сугышка, җиңүдән-җиңүгә барган юлбашчылар? Әйе, кайда алар ул Нәмрудлар, Фиргәвеннәр, Карунлар, Иранлылар, Әбү Җәһилләр, Әбү Ләһәбләр һәм Тагутлар?

Вакыт аларны эретмәде ме? Искиткеч сарайлардан кабер чокырларына, йомшак урын җирләрдән, каты туфракка, ләззәтле ризыклар ашаганнан соң, кортларга азык булмадылар мы? Маллары, балалары һәм дустлары аларны үләмнән коткара алды мы?

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Димәк ки, бу дөньяга килгән һәркем, моннан китте. Чиратлары җиткәннәрне дә, бер-бер артлы соңгы юлларына

238 Әль-Инфитар: 13-14





җибәрәбез. Чират безгә дә җитәчәк һәм бу бик ерак та түгел. Шуңа күрә үлемгә әзер булып торудан кала, безнең башка һичбер чарабыз да юк.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә безләргә шулай дип боера:

*"Дөньяда бер чит кеше, яки бер юлчы кебек яшә".*[239] Бу хәдисне риваят иткән Ибни Гомәр (р.а.) дә: *"Кич җиткәч, таң атканын, таң аткач та, кич җиткәнен көтмә. Авыруың өчен, сәламәтлегеңнән, үлемең өчен дә, тормышыңнан файдалан. Вакытыңны бушка үткәрмә"*[240] – дип әйтә иде.

Димәк ки, юлчысың, кардәшем. Һәркем кебек китеп тә барырсың. Кәфенлегең дә күптән тегелгәндер дә бәлки. Барачак җирең дә - туфрактыр. Булачак өең дә - кабердер. Ул кабердер ки, итләрне ашар, сөякләрне черетер. Хисап бирәчәк урының да – мәхшәрдер. Соңгы тукталышың җәннәт яки җәһәннәмдер. Син исә җәннәткә лаеклы булырга тырыш.

Үлем һәм хисаптан котылыш юк. Ни хәтле яшәсәң дә, бер көнне син дә үләчәксең. Кемне генә яратсаң да, бер көнне алардан да аерылырсың. Малың ни хәтле күп булса да, беркөнне аны да арканда калдырырсың. Ничек һәм нинди генә гамәл кылсаң да, бер көн килер, кылган һәрнәрсәнең каршылыгын син дә күрерсең.

Бөек Раббыбыз Аллаһ, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермактадыр:

اقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ مَّعْرِضُونَ

**"Кешеләрнең хисап вакытлары җитсә дә, алар һаман уен-көлке гафләте эчендәдерләр".**[241]

239 Бухари Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 13 № 576
240 Бухари Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 13 № 576
241 Әль-Әнбия: 1

وَجَاءتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ذَلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ

**“Үлем сархушлыгы килгәч, үзеннән куркып качкан нәрсәңне үз күзең белән күрерсең”.**[242]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Хисап вакыты якынлашмыш. Һәркем киткән кебек үк, без дә китәрбез. Китмичә калыр өчен, көчебез дә, мөмкинлекгебез дә юк. Бу сәбәптән, санаулы сулышларыбыз беткәнче, төсләребез сулганчы, кәфәнгә сарынганчы, мәчет ташына яткырылганчы, бу мәңгелек юлчылык өчен азыгыбызны әзерлик. Азыкларның иң хәерлесе исә, тәкъвалектер:

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا

**“Тәкъвалек ияләре өчен исә, котылу бар”.**[243] Юрган һәм табын тастымаллары җәймичә һәркөнне күмелгән кешеләрнең хәлләреннән гыйбрәтләник. Гыйбрәтләник тә, Аллаһка булган коллык вазыфәләребезне төгәл үтәп, рәсүлүллаһ (сагв.) эзеннән аерылымыйк. Онытмыйк ки, ахырәт нигъмәтләре бу дөньяда гына казанылыр. Бу казанышның бердәнбер юлы – Ислам теләгән мөселман булудадыр.

Хөтбәмне, Әбү Хурайра (р.а.) хәзрәтләренең бер җәназа күргәч, әйткән сүзләре белән тәмамларга телимен, ул шулай дип әйткән:

*“Бар, без дә арканнан киләбез”.*[244]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَم ...

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ[245]

242 Каф: 19
243 Ән-Нәбә: 31
244 Ихья Китаб Зикр эль-Мәүт вә мә Бәгдәһү том 10
245 Каф: 43

# Егерме беренче хөтбә

## **Гыйбрәт алыйк!**

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَاهُمْ إِنَّ فِي ذَلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ[246]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَكْثِرُوا مِنْ ذِكْرِ هَادِمِ اللَّذَّاتِ[247]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Яратып, яшәтүче, соңыннан да үлем тәкъдир иткүче, Аллаһ ‘Азимушшандыр. Мәңге тере булган Аллаһның барлыкка китергән беренче кешесе Адәм (г.с) иде. Адәм (г.с.) нең үзеннән бар кылынган Һава исемле хатыны да кеше нәселеннәндер.[248] Бу хакыйкатьне безгә хәбәр бирүче, Аллаһ кәламы Көръән һәм Аның данлыклы тәблигъчысы рәсүл-ү зишандыр. Бу хакыйкатьнең тышында башка берәр фикер кабул итү исә, Аллаһка гыйъсяндыр.

Димәк ки, инсанлык тарихы Адәм (г.с.) белән башланмыш һәм бөтен кешеләр Адәм белән Һавадан күбәеп таралмышлардыр. Пәйгамбәрләрнең беренчесе дә Адәм (г.с.) дер.

Бу сәбәптән, инсанлык тарихындагы кыяматкә хәтле дәвам итәчәк иман һәм көфер көрәше дә Адәм (г.с.) нән

246 Әш-Шөгәрә: 139
247 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 16 № 581
248 3 Ән-Ниса: 1; Әр-Рум: 21

башланмыштыр.

Рәхмәт һә мәгъфирәте чиксез булган Аллаһ ‘Азимушшан, кешеләрне иманга һәм тугры юлга чакыру өчен пәйгамбәрләр җибәреп, китаплар индермеш. Бу хакыйкатьне дә, Көръән-и Кәримдә безләргә шулай диеп ача:

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ

**“Һәр өммәт өчен берәр пәйгамбәр бар...”**[249]

Аллаһ ‘Азимушшанның бу шәрәфле илчеләренә иман иткән, аларны тыңлаган кешеләр котылыш тапты, көфер иткәннәре исә, һәлак булып китте.

Бөек Раббыбыз Аллаһ, мокаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә, гыйбрәт һәм дәрес алып, файда күрүебез өчен, боларның бер өлеше турында безләргә хәбәр бирә.[250]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Туфрактан яратылган[251] һәм җәннәттә башланган Адәм (г.с.) һәм хатыны Һава анабызның тормышы, тыелган агачка якынаюлары сәбәпле,[252] дөньяда дәвам итеп, мәңгелек галәмдә тәмамланыштыр.

Шулай итеп иләһи канун хөкеме көченә кермеш булды. Моннан соң, кешеләр, вакыт үтү белән, яшәп, күбәеп, үләргә мәхкүм иделәр. Вакыт һәм урын нинди генә булмасын, кайту Аллаһка булачактыр.

Гәзиз һә Хаким булган Аллаһ, кешеләргә тугры юл күрсәтү өчен, пәйгамбәрләр җибәрергә дәвам итмештер.

249 Юныс: 47
250 Әт-Тәүбә: 70; Һүд: 120; Йосыф: 7; Ибраһим: 9; Әль-Хижр: 77-79; Әль-Хаҗ: 42-45; Әль-Форкан: 38; Әш-Шөгәрә: 121, 19, 140, 190; Әль-Гәнкәбүт: 14, 15, 38; Сад: 12; Әль-Мөэмин: 1; Әль-Камәр: 15
251 Али Имран: 59
252 Әль-Бакара: 35, 36; Әль-Әграф: 22, 23; Та-Һа: 121, 122





Шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримгә караганда, җир йөзендә мөшрик, фасик, залим, гөнаһкар һәм начар милләтләрнең күбәйгәнлекләрен күрәбез.[253]

Аллаһ ‘Азимушшан бу милләткә Нух (г.с.) не җибәрмеш. Бу фасик, бу залим милләт, үзләрен иманга чакырган, Аллаһка коллык итәргә чакырган, Аллаһтан куркырга чакырган һәм Аллаһ газабы каты булганлыгы турында хәбәр биргән Нух (г.с) не тыңламады.[254] Алай да түгел, аннан көлеп, аны мәсхәрәгә тоттылар. Аңа, ялганчысын, бозучысын, дип, яла яктылар һәм газап сорадылар.

Моңа, Нух (г.с.), Аллаһның әмере белән бер көймә төзеп, үзенә иман итүчеләр һәм җәнлекләрнең һәртөрлесе белән бергә көймәгә менәләр.[255]

Газабы каты булган Аллаһ ‘Азимушшан, күк һәм җир суларына ирек биреп, бу залим милләтне туфан эчендә һәлак итә.[256]

Аллаһны тыңламаган, Аның пәйгамбәренә итәгать итмәгән гөнаһкарларның һәлак булуларын, бөек китабыбыз Көръән-и Кәрим безләргә шулай итеп хәбәр бирә.

Гыйбрәт алмаячакмысын, кардәшем? Гыйбрәт алмаячакмысын ки, Аллаһ әмерләрен җиренә җиткермисең?

Сөекле мөэмин-мөселманннар,

Вакыт үтә. Имансызлар юк була. Ышанучылар нәселеннән кешеләр туа, күбәя һәм үлә. Һәркем Аллаһка кайта.

Җир йөзендә яңа бер милләт үсә. Искиткеч сарайлары, кат-кат өйләре, угыллары, маллары, бакча һәм чишмәләре күп булган бер милләт. Дөнья нигъмәтләре эченә күмелгән,

253 Нух: 23; Әль-Әнбия: 77; Әз-Зарият: 46; Ән-Нәҗм: 52
254 Нух: 1-3; Һүд: 25
255 Һүд: 37-40
256 Һүд: 42-44; Нух: 25





буйлы һәм көчле бер милләт.

Аллаһның үзләренә биргән бу нигъмәтләргә шөкер итүләре кирәккәндә, көфер иткән, магърурланып, тәкәбберләнгән, Аллаһны танымаган, Аның аятларын инкяр иткән һәм:

“Бездән дә куввәтлерәк кем бар”[257] – диярлек дәрәҗәдә азган һәм адашкан бер милләт...

Һәм Аллаһ ‘Азимушшан бу милләткә пәйгамбәр буларак Һүд (г.с) не җибәрә. Һүд аларны Аллаһка һәм тугры юлга чакыра...

Фәкать болар Һүд (г.с.) не тыңламыйлар. Аңа ахмак, ялганчы һәм адашкан дип әйтәләр. Башларына килгән куркыныч бер ачлыктан да гыйбрәтләнмиләр.

Ниһаят Аллаһ ‘Азимушшан, пәйгамбәрен тыңламаган бу залим милләтне куркыныч бер җил белән һәлак итә.[258]

Гыйбрәт алмаячакмысын, кардәшем? Гыйбрәт алмаячакмысын ки, Аллаһның рәхмәт һәм мәгъфирәтенә ашыга-ашыга йөгермисең!

Шәрәфле мөэмин-мөселманннар,

Вакыт һаман үтә. Имансызлар юк була. Ышанучылар нәселеннән кешеләр туа, күбәя һәм үлә. Һәркем Аллаһка кайта.

Көръән-и Кәрим битләрен әйләндергәнебездә, каршыбызга Сәмүд исемле бер милләт килеп баса. Бу милләт тау һәм ташлардан искиткеч өй һәм йортлар төзүдә алга киткән булса да, имансызлык, әхлаксызлык һәм адашканлык эченә батканнарын ачык итеп күрәбез.

Бөек Раббыбыз Аллаһ, бу милләткә Салих (г.с.) исемле бер пәйгамбәр җибәрә. Бу адашкан милләт, үзләрен

257 Фуссыләт: 15
258 Әль-Әгрәф: 72; Әль-Камәр: 19-20





Аллаһка, Аллаһтан куркырга һәм Аңа коллык итәргә чакырган Салих (г.с.) ны тыңламый һәм аны ялганчылыкта гаепли. Моңа, бер могҗиза буларак, Аллаһ аларга таштан бер дөя чыгара, ләкин болар моны күргән булсалар да, ышанырга теләмиләр һәм Салих (г.с.) тан газап сорыйлар.[259]

Ниһаять, боларга өч көнлек вакыт бирелә, иртәнге сәгатьләрдә исә куркыныч бер тавыш һәм җир тетрәү белән барысы да һәлак ителә.[260]

Аллаһ һәм Аның пәйгамбәрен тыңламаганнарның куркыныч ахырлары тагын бер тапкыр ачык итеп күренә.

Гыйбрәт алмаячакмысын, кардәшем? Гыйбрәт алмаячакмысын ки, акылыңны башыңда туплый алмыйсың?

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Вакыт үтә дә үтә. Имансызлар юк була. Ышанучылар нәселеннән кешеләр туа, күбәя һәм үлә. Һәркем Аллаһка кайта.

Сәдүм исемле җирдә бер милләт барлыкка килә. Аллаһтан курыкмаган, адашкан, азгын, әхлаксыз, оятсыз һәм фәхешәлеккә баткан бер милләт...

Аллаһ бу милләткә пәйгамбәр буларак Лут (г.с.) не җибәрә. Болар да Аллаһтан курыкырга һәм Аңа коллык итәргә чакырган Лут (г.с.) не тыңламыйлар һәм аны шәһәрләреннән куарга телиләр.[261]

Җәббар булган Аллаһ исә, таңнарның берсендә, бу азгын һәм адашкан милләтне таш яңгыры белән һәлак итеп бетерә.[262]

Аллаһка гыйсъян иткән, Аңа коллык итәргә теләмәгән азгын, залим һәм фасик бер милләт тагын бер тапкыр юк

259 Һүд: 61; Әль-Әгрәф: 77; Әль-Камәр: 19-20
260 Әль-Әгрәф: 78; Әль-Хиҗр: 83-84
261 Әш-Шөгәрә: 167
262 Әль-Хиҗр: 73-74; Әль-Камәр: 34-37





була.

Йә, гыйбрәт алмаячакмысын, кардәшем? Гыйбрәт алмаячакмысын ки, бөтен барлыгың белән Исламга кайтасың!

Кадерле мөэмин-мөселманнар,

Вакыт ага бара. Имансызлар юк була. Ышанучылар нәселеннән кешеләр туа, күбәя һәм үлә. Һәркем Аллаһка кайта.

Мәдйән һәм Әйкәдә бер милләт тагын барлыкка килә. Андый бер милләттер ки, Аллаһ куркуы югалмыш, ахырәт ышанулыры юкка чыкмыш, Аллаһка иман һәм гыйбәдәтләре юк булмыш бер милләт. Һәрҗирне потларга табыну, ялган һәм хәйлә капламыш.

Аллаһ бу милләткә пәйгамбәр буларак Шөгәйб (г.с.) не җибәрә. Ләкин болар да үзләрен Аллаһка һәм Аңа коллык итүгә, ахырәткә ышануга һәм үлчәүдә дөрес булырга чакырган Шөгәеб (г.с.) не тыңламыйлар. Аңа, сүзеннән ваз кичмәссә, шәһәрләреннән куачаклары белән яныйлар.[263] Әйкә халкы исә, моннан да алга китеп, пәйгамбәргә үлем белән яныйлар.[264]

Аллаһ Тәгалә бу халыкны бер тавыш белән һәлак итә.[265] Әйкә халкы исә җиде көн буена кызган кояш белән газаплandдырылганнан соң, күктә күренгән бер өмет болытыннан чыккан бер яшен уты белән һәлак ителәләр.[266]

Моннан да гыйбрәт алмаячакмысын, кардәшем? Гыйбрәт алмаячакмысын ки, дөнья белән уйнап, ахырәтне онытасың!

Кадерле мөэмин-мөселманнар,

Вакыт үтә. Имансызлар юк була. Ышанучылар

263 Һүд: 85; Әль-Әгрәф: 85, 88
264 Әш-Шөгәрә: 188
265 Әль-Әгрәф: 91-92; Әль-Гәнкәбүт: 37
266 Бухари Рияд ас-Салихин тәрж. том 9: 155





нәселеннән кешеләр туа, күбәя һәм үлә. Һәркем Аллаһка кайта.

Иләһи хикмәттер ки, чын саннарын Аллаһ Үзе генә белгән, меңнәрчә пәйгамбәрләр килеп-китә.

Ниһаят, ахырзаман якынлашкач, Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгалә пәйгамбәрләр чылбырының иң соңгы бөҗрасы булачак, галәмнәргә рәхмәт һәм бөтен инсанлыкның коткаручысы булачак, рәсүлүллаһ (сагв.) ны җибәрә.

Үткән милләтләрнең ачы ахырларыннан гыйбрәт алып, Мөхәммәд (сагв.) не тыңлаучылар котылачак. Ул тәблигъ иткән Көръәнгә колак салып, бөек динебез Исламны тулысы белән яшәргә тырышучылар котылычак. Онытмаска тиешлебез ки, кайту, мәгәр, Аллаһка гынадыр. Ахыргы тереклек йорты исә, моттакиларныкы булачак.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ فِي ذَلِكَ لآيَةً لِّلْمُؤمِنِينَ[267]

267 Әль-Хижр: 77

## Егерме икенче хөтбә

# Фетнә һәм фәсәд

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لاَ مَرَدَّ لَهُ
مِنَ اللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ[268]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): اَلْمُتَمَسِّكُ بِسُنَّتِى عِنْدَ فَسَادِ أُمَّتِى لَهُ أَجْرُ مِائَةِ شَهِيدٍ[269]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам, иң соңгы һәм иң камил пәйгамбәрнең мәңгелек тәблигыдыр. Ислам инсанлыкка һич искерми торган хакыйкатләр белдерү өчен килмештер. Инсанлыкны **“ахсән әт-тәквим = иң күркәм сүрәткә”** китерү өчен килмештер. Инсанлыкны күтәрү һәм коткару өчен килмештер.

Тарих шаһиттыр ки, мөселманнар, Исламга тулаем тәслим булган чорларда, тормышларында Көрьән һәм сөннәт кушканча гамәл кылган чорларда, җиһанда тиңсез бер тизлек белән күтәрелделәр, мадди һәм мәгънәви һәр яктан бөтен инсанлыкка юлбашчы булдылар.

Мөселманнар Исламнан, Көрьән һәм сөннәттән купкан вакытларында, тизлек белән сүрелә, түбәнәя һәм мең төрле фетнә һәм бозыклык эченә тәгәри башладылар.

268 Әр-Рум: 43
269 Табәрани Мухтар әль-Әхәдис: 151

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Буген, мөселман иманнарыбызны кимергән, сулышларыбызны кискән, йөрәкләребезгә шәйтани төеннәр аткан мең төрле фетнә һәм бозыклык эчендә куркыныч бер чорда яшибез. Бу фетнә һәм бозыклык безне өйләребездә дә, эшебездә дә, урамнарыбызда да бертөрле җибәрми.

Әйе, мөселманнар буген фетнә һәм бозыклыкта батып яталар.

Аллаһ әмерләрен җиренә җиткермәү фетнә һәм бозыклыктыр. Көръәнгә арка белән борылып басу фетнә һәм бозыклыктыр. Рәсүлүллаһ (сагв.) сөннәтен читтә калдыру фетнә һәм бозыклыктыр. Намаз кылмау, ураза тотмау, зәкәт бирмәү, хаҗга бармау фетнә һәм бозыклыктыр. Алкоголь эчү, отышлы уеннар уйнау һәм ялган сөйләү фетнә һәм бозыклыктыр.

Әйе, фетнә һәм бозыклык буген йөрәкләребезгә үтеп кермештер. Фетнә һәм бозыклык буген өй-йортларыбызга үтеп кермештер. Фетнә һәм бозыклык буген балаларыбыз арасына үтеп кермештер. Фетнә һәм бозыклык буген күршеләребезгә үтеп кермештер. Фетнә һәм бозыклык буген мөселманнар арасына үтеп кермештер. Фетнә һәм бозыклык буген казанган һәм кулланган малларыбызга да үтеп кермеш.

- Йөрәкләребез камил һәм җитлеккән мөселман йөрәкләре түгел. Аллаһ өчен ишеткән, Аллаһ өчен яраткан, Аллаһ өчен нәфрәт иткән, Аллаһ ризалыгын һәрнәсәдән өстен тоткан җитлеккән йөрәкләрнең нурлы утларын тормышларыбызда күрмибез. Ни кызганыч ки, Аллаһ һәм Аның рәсүленнән, Көръән һәм Исламнан, йөрәкләребезгә күбрәк мал-мөлкәт, акча һәм бала мәһабәте кереп урнашмыш. Йөрәкләребездән нәфрәт һәм дошманлык исе килә. Моннан да бөек фетнә һәм бозыклык уйлау мөмкин ме?





- Өйләребез хакыйки мөселман өйләре кебек түгел. Өй-йортларыбыз Аллаһның әмер һәм чикләүләре яшәнгән урыннар булудан күптән чыкмыш. Өйләребездә Ислами һава исми. Күпләребезнең өйләрендә намаз кылынмый, Көръән укынмый, дога һәм зикер әйтелми. Өйләребез нәфсани һәм шәйтани арзуларга хезмәт иткән киносалоннарга әверелде. Бөтен галәмнең аякка калкып, зикергә талган, былбылларның да “Хак Хак” диеп сайрашкан таңнарда, ничә мөселанның өендә утлар яндырылып, Аллаһка коллык башлана? Моннан да куркынычрак фетнә һәм бозыклык уйлау мөмкин ме?

- Балаларыбыз чын мөселман балалары түгел. Өйләребездә Ислами һава исмәгәч, Аллаһка коллык булмагач, пәйгамбәр куркулары сизелмәгәч, Көръән тавышлары ишетелмәгәч, балаларыбызның тышкы кыяфәтләре кебек үк, рухлары да бозылмыш һәм алар да мода әсирләренә әверелделәр. Дин дигәндә куркып качкан, бит җыерган һәм күңелендә рәхәтсезлек хис иткән гаҗәеп яшьлек таралмыш. Акылыбызны башыбызга тупламасак, балаларыбыз үз җәназабызны да кылдыра алмас хәлгә килер. Фетнә һәм бозыклыкның кайсысы моннан да куркынычрак?

- Күршелегебез мөселман күршелеге кебек түгел. Күрше күршене белми. Күршенең күршесеннән хәбәре юк. Күрше күршенең хак һәм хокукларын белми һәм күзе алдында да тотмый. Һәлбүки, нәбиләр нәбие (сагв.) нең бер хәдис-и шәрифендә:

*“Күршесе яманлыгыннан имин булмаган мөселман, чын мөэмин түгелдер”*[270] - дип әйткәнлеге билгеле. Бүген күршеләр бер-берләреннән иминмедерләр? Югыйсә берәребез күршесе ач икән, йоклый алмыйча интегеп ме йөри? Бу фетнә һәм бозыклык түгелме соң?

270 Бухари, Муслим әт-Таҗ том 5: 15





Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

- Мөселманнарның бер-берләре белән дә мөнәсәбәтләре яхшы түгел. Аллаһ ‘Азимушшан бөтен мөселманнарны кардәш игълан итеп, йөрәкләре арасында бер бәйлелек мәйданга китерде.[271] Фәкать бүген мөселманнар арасындагы бу кардәшлек баглары нык нечкәрде һәм хәтта кубу ноктасына якын бер ноктага килде. Мөселманнар арасында гайбәт һәм дошманлык һавалары исә. Дөреслек сөйләүчеләр беркем тарафыннан да яратылмас булды. Мөселманнар яхшылык, шәфкатьлелек һәм мәрхәмәттә түгел, начарлыкта һәм дошманлыкта ярыш итә башладылар. Мөселманнарның бу хәленә, күкләрдәге йолдызлар да бәлки кызганып карыйлар. Җир йөзендә моннан да олырак фетнә һәм бозыклык була ала мы?

- Мөселманнарның казанышлары һәм сарыф итүләре Ислами булудан чыга башламыш. Харам һәм хәләл аерылмас хәлгә килде. Казанган акчаларыбызга харам катнашуга борчылмый башладык. Сәүдәдә Аллаһ һәм Аның рәсүле (сагв.) ләгънәтләгән фаиз, рушвәт һәм кара базарлылык хөкем сөрә. Харам казаныч артыннан йөгерүдә үткәрелгән вакыт һәм гомерләр, харам ризык белән симергән тәннәрнең ахырлары куркыныч һәм хәсрәтле булачагы онытылмыш. Люкс һәм исрафлы яшәү күркәм күренә, акчаларыбыз алкоголь һәм отышлы уеннарга сарыф ителә. Бөтен болар үтерүче фетнә һәм бозыклыклар түгелме соң?

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, мөселманнар бүген бик бөек фетнә һәм бозыклык эчендәдерләр. Әгәр дә пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) вакытында яшәгән берәр сахаби бу фетнәләрнең берәрсенә генә очраган булса, ул үкенеченнән ашамас-эчмәс, тауларга чыгар һәм, бәлки, көннәр һәм айлар буе

271 Әль-Хүҗурат: 10; Али Имран: 103

күз яшьләре түгеп, тәүбә һәм истигъфар кылар иде. Бүгенге мөселманнар исә һәм бөтен бу фетнә һәм бозыклыклар эчендә йөзәләр, һәм дә ха-ха көлеп, оятсызланып йөриләр. Шуңа күрә, арагызда, гөнаһлары сәбәпле чын күңелдән күз яшьләре түгеп елардай күпме кеше бар дип сорыйм?

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Әгәр дә дөнья һәм ахирәт бәхетен телибез икән, яңадан иман итеп, яңадан мөселман булу, яңадан Исламга һәм Көрьәнгә кайту, яңадан Аллаһ рәсүле (сагв.) дәгъвәтенә ашыгу, кыскача, яңадан Аллаһка кайту мәҗбүриятебез.

Мондый куркыныч фетнә һәм бозыклыклар хөкем сөргән вакытта, тормышын Исламга күрә тәртипкә китереп, Көрьәнчә яшәгән һәм рәсүлүллаһ сөннәтенә сарылган чын мөселманнарга, йөз шаһид әҗере лаек күрелмештер.

Бу хосуста сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең шулай дип әйткәнлегенә билгеле:

*“Өммәтем бозылып, фетнәгә төшкән вакытта сөннәтемә сарылган мөэмин өчен, йөз шаһид әҗере бар”*.[272]

Хөтбәмне бөек Раббыбызның шушы иләһи фәрманы белән тәмамлыймын:

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لا مَرَدَّ لَهُ
مِنَ اللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ

**“Кире кайтарырлык һичкемнең көче булмаячагы ул бөек көн килгәнче, син йөзеңне тугры булган бу диңгә бор. Ул көнне барысы да бер-береннән аерылыр”.**[273]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...
وَالَّذِينَ يُمَسَّكُونَ بِالْكِتَابِ وَأَقَامُوا الصَّلاَةَ إِنَّا لاَ نُضِيعُ أَجْرَ الْمُصْلِحِينَ[274]

272 Табәрани Мухтар әль-Әхәдис: 151
273 Әр-Рум: 43
274 Әль-Әгрәф: 170

# Егерме өченче хөтбә

## **Намаз һәм хошуг**

قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ هُمْ فِي صَلاتِهِمْ خَاشِعُونَ[275]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ لاَ تَنْهَهُ صَلاَتُهُ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ لَمْ يَزْدَدْ مِنَ اللَّهِ إِلاَّ بُعْدًا[276]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Йөрәгендә иләһи бер нур ташыган һәр мөселман, һичшиксез белергә тиешледер ки, данлыклы динебез Исламга күрә, иманнан соң иң бөек булып саналган гыйбәдәтләрдән, һичшөбһәсез, намаз килә. *“Намаз, диннең терәге һәм һәр хәерле эшнең ачкычыдыр”*,[277] пәйгамбәр (сагв.) нең *“күз нуры”*[278] һәм *“мөэминнең миграҗыдыр”*. Динле булуның һәм диндә камиллеккә ирешүнең иң ачык үлчәве буларак та янә намаз килә. Намаз кылмыйча динле булырга һәм диндә камиллеккә ирешергә мөмкин түгел. Намаз, мәңге тере булган Аллаһ-у ‘Азимушшан белән фани кеше арасындагы иләһи бәйләнештер. Мөселман өчен, бу бәйләнешне өзүдән дә куркынычлырак бер нәрсә уйланылмас.

275 Әль-Мөэминүн: 1-2
276 Табәрани Мухтар әль-Әхәдис: 148
277 Табәрани Мухтар әль-Әхәдис: 91
278 Нәсаи, Муснад-и Әхмәд Китаб ас-Салат

Исламның биш шартыннан бере булган намаз, миграҗ кичәсендә фарыз кылынмыштыр. Аның фарызлылыгы иләһи китап, пәйгамбәр сөннәте һәм галимнәр иҗмасы тарафыннан исбат ителгән. Шуңа күрә аны инкяр итү, көфердер. Намазны инкяр итмәгән, ләкин аны кылмаган бер мөселман гөнаһлы була. Мондый бер мөселман, Ислам хокукы карашында гаепле саналганга, Ханәфи мәзхәбе буенча тәүбә итеп, намазга башлаганчы, төрмә белән махкүм ителә.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Намазның фарызлылыгы белән бәйле Көръән-и Кәримдә күп кенә аят-и кәримә бар. Боларның берсендә бөек Раббыбыз шулай боермакта:

إِنَّ الصَّلاَةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَابًا مَّوْقُوتًا

**“Шөбһәсез ки, намаз, мөэминнәр өчен билгеле вакытларда кылыну өчен фарыз кылынды”.**[279]

Бөек булган Раббыбыз, Көръән-и Кәримдә Муса (г.с.) кыссасын аңлатканда, шулай боермакта:

إِنَّنِي أَنَا اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدْنِي وَأَقِمِ الصَّلَاةَ لِذِكْرِي

**“Шөбһәсез ки, Мин – Аллаһ. Миннән башка һичбер иләһ юк. Шуңа күрә Миңа гына гыйбәдәт ит һәм Мине хәтерләү өчен намаз кыл”.**[280]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) исә, бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Кыямәт көнне, колдан хисабы иң беренчеләрдән буларак соралачак гамәл – намаздыр. Әгәр колның тормышында кылган намазлары дөрес булган булса, ул коты-*

279 Ән-Ниса: 103
280 Та-Һа: 14

*лыр. Әгәр намазлары бозык булган булса, ул югалтучылардан булыр. Колның кылган фарыз намазларында хата һәм кимчелекләр булган булса, Раббысы аңар: “Карагыз, колымның моннан тыш нәфел намазлары бармыдыр” – дип сорар. Шулай итеп фарыз намазларындагы кимчелек һәм хаталар, нәфел намазларының камиллеге белән төгәлләнеп, башка гыйбәдәтләр кебек үк, кабул кылыныр”.*[281]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Димәк ки, мөселманмын, дип әйтүче һәркем намаз кылу мәҗбүриятендәдер. Намаз, Аллаһка юнәлештер. Намаз, Аллаһка ялварыштыр. Намаз, колның Аллаһка якынлашуыдыр. Чөнки *“Колның Аллаһка иң якын булган вакыты, аның сәҗдә хәледер”.*[282] Намаз, бер мөселманның көндә биш тапкыр Аллаһ бөеклеген исенә төшерүедер.

Шуңа күрә намаз, Аллаһ ‘Азимушшанга чын бер тәслимият белән, хошуг һәм түбәнчелек эчендә кылынырга тиеш. Бөек Раббыбызга омтыларак, Аның бөеклеге һәм кодрәте каршысында тетрәнәрәк, йөрәк һәм барлык күңелне Аңа баглаярак, әдәп һәм шартларны үтиярәк кылынган намаз гына чын намаз булып санала һәм хуҗасын рухи үсешкә илтә.

Бөек Раббыбыз, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә, намазларын хошуг эчендә кылган мөэминнәрнең котылачаклары турында хәбәр бирә:

قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ هُمْ فِي صَلاتِهِمْ خَاشِعُونَ

**“Мөэминнәр, котылу тапкан кемсәләрдер. Алар ки, намазларын хошуг эчендә кылырлар...”**[283]

281 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 2: 398 № 1085
282 Муслим, Ихья Китаб Әсрар ас-Салат
283 Әль-Мөэминүн: 1-2

Димәк ки, кылынган намазда, хошуг хәле шарттыр. Хошуг хәле, иманның үзәге, намазның рухыдыр. Хошуг хәле, намазга кереп, дөньядан киселү һәм бөтен барлыгыбыз белән Аллаһка юнәлүдер. Аллаһның бөеклелеге каршысында кимчелегебезне танудыр.

Моның турында, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) хәдис-и шәрифләрендә шулай дип әйтә:

*"Намазларыңны тормышы белән саубуллашкан кемсә кебек кыл. Аллаһка, Аны күргән кебек коллык ит, чөнки син Аны күрмәсәң дә, Ул сине, һичшөбһәсез, күрә".*[284]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Сөекле пәйгамберебез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай боемакта:

*"Яманлыктан һәм фәхешәлектән тыймаган намаз, хуҗасына Аллаһ газабыннан кала берни дә китермәс".*[285]

Бу хәдис-и шәриф, күзебезне бик хәтәр нәрсәләргә ачарга ярдәм итә. Чөнки, хәдистә әйтелгәнчә, кылынган намазлар безне яманлыклардан ерагайтмаса, аларның безне Аллаһка яклаштырулары да мөмкин түгел. Бу димәк ки, безне маддән һәм мәгнән камилләштереп, бәхетле итә беләчәк намазлар, хошуг белән кылынган намазларыбыз гына була ала.

Моның өчендер ки, Аллаһ дустлары, кылган һәр намазларын даимән тормышларының соңгы намазы кебек кылырга һәм гыйбәдәтләренә керешкәнче, дөньяви барлык эшләреннән арынырга тырышмышлар иде.

Сәгид бин Мөгәз (р.а.) аңлатуынча: *"Әгәр дә намаз кылган вакытта минем башымнан берәр чит фикер узган*

284 Ибну Нәҗҗар Мухтар әль-Әхәдис: 89
285 Табәрани Мухтар әль-Әхәдис: 148





*булса, мин ул намазымны кабат кыла идем”.*[286]

Исламның бөек шәхесләреннән булган, Мөслим Ибни Яссар хәзрәтләре, Басра шәһәре гыйбәдәтханәләренең берсендә намаз кылганда, бина диварлары җимерелеп төшә. Куркуларыннан, мәчет эчендәгеләр таралып качалар, ул исә, башыннан нәрсәләр узганын, сәлам биреп, намазыннан чыккач кына аңлый.[287]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшанның катгый әмере һәм дин терәге булган намазларыбызны тәртипкә китерик. Намазларыбызда хошуг белән Аллаһка юнәлик. Күңелләребезне намаз белән яктыртыйк. Балаларыбызга намаз кылуны өйрәтик. Намаз кылмыйча, камил мөэмин була алмаячагыбызны белик.

Онытмыйк ки, дөнья һәм ахырәт бәхетенә, чиста бер кальб белән Аллаһка коллык итүчеләр генә лаеклы!

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

اِنَّ الصَّلاَةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَابًا مَوْقُوتًا[288]

286 Әхмәд Китаб ас-Салат: 30
287 Газали Ихья Китаб Әсрар ас-Салат
288 Ән-Ниса: 103

Егерме дүртенче хөтбә

## Авыру һәм юлчы кешенең намазы

وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَقْصُرُوا مِنَ الصَّلاَةِ إِنْ خِفْتُمْ أَنْ يَفْتِنَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنَّ الْكَافِرِينَ كَانُوا لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِينًا[289]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): صَدَقَةٌ تَصَدَّقَ اللَّهُ بِهَا عَلَيْكُمْ فَاقْبَلُوا صَدَقَتَهُ[290]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебезнең иң төп гыйбәдәте намаздыр. Кыямәт көне хисабы беренчеләрдән булып соралачак гыйбәдәт тә намаздыр. Һәр хәернең башы булган намаз, диннең терәге, мөэминнең нуры һәм миграҗыдыр. Мөселман тормышын намаз белән дисциплина һәм тәртипкә китерү мәҗбүриятендәдер. Намазын калдырган мөселман дөньясын һәм ахырәтен рисвай итмеш димәктер.

Намаз кылуны кискен әмер иткүче бөек динебез, бу әмернең җиренә җиткерелә белүе өчен һәртөрле җиңеллекләр барлыкка китермеш. Шуңа күрә авыру кеше дә калдырмыйча намаз кыла ала. Аны аякта торып кыла алмаса, утырып кылар. Утырып та кыла алмаслык хәлдә икән,

289 Ән-Ниса: 101
290 Муслим шәрхе Китаб ас-Салят әль-Мусафирин том 4: 1976 № 686

ятып, башы һәм күзе белән генә хәрәкәтләр ясап та, намаз кыла ала. Болай да намаз кыла алмаслык хәлдә булган кеше исә, сәламәтләнмичә үлгән очракта, кылмаган намазлары өчен бурычлы саналмас. Сәламәтләнсә, биш вакыт намаз бурычыннан каза кыла.

Динебезнең авыруларга карата булган фикере мондый икән, сәламәт булып та, намазларын кылмаганнар, иртәгесе көн мәхкәмәсендә үзләрен ничек итеп яклаячаклары турында яхшы уйларга тиеш.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Данлыклы динебез Ислам, дин буенча юлчы булып саналган кешеләр өчен дә бик күп җиңеллекләр тудырмыш.

Юлчы (мөсафир) булган бер мөселман, Рамазан аена кергән булса да, уразасын калдырып, аны соңыннан да тота ала. Җомга, бәйрәм намазлары һәм корбан чалу вазыфәләре аның җилкәсеннән төшә. Ләкин үзе теләсә, ул боларны үз иреге белән кыла да ала. Шулай ук тәһарәт урынына мәсих кылган юлчы кешенең тәһарәте, өч көн, ягъни 72 сәгать буена бозылмамыш булып санала.

Болай булгач, кем соң ул юлчы? Юлчы бер мөселман намазын ничек кылачак?

Динебез әйтүенчә, өч көнлек бер ераклыкка китү нияте белән, торган урыныннан китүче кемсәгә мөсафир диеп әйтелер.

Юлчылык озынлыгы буларак, җирдә җәяүленең йөреп, диңгездә исә, уртача тизлекле җилдә йөзеп үтелгән өч көнлек юл озынлыгы санала. Бу, уртача, 18 сәгатьлек яисә 90 чакрымлык юл димәк. Юл транспорты нинди генә булмасын, бу үлчәү үзгәрмәс.

Җитлеккән һәм хөр бер кемсә, иң әз дигәндә моның хәтлек бер ераклыкны үтү нияте белән юлга чыккан булса,





яшәгән урынының биналарын һәм урамнарын калдырган вакыттан юлчы булып санала башлый.

Юлчы булып саналган бер кемсә, дүрт рәкагатьлек намаз урынына ике рәкагать намаз укый. Бу важиптыр. Моның урынына дүрт рәкагать намаз кылу исә, мәкрүһтыр. Дүрт рәкагатьлек намазны ике рәкагать итеп кылмаган кемсәләр важипны калдырган, гөнаһкар кемсәләр булып саналыр һәм пәйгамбәр (сагв.) шәфәгатеннән мәхрүм калырлар. Иртәнге, акшам һәм витр намазлары үзгәрмичә кылына. Сөннәтләр исә, мөмкинлекләргә карап һәм үзгәртелмичә кылына.

Юлга чыккан кемсә, барган урынында унбиш көннән артык калырга ният иткән һәм калачак урыны тору шартларына уңайлы булган очракта, ул юлчы булудан туктый. Шулай үк туган җиренә кайтырга чыккан кемсә, шәһәргә кергән вакыттан юлчы булудан туктый.

Юлчы булган бер мөселман, намазында юлчы булмаган бер имамга иярсә, намазын үзгәртмичә, имам кылдырган кебек кылар. Юлчы булмаган бер кемсә дә, намазын юлчы бер имамга ияреп кыларса, имам сәлам биргәч, торыр һәм намазын дүрт рәкагать итеп тәмамлар.

Бер кемсә туып үскән һәм яшәгән ватаныннан аерылып, башка берәр илгә китеп, урнашып, өй һәм гаилә хуҗасы булса, ватаны монда булыр. Иске ватанына кайткан очракта мондый кеше сәфәр хөкемендә була. Чөнки пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) Мәдинә-и Мөнәввәрәдән Мәккә-и Мөкәррәмәгә килгән вакытында, дүрт рәкагатьлек намазны ике рәкагать буларак кыллдырмыш һәм җәмагатенә дә *“намазыгызны тәмамлагыз, чөнки без юлчыбыз”*[291] - дип бормыш.

291 Дүрт Мәзхәбненң Фикх Китабы том 1 : 428





Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Юлчылык вакытында намазларның кыскартылуы китап, сөннәт һәм галимнәр иҗмасы тарафыннан исбат ителгән.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай боермакта:

وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَقْصُرُوا مِنَ الصَّلاَةِ إِنْ خِفْتُمْ أَن يَفْتِنَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنَّ الْكَافِرِينَ كَانُوا لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِينً

**"Сәфәргә чыктыгыгызда, кәферләрнең сезгә яманлык кылуларыннан курыксагыз, намазларыгызны кыскартуыгызда һичбер куркынычлык юктыр, чөнки кәферләр сезнең өчен ап-ачык дошмандырлар".**[292]

Бу аят-и кәримәдә юлчы намазы турында әйтелгән кебек үк, курку намазы турында да әйтелә.[293]

Ягъләә хәзрәтләре (р.а.) шулай дип әйтә: "Бер тапкыр мин Гомәр бин Хаттабка: "Аллаһ Тәгалә: "Кәферләрнең сезгә яманлык кылуларыннан курыксагыз, намазларыгызны кыскартуыгызда һичбер куркынычлык юктыр" – дип әйтә, хәзер исә без иминлектәбез". Моңа Гомәр (р.а.) миңа шулай дип җавап бирде:

- "Мин дә үз вакытымда пәйгамбәр (сагв.) дән моның турында сораган идем. Ул миңа шулай дип җавап биргән иде:

*- "Бу Аллаһның сезгә биргән садакасыдыр, шуңа күрә сез дә Аның садакасын кабул итегез".*[294]

Аишә анабыз (р.а.) риваят иткән бер башка хәдисендә исә шулай диелә:

*"Исламның беренче елларында, ике рәкагать итеп*

292 Ән-Ниса: 101
293 Хак Дине Көръән Теле том 2: 1441
294 Муслим шәрхе Китаб ас-Салят әль-Мусафирин том 4: 1976 № 686

*кылынган курку һәм сәфәр намазлары, соңыннан гадәтичә укыла башланды. Сәфәр намазлары гына кыскартылмыш булып калды".*[295]

Ибн-и Габбас (р.а.) риваятендә исә шулай диеләә:

*"Аллаһ намазларыгызны, пәйгамбәрегез (сагв.) теле белән курку вакытында дүрт, сәфәрдә исә, ике рәкагать итеп фарыз кылды".*[296]

Шулай булгач, мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, дин буенча дүрт рәкагатьлек итеп фарыз кылынган намазны, ике рәкагать итеп кылу, бөек Раббыбызның әмере һәм лотфыдыр. Акыллы һәм ихласлы мөселман, динебез сызган чикләр тышына беркайчан чыкмаячак. Онытмыйк ки, бәхет һәм иминлек Аллаһ һәм Аның рәсүленә күңел бирүчеләргәдер.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَأَطِيعُوا اللّهَ وَالرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ[297]

295 Муслим шәрхе Китаб ас-Салят әль-Мусафирин том 4: 1971 № 685
296 Муслим шәрхе Китаб ас-Салят әль-Мусафирин том 4: 1977 № 687
297 Али Имран: 132





# Егерме бишенче хөтбә

## Исламда зәкәт әһәмияте

وَأَقِيمُوا الصَّلاَةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَمَا تُقَدِّمُوا لأَنْفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوه عِنْدَ اللَّهِ إِنَّ اللّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ[298]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): اَلْمُعْتَدِى فِى الصَّدَقَةِ كَمَانِعِهَا[299]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Динләрнең иң соңгысы һәм иң камиле булган бөек динебез Ислам, кешеләргә дөнья һәм ахирәт бәхетен вәгъдә иткән иҗтимагый бер низамдыр. Бу диннең иң әһәмиятле нигезләреннән берсе булып зәкәт тора. Аллаһ ‘Азимушшанның бай мөэминнәр малында факыйрь мөэминнәр өчен билгеләгән бер хак булган зәкәт, һиҗрәтнең икенче елында фарыз кылынмыштыр. Аның фарызлылыгы иләһи китапта, пәйгамбәр сөннәтендә һәм галимнәр иҗмасында теркәтелгән.

Көрьән-и Кәримнең утыздан артык аят-и кәримәсендә әмер ителгән зәкәт, бик күп аятләрдә намаз белән бергә дә зикер ителә. Зәкәтнең намаз белән бергә зикер ителүе, бөек динебезнең маддә белән мәгънәгә бердәм карашыннандыр.

298 Әль-Бакара: 110
299 Әбү Дауд әт-Таҗ том 2: 28

Мал гыйбәдәте булган зәкәт, малның билгеле бер өлешенең, билгеле вакыт үтү белән, мөселманнарның бер өлешенә Аллаһ ризалыгы өчен таратылуыдыр. Зәкәт түләргә тиешле булган бер мөселан, зәкәтен үзе түләмәсә, Ислам аны көч белән алыр. Чөнки зәкәт кешенең арзу һәм кәефенә бәйле бер ярдәм һәм садака түгел, факыйрнең хаккыдыр. Һичбер мөселманның факыйрнең бу хаккын бирмәскә хакы юк.

Зәкәтнең фарызлылыгы турында бөек Раббыбыз Аллаһ, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай дип боера:

**“Намаз кылып, зәкәтләрегезне түләгез. Үзегез өчен нинди генә игелек кылып, алдан җибәрсәгез дә, аны Аллаһ янында да табарсыз. Чөнки Аллаһ кылганнарыгызны күреп, каршылыкларны дөрес кайтарып биргүчедер”.**[300]

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ

**“Намаз кылып, зәкәт түләгез. Рәсүлгә дә итәгать итегез ки, иләһи рәхмәткә кавышырсыз”.**[301]

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ

**“Аларның малларында һәм теләнгән, һәм гыйффәтләреннән теләнергә оялганнар өчен дә билгеле бер өлеш бар”.**[302]

Күргәнебезчә, байлар малындагы факыйрләрнең хаклары булган зәкәт турында Аллаһ ‘Азимушшан Үзе хәбәр биреп, аны түләүне Үзе әмер итә. Шулай булгач, мөселман намазын кылып, зәкәтен түләячәк. Намаз кылмыйча ничек

300 Әль-Бакара: 110
301 Ән-Нур: 56
302 Әль-Мәгариҗ: 25

камил мөселман булу мөмкин түгел исә, зәкәт бирмичә дә камил бер мөэмин булырга мөмкин түгел. Моның өчендер ки, мөэминнәрнең хәлифәсе Әбү Бәкр (р.а.): *“Намаз белән зәкәт арасын аеручыларга каршы мин, валлаһи, сугыш игълан итәмен”*[303] – боерып, мәсьәләнең җитдиятен алга сөрә.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Му’аз Ибни Җәбәл (р.а) ны Йәмәнгә вәли буларак җибәргәндә, аңа шундый киңәшләр бирә:

*“Әй, Му’аз, Йәмәнлеләрне Аллаһтан башка гыйбәдәткә лаек бернинди иләһ булмаганлыкка, минем дә Аллаһның илчесе икәнлегемә иман итәргә чакыр. Әгәр моны кабул итсәләр, аларга һәркөн биш вакыт намазның фарыз кылынганлылыгы турында сөйлә. Әгәр сиңа итәгать итсәләр, аларга Аллаһ әмер иткән зәкәт турында сөйлә. Бу зәкәт аларның байларыннан алыныр һәм фәкыйрләренә таратылыр”.*[304]

Шулай булгач, бай мөселман зәкәтен түләячәк. Аны Аллаһ әмере һәм фәкыйрнең хаккы булганы өчен бирәчәк. Аллаһ ризасы өчен бирергә мәҗбүр булганлыгын белеп түләячәк. Болай итеп һәм вазыфәсен үтәмеш, һәм дәртле күңелләрне сөендермеш, һәм малын чистартып, бәрәкәтләндермеш, һәм дә мәңге бәхетен саклап калмыш булачак.

Аллаһ билгеләгән микъдарда зәкәт түләргә теләмәгән мал ияләренең мәгәр кәфер һәм монафиклар булганлыкларын һәм боларның ахырәттәге урыннары җәһәннәм булачагын Көръән-и Кәрим һәм хәдис-и шәрифләрдә хәбәр бирелмештер. Мөселман исә бу куркынычлыклардан үзен-үзе коткарып, үзен-үзе саклап калырга тиеш.

303 Бухари, Муслим, Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 1: 686
304 Тәҗрид тәрҗ. том 5: 3 № 686

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Җәмгыятьтәге кешеләрнең бер өлеше тук, рәхәт һәм сөенечле тормыш, икенче өлеше дә ач, юксыл һәм кыен тормыш сөргәндә, ул җәмгыять Ислам җәмгыяте булудан чыкмыш димәктер. Ислам җәмгыять дине булмаган җирдә исә, кардәшлек, ярату һәм шәфкатьлелек хисләре үлгән димәктер. Ул җәмгыятькә сыйнфый көрәш, бай-фәкыйрь талашы хуҗа димәктер. Һәлбүки Ислам һәртөрле сыйнфый көрәш һәм ызгыш-талаш тамырына балта чаба. Чын Ислам җәмгыятендә "синең бар, минем юк" сугышы була алмас. Чөнки зәкәтнең әмер ителеше белән Ислам һәртөрле факыйрлек һәм мескенлек үсешенә нокта куя. Зәкәтен түләгән мөселман саранлык һәм мин-минчелек хисләреннән котылачак, юксылларга каршы ярату һәм шәфкатлелек хисләре тотачак, факыйрлек һәм мескенлек үсешенә юл бирмиячәк. Шулай итеп факыйрь дә байларга каршы ачу, көнчелек һәм дошманлык хисләре тотмаячак. Бу димәк ки, җәмгыять бәхете өчен, зәкәттән дә бөегерәк бер гыйбәдәт юк. Ләкин зәкәтнең дә чиста күңелдән түләнүе шарт. Аллаһ ризасы өчен бирелмәгән бер зәкәтнең файдасы юк.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай боермакта:

*"Зәкәтен чиста күңелдән бирмәгән кемсә, һич зәкәт түләмәгән булып саналыр".*[305]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Шулай булгач, зарури ихтияҗлардан тыш, нисаб микъдары хәтлек бер малга хуҗа булган хөр, акыллы һәм җитлеккән һәр мөселман, бер ел вакыт үтү белән, динебез билгеләгәнчә малыннан зәкәт бирергә мәҗбүр. Нисаб микъдарына җиткән һәр кыйммәтле мал, хайван башлары, яшелчә яки җимешләр, билгеле үлчәүләрдә тартылып

305 Әбү Дауд әт-Таж том 2: 28





зәкәткә түләнәләр. Бу үлчәүләр шундый:

20 мискаль, ягъни 80 гр. алтынга; 200 дирхәм, ягъни 640 гр. көмешкә яки боларга тиң акча һәм мал-туарга хуҗа булган һәркем, бер ел үтү белән, бу малның кырыктан бер өлешен зәкәткә түләячәк.

Малында 40 сарык яки кәҗәсе, 30 сыеры яки биш дөясе булган һәркем малының зәкәтен бирергә тиеш.

Чәчүле культура һәм яшелчә-җимеш уңышыннан да, сулау чыгымнарыннан чыгып, уннан бер өлеш зәкәт түләнергә тиеш.

Кулланышка бирелгән җиһаз, мал-туар һәм акчалардан да, зәкәт түләнергә тиеш.

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Кайсы малларыбыздан һәм нинди үлчәүләрдә зәкәт түләргә тиешле икәнлегебезне китаплардан өйрәнеп, зәкәтләребезне төгәл түлик. Зәкәте түләнмәгән бер малның хуҗасын бөек бәлаларга тартканын белик. Аллаһ безгә биргән малларыбызның зәкәтен дә Аллаһ өчен биреп, бу бәлалардан котылыйк. Нәфселәребезне саранлыктан, малларыбызны да харамнан саклыйк. Чөнки зәкәте түләнмәгән малга харам катнашкан димәктер. Зәкәтләребезне башта факыйрь һәм юксылларга, аннары Тәүбә сүрәсенең 60 нчы аятендә зикер кылынган кемсәләргә бирик. Зәкәтнең мәчетләргә, мәктәп һәм чишмәләргә, кешеләрдән исә: байларга, ата-анага, бала һәм туганнарга түләнмәгәнлеген белик. Онытмыйк ки, кайтачак урын, әмер итеп, канун куйгучы һәм хисап сораячак Аллаһка гынадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَالَّذِينَ هُمْ لِلزَّكَاةِ فَاعِلُونَ[306]

306 Әль-Мөэминүн: 4

# Егерме алтынчы хөтбә

## Исламда хаҗ әһәмияте

وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلاً وَمَنْ كَفَرَ فَإِنَّ اللَّه غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ[307]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ فَرَضَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ الْحَجَّ فَحَجُّوا[308]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Исламның биш шартыннан берсе булып хаҗ кылу тора. Һиҗрәтнең тугызынчы елында фарыз кылынган хаҗ: **“Елның билгеле көннәрендә[309], ихрам киеменә киенеп, гыйбәдәт кылу максаты белән Гәрәфәткә бару һәм Кәгбәтуллаһны зиярәт итүдер”**.

Хаҗ гыйбәдәтенең Исламда фарызлылыгы Китап, Сөннәт һәм галимнәр иҗмасы тарафыннан растланган. Шуңа күрә аны инкяр итү яки әһәмиятсез табу көфер булып санала.

Һәм тән һәм дә мал гыйбәдәте булып саналган хаҗ, акыллы, бай, хөр, сәламәт һәм бәлигъ булган һәр ир һәм

307 Али Имран: 97
308 Муслим, Нәсаи, Тирмизи әт-Таҗ том 2: 108
309 Зөлхиҗҗә аеның 9 һәм 10 көннәре (Гәрәфә һәм бәйрәм көннәре)

хатын мөселман өчен гомердә бер тапкыр да булса фарыз кылынмыштыр. Хаҗ юлчылыгы шартларын үти алган мөселман, бу вазыфәсен җиренә җиткерүдә һич кичекмичә ашыгырга тиеш. Чөнки пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) дә: *“Кем хаҗ кылырга тели икән, һич кичекмәсен”*[310] – дип әйтә торган иде. Мөмкинлекләре булып та, яшьлекләренә яки башка берәр дөньяви шогыльләренә сылтанып, хаҗ кыла алмыйча, бу дөньядан киткән кемсәләрне шелтәләгән пәйгамбәр әфәндебез (сагв.), шулай дип әйтә иде:

*“Кәгбәгә барырлык көч һәм мөмкинлекләре булган хәлдә, бу вазыфәсен башкармаган кемсә, бу дөньядан яһүд яки христиан кебек китәр”.*[311]

Бу хәдис-и шәрифтә һәр мөселманның дикъкать итәргә тиешле хосуслар телгә алына, һәм һәр мөселман бу кисәтүгә колак салырга мәҗбүрдер.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Рахман вә Рәхим булган Раббыбыз, хаҗ гыйбәдәтенең фарызлылыгы турында, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай боермактадыр:

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ مَّقَامُ إِبْرَاهِيمَ وَمَن دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا وَلِلّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلاً وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ اللَّه غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ

**“Җир йөзендә иң беренчеләрдән булып салынган гыйбәдәтханә, Мәккәдәге Кәгбәдер. Ул бик мөбәрәк һәм бөтен галәмнәргә һидаят биргүче бер йорттыр. Анда Аллаһның кодрәт һәм бөеклегенә дәлил булган аятләр бар: Ибраһим (г.с.) макамы һәм эченә керүчеләр**

310 Әбү Дауд әт-Таж том 2: 109
311 Тирмизи, Әхмәд әт-Таж том 2: 109

**өчен иминлек. Шуңа күрә, Кәгбәтуллаһны зиярәт итеп, хаҗ кылу, мөкинлеге булганнар өчен фарыздыр. Кем исә моннан борылырса, Аллаһ галәмнәр ияләренең гамәлләренә мохтаҗ түгел".**[312]

Аллаһның соңгы илчесе, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) исә, хәдис-и шәрифләрендә шулай дип әйтә иде:

*"Әй, кешеләр, Аллаһ сезләргә хаҗ гыйбәдәтен фарыз кылмыштыр. Шуңа күрә хаҗ кылырга тырышыгыз"*. Моны ишетүчеләрдән берсе:

- "Һәр елны мы хаҗ кылыйк, әй, рәсүлаллаһ!" – дип сорагач, һәм бу соравын өч тапкыр кабатлагач кына, пәйгамбәребез (сагв.) шулай боерды:

- *"Әйе, дип әйтсә идем, һичшиксез ел саен фарыз булыр иде һәм сезнең моңа беркайчан да көчегез җитмәс иде".*[313]

Күргәнебезчә, күгендә Көрьән кояшы туган, тәүһид инанчының бердәнбер үзәге һәм җир йөзенең беренче гыйбәдәтханәсе булган Кәгбә-и Мугаззамәне, көче һәм мөмкинлеге булган һәр мөселманга гомерендә бер тапкыр да булса зиярәт итеп хаҗ кылу, Аллаһның катгый әмередер.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең бу әмеренә оеп, дөньяның һәр тарафыннан килгән, телләре, милләтләре һәм төсләре төрле булган йөзмеңнәрчә мөселманның бер тән хәлендә, күз яшьләре эчендә, Аллаһка юнәлеп, Аның гафуына сыенып, Аның рәхмәтенә ашыгулары, ни бөек бер манзара.

Йөзмеңнәрчә мөселманны дөньяви кием һәм мәртәбәләреннән арындырып, ап-ак ихрамнар эчендә

312 Али Имран: 96-97
313 Муслим, Нәсаи, Тирмизи әт-Таж том 2: 108





мәхшәр манзараларына һәм Аллаһ каршысында хисап бирүләренә шаһит иттергән бу бөек гыйбәдәт Хаҗдыр.

Әйе, Азиялы, Африкалы, Аурпалы һәм Америкалы бөтен мөселманнар, күңелләрендә кайнаган иман вулканнарының алар ирененнән "Ләббәйк, Аллаһуммә, Ләббәйк, Ләббәйк Лә шәрикәләкә Ләббәйк..." хәлендә һавага чәчелгәнлеген күргән тау-ташлар, тузан-туфраклар да телгә килеп, аларга кушылачактыр. Гөлләр исләре чыгарган, дулкын-дулкын бөтен дөньяга таралган бу бөек хакыйкатьне, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай хәбәр бирә:

*"Тәлбия әйткән һәр мөселман артыннан җирнең һәр кисәге, уңындагы һәм сулындагы һәр таш, агач һәм кипкән үлән куаклары дә тәлбия әйтә".*[314]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Дөньядагы мөселманнарның берлек һәм бердәмлекләрен куввәтләндергән, аларны гыйльми, иҗтимагый, икътисади һәм мәдәни эш берлегенә чакырган һәм үзенә күрә Ислами бер конгресс ролен үтәгән Хаҗ гыйбәдәтенә, без тиешле булган әһәмиятебезне бирергә тиешбез. Хаҗга барыр алдыннан, хаҗның дөрес итеп ничек кылынганлыгын яхшы өйрәнергә тиешбез. Хаҗның Ифрад, Тәмәттуг һәм Киран төрләрәннән кайсысын кылачагыбыз турында яхшы уйлап, ниятләр кылмалы һәм бу вазыфәбезне камил рәвештә җиренә җиткерергә тырышырга тиешбез.

Хаҗ гыйбәдәте фарызларыннан саналгучы ихрам, Гәрәфәдә туктау һәм Кәгбәне зиярәт итүнең ни нәрсә икәнлеген, боларның кайчан һәм ничек башкарылганлыкларын да яхшы белергә тиешбез. Хаҗ гыйбәдәте важипләреннән саналгучы Сафа һәм Мәрвә таулары арасындагы йөгереш, Моздалифә тукталышы, шәйтанга таш

314 Тирмизи әт-Таж том 2: 121

ату, чәч алдырып, кырыну һәм саубуллашу тавафы ничек башкарылганлыкларын яхшы белергә тиешбез. Ихрам кигән кешегә нәрсәләр ярамаганлыгын, корбан чалырга һәм садака бирергә кирәктергән хата һәм гәепләр нәрсәләр икәнлекләрен яхшы белергә тиешбез. Боларны белергә тиешбез ки, хаҗ вазыфәбезне дә камил итеп башкарган булаек.

Аеруча, хаҗга киткән вакытта, галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең Мәдинә-и Мөнәввәрәдә булган каберен зиярәт итүне дә онытмаска тиешбез. Чөнки ул, нәбиләр нәбие (сагв.) шулай дип әйтә иде:

*“Кем минем каберемне зиярәт итәрсә, аңа минем шәфәгатем важип булыр”.*[315]

Хөтбәмне, Әбү Хурайра (р.а.) риваят иткән хәдис-и шәриф белән тәмамлыймын. Рәсүлүллаһ (сагв.) тан гамәлләрнең кайсысы иң күркәм дип соралагач, ул:

- *“Аллаһ һәм аның рәсүленә итәгать”* - дип җавап бирде. Соңыннан ниндие, дип соралгач:

- *“Аллаһ юлында җиһад”* – диде. Болардан соң ниндие, дип соралгач:

- *“Камил бер рәвештә кылынган хаҗ диде”*.[316]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ . . .

وَأَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلّٰهِ[317]

315 Кади Ийяд эт-Таж том 2: 190
316 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 521 № 1278
317 Әль-Бакара: 196

## Егерме җиденче хөтбә

# Исламда гаилә әһәмияте

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمُ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ وَخَلَقَ
مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالاً كَثِيرًا وَنِسَاء[318]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): تَنَاكَحُوا تَكْثُرُوا فَإِنِّى أُبَاهِى بِكُمُ الأُمَمَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ[319]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Динебезнең иң мокаддәс һәм иң шәрәфле мөәссәсәләреннән берсе булып гаилә тора. Гаилә, ата, ана һәм балалардан торган иң кечкенә кеше җәмгыятедер.

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә гаилә нигезен тәшкил иткән ир һәм хатынны бер-берләренә мохтаҗ буларак яратмыш һәм алардан кешеләр күбәюен теләмештер. Моның турында Көрьән-и Кәримдә шулай боерылмактадыр:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَى وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ
لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ

**“Әй, кешеләр, шөбһәсез ки, Без сезне бер ир белән, бер хатыннан яраттык. Бер-берегезне танып белүегез**

318 Ән-Ниса: 1
319 Мухтар әль-Әхәдис: 61

**өчен дә, сезләрне төрле милләтләргә бүлдек. Һәм тәкъвалылар гына арагызда иң мәртәбәлеләр булып саналыр".**[320]

**"Әй, кешеләр, барыгызны да бер җаннан, аңардан да хатыннын яраткан, болар икесеннән дә, бик күп ирләр һәм хатыннар тараткан Аллаһ Раббыгыздан куркыгыз".**[321]

Димәк ки кешеләр бер ир белән бер хатыннан күбәймешләрдер. Бу күбәеш, өйләнү (никах) белән законлыга әйләнә. Шуңа күрә өйләнү (никах) Аллаһның әмере,[322] пәйгамбәр (сагв.) нең сөннәтедер.

Данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) исә бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

"*Өйләнегез, күбәегез, чөнки мин башка өммәтләр алдында сезнең күплегегез белән мактаначакмын"*.[323]

*"Гаилә тота алырлык яшьләр һич кичекмичә өйләнсен. Чөнки өйләнү, күзне харманан, нәфсне дә тавшалудан саклар. Өйләнергә көче булмаганнар исә ураза тотсын, чөнки ураза теләк һәм арзуларны киметер"*.[324]

*"Өйләнү минем сөннәтемдер (гадәтемдер). Сөннәтемне калдыручылар миннән түгелдерләр"*.[325]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, мөселман өйләнеп, яхшы гаилә корырга тиеш. Чөнки өйләнү гөнаһтан һәм һәртөрле әхлаксызлыктан саклый. Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.): *"Өйләнгән кемсә диннең яртысын саклап калган булыр.*

320 Әль-Хүҗүрат: 13
321 Ән-Ниса: 1
322 Әр-Рум: 21; Ән-Ниса: 3; Ән-Нур: 32; Әль-Форкан: 74
323 Мухтар әль-Әхәдис: 61
324 Бухари, Муслим, Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 2: 278
325 Ибни Маҗа Китаб ән-Никах: 1





*Аның икенче яртысын да саклап калу өчен Аллаһтан курыксын".*[326]

Динебез өйрәтүенчә, гаилә, һәрбер җәмгыятьнең нигез һәм терәгедер. Бәхет һәм сөенеч тулы бер гаилә, мәгәр диндар бер җефет тарафыннан гына корыла ала. Өйләнгәндә диндар җефет сайлап, гаилә нигезен ныклы кылу, һәрбер мөселман өчен игътибар итәргә тиешле хосуслардыр. Ныклы нигез өстендә корылмаган гаиләләр тормыш давыллары исүләреннән җимерелгә мәхкүмдерләр.

Давыллар дип әйтәм. Чөнки Ислам дошманнарының еллардан бире мөселман гаиләләрен җимереп, никах дигән нәрсәне бөтенләй юк итергә тырышканлыкларын барыбыз да күреп торабыз. Соңгы елларда бу давыллар бомбага тотылуга тиң була башламыш.

Әйе, мөселман гаилә диварлары буген бомбага тотылу астындадыр. Өйләрдә, урамда, газета-журналларда, автобус, поезд һәм пароходларда, витрина, экран һәм микрофоннарда мөселман гаиләсе бомбага тотылу астындадыр. Аллаһ сакласын, бу диварлар егылса, алдагысы бәладыр. Яшь һәм картларның кулында йөрүче, акыл һәм мантыкка түгел, кешенең нәфсенә эндәшкән шәрә тән фото һәм рәсемнәрен, адашкан һәм оятларын югалткан кемсәләрнең акча эшләүләре дип кенә аңлаган бәндәләр, куркыныч дәрәҗәдә сафтырлар. Бөтен болар, гаилә дигән нәрсәне бетерү өчен белеп һәм алдан уйлап уйналган уеннар. Корал анархиясеннән нәтиҗә чыгара алмаган кемсәләр, буген әхлаксызлык анархиясенә юнәлмешләрдер.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Хәдәфе итеп гаиләне тоткан бу анархия һәм бомбалардан котылу өчен, һәр мөселман бик уяу булырга тиеш. Моның өчен гаиләнең һәр әгъзасына шәрәфле динебез Ис-

326 Кяшф әль-Хафа том 2: 239 № 2432

лам бик яхшы өйрәтелергә тиеш һәм сөю вә шәфкатьлелек баглары белән ныгытылган сәламәт бер гаилә корылырга тиеш.

Бөек динебез, гаиләнең һәрбер әгъзасына күп кенә вазыфәләр бирә. Дөрес итеп корылган бер гаилә, бу вазыфәләрнең җиренә җиткерелүе белән корыла. Шуңа күрә, гаилә эчендәге һәркем, үз вазыфәсен яхшы белергә һәм аны җиренә җиткерергә тиеш. Бу вазыфәләр исә, шулар:

- Гаилә рәисе буларак, ир кеше, бәхет һәм сөенечен өендә генә эзләячәк, гаиләнең бүтән әгъзаларыннан өлкәнрәк булачак, аларны кирәк нәрсәләр белән тәэмин итеп, Ислами тормыш яши белүләре өчен һәртөрле чара күрәчәк.

- Гаиләдәге хатын кеше, иренә каршы булган вазыфәләрен җиренә җиткерәчәк, аңа сөю һәм хөрмәт белән бәйләнәчәк, гаиләнең намус һәм шәрәфен саклаячак.

- Гаиләдәге хатын һәм ир кеше, бер-берләренең фикерләрен хөрмәт итәчәк, гаилә серләрен тышка чыгармаячак, аңлашылмаучанлык чыккан вакытта, бересе дә чигенмәслек күрсәтмәячәк.

- Ата һәм ана гаиләдә балаларына яхшы үрнәк күрсәтәчәк, аларның мадди һәм мәгънәви һәртөрле ихтияҗларын каршылаячаклар. Балалары арасында гадел булачаклар, начар дуслыктан һәм яман гадәтләрдән аларны саклаячаклар, аларны тәрбияләп, үстергәннән соң, иманлы кемсәләр белән өйләндерәчәкләр.

- Гаилә җимешләре булган балалар, ата-анасын хөрмәт итәчәк, аларга начар сүз сөйләп, яманлык күрсәтмәячәкләр, алар үлгәндә, васыятьләрен җиренә җиткереп, үзләрен яхшылык белән искә алачаклар.





- Гаилә кардәшләре бер-берләренә сөю, хөрмәт, берлек һәм бердәмлек баглары белән бәйләнәчәк.

Шулай итеп, мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кыскача телгә алырга теләгән бу үлчәүләр эчендә яшәгән гаилә, ныклы һәм сәламәт бер гаиләдер. Дошман һөҗүмнәре каршысында, мондый гаилә генә аякта торып кала беләчәк. Ислам нигезләре өстенә корылып, яшәгән бер гаиләдә, һәрвакыт сөю, хөрмәт, бәхет һәм сөенеч булачактыр. Бер-берләреннән купкан, олы-яшьне танымаган, Исламнан нигезләреннән тыш корылган бер гаилә бинасы, эчендәгеләрне дә, җәмгыятьне дә юк итеп, җимерелүгә мәхкүмдер. Хәбәрегез булсын ки, көнебезнең гаилә биналары чатырдый башламыштыр. Чаралар күренмәсә, өстебезгә егылачактыр.

Хөтбәмне, барыбызга да җаваплылыкларыбызны хәтерләткән, бөек Раббыбызның шушы иләһи әмере белән тәмамлыйм:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ عَلَيْهَا
مَلَائِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَا يَعْصُونَ اللَّهَ مَا أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ

**“Әй, иман иткән кемсәләр, үзегезне һәм гаиләләрегезне утыннары кеше һәм ташлар булачак ул бөек җәһәннәм утыннан саклагыз ки, Аллаһ аңарга әмереннән һич тайпылмаган фәрештәләр билгеләмештер ки, әмер иткән һәрнәрсәсен үтәп барырлар”**.[327]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلاَةِ وَمِن ذُرِّيَّتِي رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَاءِ[328]

327 Әт-Тәхрим: 6
328 Ибраһим: 40

Егерме сигезенче хөтбә

## Мөселман хатынның яулыгы

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِأَزْوَاجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَاءِ الْمُؤْمِنِينَ يُدْنِينَ عَلَيْهِنَّ مِنْ جَلابِيبِهِنَّ ذَلِكَ أَدْنَى أَنْ يُعْرَفْنَ فَلا يُؤْذَيْنَ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا[329]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لَعَنَ اللَّهُ الْمُتَشَبِّهَاتِ مِنَ النِّسَاءِ بِالرِّجَالِ وَالْمُتَشَبِّهِينَ مِنَ الرِّجَالِ بِالنِّسَاءِ[330]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Инсанлыкны дөнья һәм ахырәт бәхетенә илткүче иләһи дин, Ислам динедер. Мөселман, Аллаһның лотфы белән, бөек Ислам диненә инанмыш шәрәфле бер инсандыр.

Ислам, вөҗданнарда ябылып саклану өчен җибәрелгән бер ышану кагыйдәләре җыентыгы түгел, ләкин яшәешебезнең барлык якларына да үтеп керергә тиешле бер тормыш низамыдыр. Шулай булгач, иман белән шәрәфләндергән һәр мөселман, Исламның әмер һәм чикләүләренә уңай бер рәвештә яшәү мәҗбүриятендәдер. Вакыт һәм урын нинди генә булмасын, мөселман, тормыш

329 Әль-Әхзәб: 59
330 Тирмизи Мухтар әль-Әхәдис: 119

проблемаларын Исламга күрә чишәчәктер. Иманда ихласлы булуның галәмәте дә бу.

Ихлас иманлы һәр мөселман, бөек динебез биргән һәр әмернең инсан фитратына һәм рухына уңай, кешене дә чын бәхетенә һәм коткарылышына илткүче бер сәбәп булганлыкларын һичшиксез белә һәм моңа ышана.

Һәм данлыклы динебезнең менә шул коткаручы әмерләреннән берсе булып, мөселман хатынының башын яулык белән каплавы тора.

Баш яулыгы, Аллаһ ‘Азимушанның кискен әмередер. Баштагы яулык, Аллаһка итәгать галәмәтедер. Баш яулыгы, шәрәф, фазыләт, бәхет һәм хөрряттер.

Һәр әмерендә шиксез хикмәт иясе булган бөек Аллаһ, шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

**“Әй, нәби, хатыннарыңа, кызларыңа һәм мөэминә хатыннарга сөйлә ки, тән һәм чәчләрен каплаган кием кисеннәр. Мондый кием аларга читләр тарафыннан танынып, оятка калмаулары өчен уңайлы. Аллаһ исә Гафур һәм Рахимдер”.**[331]

Бер башка аят-и кәримәдә исә, Ул шулай боермакта:

وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ
إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَى جُيُوبِهِنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا
لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ آبَاء بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاء بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَانِهِنَّ أَوْ
بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ
أُوْلِي الْإِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا عَلَى عَوْرَاتِ النِّسَاء وَلَا

331 Әль-Әхзәб: 59

يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ
جَمِيعًا أَيُّهَا الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ

**“Мөэмин хатыннарга, күзләрен һәм оят җирләрен харамнан саклаулары өчен әмер бир. Тән һәм чәчләрен кием белән каплаулары өчен дә әмер бир. Гаурәтләрен ирләреннән, аталарыннан, ирләренең балаларыннан, кардәшләреннән, кардәшләренең балаларыннан, хезмәтчеләреннән, җенси теләге булмаганнардан һәм сабый балалардан башкаларга күрсәтмәсеннәр. Аллаһка тәүбә итегез ки, дөнья һәм ахырәт бәхетенә кавышырсыз”.**[332]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аят-и кәримәләрдә ачыкча әйтелгәнчә, мөселман хатыннарның йөзләре, куллары һәм, бер риваяттә әйтелгәнчә, аяк табаннарыннан тыш, барлык әгъзалары да капланырга тиеш. Ачып күрсәтүләре исә, харамдыр.

Шулай булгач, мөселман хатыны, йөзе, куллары һәм аяк табаннарыннан тыш, тәненең һичбер җирен, никахлы иреннән башкасына күрсәтмәячәк. Мөселман булмаган хатыннарга да күрсәтмәячәк.[333]

Гаурәт җирләре, югарыда зикер кылынган унике төр кешегә генә, Ислам хокукы сызган чикләрчә, күрсәтелә ала.

Болардан тыш бөтен һәм барлык җир һәм очракларда, мөслимә хатын тән, чәч һәм гаурәтен чит кеше күзеннән саклау мәҗбүриятендәдер.

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә, пәйгамбәр (сагв.)

332 Ән-Нур: 31

333 Мухтасар Ибни Кясир тәфсире том 3: 600-601; Эльмалылы тәфсире том 5 Нур сүрәсенең 31 аятенең тәфсире

хатыннарының шәхесендә барлык мөселманнарга мөраҗәгать итәрәк, шулай боермакта:

وَقَرْنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ الْجَاهِلِيَّةِ الْأُولَى وَأَقِمْنَ الصَّلَاةَ وَآتِينَ الزَّكَاةَ وَأَطِعْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ

**“Әй, пәйгамбәр хатыннары, өйләрегездә утырыгыз һәм элеккеге җаһилият заманасы киемнәренә киенмәгез. Намазларыгызны кылыгыз, зәкәтләрегезне түләгез һәм Аллаһ һәм Аның рәсүленә итәгать итегез”.**[334]

Гаишә һәм Өммә Сәләмә (р.а.) риваят иткән хәдистә әйтелгәнчә, югарыда зикер кылынган аят-и кәримә иңгәч, мөселман хатыннар шунда ук тән һәм чәчләрен булган киемнәре белән каплап, Аллаһ әмере каршысында бернинди икеләнүгә төшмичә, итәгать итмешләрдер. Чын иман да мондый гына була ала.[335]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Нинди соң ул, бөтен тәнне һәм гаурәт җирләрен каплаган, мөселман хатынының киеме?

Билгеле булганча, монда бернинди шарт юк. Иң мөһиме, кул, йөз һәм, бер риваяттә әйтелгәнчә, аяк табаннарыннан тыш, бөтен тәннең кием белән капланган булуыдыр. Һәм дә киелгән кием, үтә күренмәле һәм хатынның тәнен билгеле кылырдай тәнгә сыланган булмаска тиеш. Хатын кигән  кием, ирләрнекенә охшамаска тиеш. Бу шартларга оеп киенгән мөселман хатыны, киемдә фарыз кылынганны үтәмеш булып саналыр.

Мөселманмын, диеп тә, Исламча киенеп йөрмәгән, артка калган кебекләр булмас өчен, ачык киенеп йөргән хатын-

334 Әль-Әхзәб: 33

335 Мухтасар Ибни Кясир тәфсире том 3: 600-601; Эльмалылы тәфсире том 6 Әхзәб сүрәсенең 59 аятенең тәфсире; әт-Таҗ том 3: 168

нарга һәм хатыннар кебек киенеп йөргән ирләргә Аллаһ ‘Азимушшан һәм Аның илчесе (сагв.) ләгънәт итмешләрдер.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) моның турында шулай боермыштыр:

*“Хатыннарга охшарга теләгән ирләрне һәм ирләргә охшарга теләгән хатыннарны Аллаһ Тәгалә ләгънәт кылмыштыр”*.[336]

Әбү Хурайра (р.а.) риваят иткән бер башка хәдис-и шәрифтә исә шулай диелә:

*“Хатын киемнәрен киеп йөргән ирләрне һәм ирләр киемен киеп йөргән хатыннарны Аллаһ Тәгалә ләгънәт кылмыштыр”*.[337]

Икенче бер хәдис-и шәрифтә шулай диелә:

*“Җәһәннәмнең ике сыйныф кешесен минем тормышымда әле күргәнем юк. Беренчеләр, кулларында камчылар тотып, кешеләрне камчылаган кемсәләр. Икенчеләре, киенгән булып та, шәрә йөргән хатыннар. Болар үзләре артыннан башка хатыннарны да чакырырлар, йөрешләре исә, дөя йөреше кебектер. Болар җәннәткә кермәс һәм аның исен дә сизмәсләр”*.[338]

Шулай булгач, мөэмин-мөселманнар,

Ачыкча күреп торабыз ки, мөселман хатынының гаурәтен һәм чәчен кием белән каплавы, динебезнең кискен һәм коткаручы бер әмередер. Аларның ачылулары исә, дөнья һәм ахырәтләре өчен бик бөек бер куркынычлылык. Әгәр дә мөселман хатыннар Аллаһ һәм Аның рәсүлен (сагв.) тыңлап, алар әмеренә итәгать итмичә йөрергә дәвам итсәләр, экраннарда, микрофоннарда, барларда, кафелар-

336 Тирмизи Мухтар əль-Əхәдис: 119
337 Әбү Дауд Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 198
338 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 198 № 1664





да, газета һәм журналларда бер сәүдә малы кебек кулланылырга дәвам итәчәкләр. Аллаһ аларга багышлаган шәрәф һәм фазыйләтне югалтачаклар, бөек аналык мәртәбәсеннән төшкереләчәкләр. Болай итеп һәм дөньяларын, һәм дә ахырәтләрен юк итәчәкләр.

Бу сәбәптән, әгәр дә чын Ислами тормыш яшәргә телибез икән, гаиләнең һәм җәмгыятьнең нигезе булган хатыннарыбызга һәм иртәгесе көн аналары булачак кызларыбызга, Исламның әдәп һәм әхлагын өйрәтергә тиешбез. Баш яулыгы киюнең бөек бер шәрәф һәм фазыйләт икәнлеген аңлатырга тиешбез. Һәр мөселман хатыны һәм кызы белергә тиештер ки, дәрәҗәлек һәм фазыйләт, котылу һәм бәхет, Аллаһ әмер иткәнчә яшәү белән генә мөмкин. Кайтачак урын исә, Аллаһка гынадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَا الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ[339]

339 Ән-Нур: 31

# Егерме тугызынчы хөтбә

## Көнебезнең бөек чире

قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَلِكَ أَزْكَى لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ[340]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): اِصْرِفْ بَصَرَكَ[341]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Көнебез кешесе бүген бик бөек авырулыр чолгалышындадыр. Бу авырулар аерым шәхесләрне һәм хәтта тулы җәмгыятьләрне мәгънән үлемгә сөреп бара. Көфер һәм потпәрәстлек белән бер рәттән, алкоголь, отышлы уеннар һәм наркотик маддәләр куллану кебек бугенге көн авыруларына, зиначылык та кушылган.

Зиначылык, ягъни тәннең шәрә килеш күрсәтелеше, әдәп һәм оят хисләрен үтергән, намуслылык тамырларына пычак кадаган, гаилә дисциплина һәм изгелеген еккан, имани һәм әхлаки түбәнәешкә китергән бик бөек бер куркынычлылыктыр.

Бөек динебез Ислам сызган чикләр тышына чыккан, оятсызларча язылмыш, төшерелмеш һәм басылмыш

340 Ән-Нур: 30
341 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 194

һәртөрле китап, газета, журнал, рәсем һәм фильмнар зина дип атала.

Бу сәбәптән, зинаның нәрсә икәнлеген билгеләүче бердәнбер үлчәү, бөек динебез Исламдыр. Кеше фикерләп, теләгәнчә генә, зиначылыкны билгеләп тә, аңа чикләр сызып та булмый. Тискәре хәлдә, уртага бик буталчык күрешләр чыгып, нинди дә булса үлчәү билгеләү, яки чикләр кую мөмкин булмас.

Шулай булгач, мокаддәс динебез Ислам язып, бастырып һәм күрсәтеп чыгарырга рөхсәт итмәгән һәрнәрсә зиначылык дип атала. Иманы булган һәркем бу чынбарлыкны шулай итеп кабул итәргә тиеш.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә яхшылыкны да, яманлыкны да яратмыш. Ләкин яхшылык эшләп, начарлыклардан тыелуларыбызны әмер итмештер. Шуңа күрә Аллаһ харам кылган һәрнәрсә начар һәм ямандыр. Начар һәм яман булган нәрсәләрдән тыелу, мөселманнарның бурычыдыр. Бу сәбәптән, мөселман харамга карамаячак һәм харам булган нәрсәләргә якын да килмәячәктер.

Чөнки кешене юлыннан адаштырып, бәлаларга өстерәгән беренче адым һәм басамак, харамга карадыр. Моның эчендер ки, бөек динебез Ислам, Аллаһ ‘Азимушшанның кием белән капларга әмер иткән җирләрне ачып, аларга карауны, аларны сүз, язу яки рәсем белән тасвирлауны, кискен рәвештә харам кылмыштыр.

Моның турында шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай боерылмактадыр:

قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَلِكَ أَزْكَى لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ
خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ

**“Мөэмин ирләргә, күзләрен һәм гаурәтләрен харамнан саклауларын өчен әмер ит, бу алар өчен күпкә чистарактыр. Аллаһ исә, аларның барлык кылганнарын да белеп тора. Мөэмин хатыннарга да, күзләрен һәм гаурәтләрен харамнан саклаулары өчен, гаурәт җирләрен дә кием белән каплауларын әмер ит...”**[342]

Нәбиләр нәбие (сагв.) исә, теләмәгән хәлдә күзе харамга төшкән кемсәләргә, карашларын читкә юнәлтүләрен әмер итә иде.

Әсхаб-и кирамнан Җәбир (р.а.), шулай дип әйтә:

“Мин пәйгамбәр (сагв.) дән харамга төшкән карашның хөкемен сораган идем, ул да: *“Карашыңны читкә бор”* – диеп җавап бирде”.[343]

Бер башка хәдис-и шәрифтә, Аллаһ рәсүле (сагв.) нең шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Күзләрнең зинасы, харамга караудыр”*.[344]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Һәрбер милләтнең нигез ташы, гаиләдер. Ныклы гаиләләрдән корылган җәмгыять һәм милләт тә, көчле һәм шәхсиятле булыр. Гаиләне аякта тоткан иң бөек көч исә, иман, әдәп һәм оят хисләредер. Иманнары зәгыйфьләнмеш, намус һәм оят хисләре сүрелмеш гаиләләрнең аякта торулары мөкин түгел.

Көрьән-и Кәримдә, котылуга ирешәчәк мөэминнәрнең сыйфатларын зикер кылганда, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тагалә аларның:

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ

342 Ән-Нур: 30-31
343 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 194
344 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 192

**“Оят җирләрен һәм намусларын читләрдән саклаганнарын”**[345] - әйтә.

Бу сәбәптән, һәр мөселман, иманын куввәтләндереп, гамәли һәм әхлаки шәхсиятен үстерергә, әдәп һәм оят хисләрен көчләндерергә, оят җирләрен һәм намусларын читләрдән саклап, котылыш табарга тырышачак.

Буген, гыйффәт һәм намус дошманнарының, яшь нәселләрне иман һәм оят юксылы ясарга тырышканлыкларын, аларның рухи нигезләрен һәртөрле чараларга моражагать итеп, черетергә тырышканлыкларын барыбыз да, кызганып та булса, күреп торабыз. Бу, хис һәм тойгы ирексезлеге, күпләр өчен яшәү кайнагы да булып тора.

Тирәгезгә әйләнеп бер карагыз. Зиначылык, тагын да ачык итеп әйткәндә, шәрә тәнлелек, канап торган бер яра хәленә килмеш, сәнгать, мәдәният һәм мода исемнәре астында бөтен җәмгыятебезгә таралмыштыр. Бу куркыныч чир, көн саен көчен һәм әшәкелеген арттырып, урманнарга, диңгез кырыйларына, экраннарга, газеталарга һәм витриналарга барып җитмештер. Чара күрмәсәк, якын киләчәктә, Аллаһ сакласын, бу чир, күз һәм колакларыбызны да әсирлеккә алачак.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Мөселман бер милләтнең әдәп һәм оят хисләре белән шул хәтлек ямьсез килештә уен уйнала икән, ул милләт күп нәрсәсен югалткан димәктер. Зиначылык дип аталган бу ут, түбәләребезгә хәтле менеп җиткән булса, бу милләт мондый бәлага лаек хәлгә килгән димәктер.

Бу сәбәптән, үзебезгә тагын бер кат тикшерү ясыйк. Иманыбызның нуры астында, әхлаки кыйммәтләребезгә тагын бер кат хуҗа булыйк. Гыйффәт һәм намус биләүчеләренә мадди һәм мәгънәви ярдәм булмыйк.

345 Әль-Мөэминүн: 5; әль-Мәгариж: 29

Һичшиксез белик ки, ми һәм күңелләргә коткаручы система буларак, бөек динебез Ислам кереп урнашмыйча, тормышка караш, Ислам сызган чикләр белән чикләнмичә, инсанлыкның бәхет һәм сөенече бер төш булырга дәвам итәчәк һәм хәртөрле рухи чирләр рак микроблары кебек тормышны юк итәчәк.

Шулай булгач, көфер каранлыкларын юк итәчәк, пот һәм тагут низамнарын тормышыбыздан куачак, алкоголь, отышлы уеннар һәм зиначылык кебек миләрне әсирлегендә тоткан чирләрне юк итәчәк һәм хакимиятне ялгыз Аллаһка гына тапшырачак система, Ислам гынадыр. Көфер, шәйтани тозаклар һәм һәртөрле чирләргә каршы тора белүнең бердәнбер юлы исә, Исламны өйрәнеп, аны яшәүдер.

Исламны өйрәнеп, аны тормышка хаким кылмыйча, һичбер начарлыкны җиңү мөкин түгелдер.

Хөтбәмне бөек Раббыбызның шушы иләһи фәрманы белән тәмамлыйм:

إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولـئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْؤُولاً

**“Колак, күз һәм күңел, кылганнарың өчен җаваплыдырлар”.**[346]

يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي الصُّدُورُ

**“Аллаһ күзләрнең хаин карашларын һәм күкрәкләрдә яшеренгән һәрнәрсәне белер”.**[347]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ[348]

346 Әль-Исра: 36
347 Әль-Гафир: 19
348 Әль-Мөэминүн: 5

## Утызынчы хөтбә

# Мөселман һәм исраф

يَا بَنِي آدَمَ خُذُوا زِينَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وكُلُوا وَاشْرَبُوا
وَلاَ تُسْرِفُوا إِنَّهُ لاَ يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ[349]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): كُلْ وَاشْرَبْ وَالْبَسْ وَتَصَدَّقْ فِى
غَيْرِ إِسْرَافٍ وَلاَ مَخِيلَةٍ[350]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Мөселман кеше – Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең барлык әмер һәм чикләүләрен шартсыз һәм тартышусыз кабул итеп, бөек Мәүләбызның диненә тәслим булган кеше. Мөселман – кулында булган мадди һәм мәгънәви һәртөрле мал өчен Аллаһ каршысында җаваплылыгын сизгүче кеше.

Шуңа күрә һәр мөселман ашау-эчүен, киенүен һәм яшәешен Аллаһның соңгы дине – Ислам дине тәртибенә күрә көйлиячәк. Мал һәм мөлкәтен исраф белән алкоголь, отышлы уеннарга һәм башка харам булган нәрсәләргә исраф иткүче кемсә, Аллаһ ‘Азимушшанга каршы рәхмәтсезлеген күрсәтә. Мондый кеше Аллаһның сөйгән колларыннан булалмас. Чөнки Аллаһ биргән мадди һәм мәгънәви мал һәм

349 Әль-Әграф: 31
350 Әхмәд, Мухтар әль-Әхәдис:111

мөлкәтне чама һәм чик белмичә куллану һәм исраф итү – исрафтыр, исраф иткүчеләрне исә Аллаһ сөймәс.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә шулай диелә:

**“Әй, Адәм балалары, мәчетләргә барып матур киемнәргә киенегез. Яхшы ризыклар ашагыз, татлы эчемлекләр эчегез, ләкин исраф итмәгез, чөнки Аллаһ исраф иткүчеләрне сөймәс”.**[351]

Башка бер аят-и кәрмимәдә исә шулай диелә:

وَآتِ ذَا الْقُرْبَى حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَلاَ تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا إِنَّ الْمُبَذِّرِينَ
كَانُوا إِخْوَانَ الشَّيَاطِينِ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِرَبِّهِ كَفُورًا

**“Туганнарыңа, мескеннәргә һәм юлчыларга тиешле булган хакларын бир, ләкин исраф итмә, чөнки исраф иткүчеләр - шәйтанның кардәшләредерләр, шәйтан мәлгүн исә Раббысына каршы гыйсъянлы”.**[352]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, Аллаһ ‘Азимушшан мал-мөлкәтне исраф итүне тыя, байлыкларын туздыручыларны да шәйтаннар сафында зикер итә. Бу исә бик хәтәр бер куркынычлыктыр.

Габдулла Ибни Мәсгуд һәм Ибн-и Габбас (р.а.) риваят иткәнчә, аяттә зикер ителгән мал исрафы: *“Аның тиешсез урынга сарыф ителүедер”*.[353]

Шуңа күрә мөселман кеше малын исраф итәлмас. Алкоголь һәм отышлы уеннар кебек харамнарга исраф итә алманлыгы кебек үк, аны люкс, мода һәм артык комфортка да исраф итә алмас.

Кызганып та булса әйтәек ки, исраф бүген һәрҗирдә

351 Әль-Әгрәф: 31
352 Әль-Исра: 26-27
353 Бәйхаки, Явуз Фикри, Әхлак Хәдисләре том 1: 445

гадәти булган бер күренешкә әйләнгән. Гыйлем һәм техника китергән мадди алга китеш, люкс, мода һәм исрафка зыян ителәә. Исраф олы бер дулкын сыман тормышыбызны каплаган. Энергия, икмәк, дәва, урман, гомер һәм вакыт сукырча исраф ителә.

Җан һәм тәннәр алкоголь һәм отышлы уеннарга, нәфрәт һәм дошманлыкка әрәм ителә. Вакыт наданнарча гайбәт һәм заннарга сарыф ителә. Оятсызлык һәм фахешәлек тараткучы масса күләм чаралар да яшь миләр черетеп, аларны әрәм итә. Минут һәм хәтта мизгелләрен бушка үткәрергә хакыбыз булмаган гомеребез, кесәләребездәге бозык акчалар кебек исраф ителә.

Иман өстәмәгән, гыйбәдәт арттырмаган, күркәм әхлакка якынлаштырмаган ихлассыз гыйлем дә исраф. Аллаһтан ерагайткан сөенечләр, дулкынланулар һәм зәвыклар да исраф. Аллаһ харам кылган нәрсәләрне куллану да исраф.

Илебездә чүпкә атылган икмәкнең еллык күләме өч йөз мең тоннадан артык икәнлеге билгеле. Моның кебек тиле исрафның Аллаһ газабына растламаячагы турында кем сөйли ала? Шкаф һәм сандыкларда өелеп яткан киемнең исраф булмавы мөмкин ме?

Кеше алдында күрсәтенү өчен генә туй киемнәренә, люкс гостиницаларга һәм салоннарга сарыф ителгән акча вөҗдани чама һәм чикләрне күптән ашмыш инде. Туй кием һәм кирәкләрен Америка һәм Аурупадан китертеп, туйларын һәм туган көннәрен Париж һәм Лондон отелләрендә котлаучыларга сүз дә әйтмичә, Аллаһ әмерен җиренә җиткерү өчен, гомердә беренче тапкыр Хаҗга киткүче мөселманнарга тел озынайтучыларның вөҗданнары була ала мы?

Яшәү өчен бер өйгә, ягу өчен бер кочак утынга, ашау өчен бер телем икмәккә һәм бер кашык кайнар ашка мохтаҗ булган йөз меңнәрчә кеше ачлыктан үлеп ятканда, кош ма-

мыклары өстендә йоклап, ризыкның төрлесеннән ашап, шартлаганчы ашап та, нәфселәрен туйдыра алмаучылар, кылган исрафларының дәһшәтен аңлау өчен кыямәт кубуын мы көтәләр?

Шәрәфле мөэминнәр,

Мөселман кеше исраф белән саранлык арасындагы юл тотарга тиеш икәнлеген онытмаек. Исраф итмәячәкмен диеп тә, саранлык чокырына тәгәрәүдән дә сак булаек. Мал-мөлкәтнең тиешсез урынга кулланылуы исраф икәнлеген онытмаек.

Исраф кешене һәм ул яшәгән җәмгыятьне аздыра, боза һәм җимерә. Саранлык исә, кешене мал тоткыны ясап, аны эчтән көйдерә. Шуңа күрә, мөселман кеше исрафчы була алманлыгы кебек үк, саран да була алмас.

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә мөселманнарның сыйфатларын аңлатканда, алар турында шулай дип әйтә:

وَالَّذِينَ إِذَا أَنْفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَلَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ بَيْنَ ذَلِكَ قَوَامًا

**“Алар кулланган нәрсәләрен туздырып әрәм итмәсләр һәм саранлык та итмәсләр, ләкин һәрнәрсәдә чама белеп, чик сакларлар”.**[354]

Бер башка аят-и кәримәдә шулай диелә:

وَلاَ تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَى عُنُقِكَ وَلاَ تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ
فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَّحْسُورًا

**“Кулыңны саранлыктан муеныңа бәйле тотма һәм кочагыңны киң итеп җәеп тә, исрафка төшүчеләрдән**

354 Әль-Форкан: 67

**булма, чөнки моның нәтиҗәсендә хурлангучы югалтучылардан булырсың”.**[355]

Нәбиләр нәбисе (сагв.) нең дә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Исраф итмичә һәм тәкәбберләнмичә яшә: аша, эч, киен һәм садака бир”.*[356]

Шулай булгач,

Гомер һәм малларыбызны харам белән пычратмыйк. Аллаһның ихсан иткән нигъмәтләреннән ашыйк, эчик, киеник ләкин исраф итмик. Форсат кулыбызда икән ахырәтебез өчен әзерлек ясыйк. Онытмаек ки, теләсәк тә, теләмәсәк тә Аллаһ каршысында дөнья тормышыбызның хисабын бирәчәкбез. Бәхет һәм сөенеч исә Аллаһ динен яшәүчеләргәдер.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَّامُ الْغُيُوبِ[357]

355 Әль-Исра: 29
356 Әхмәд, Мухтар әль-Әхәдис: 111
357 Әс-Сәбә: 48

## Утыз беренче хөтбә

# Исламда вакфларның әһәмияте

لَنْ تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّى تُنْفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنْفِقُوا مِن شَيْءٍ فَإِنَّ اللّٰهَ بِهِ عَلِيمٌ[358]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): كُلُّ مَعْرُوفٍ صَدَقَةٌ[359]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Мокаддәс динебез Ислам шәфкатьлелеге һәм мәрхәмәтлелеге белән барлык тере булган җанлыларны кочаклап торучы иләһи бер низам. Сөюе, шәфкатьлелеге һәм мәрхәмәтлелеге барлык галәмнәргә таралучы бу раббани низам, җәмгыять дине, яхшылык һәм ярдәмләшмә динедер.

Күп кенә аят һәм хәдистә мөэминнәргә садака биреп, яхшылык кылулары, изгелектә һәм игелекле гамәлләрдә булулары киңәш ителә. Бу әмерләрнең кайберләрендә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шулай боера:

وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ أَيْنَ مَا تَكُونُوا يَأْتِ بِكُمُ اللّٰهُ جَمِيعًا إِنَّ اللّٰهَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ

358 Али Имран: 92
359 Бухари, Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 167 № 134

**“Һәркемнең тоткан кыйбласы, юнәлгән юнәлеше, бар, сез (мөэминнәр) исә игелекле эшләргә ашыгыгыз. Кайда гына булсагыз да, Аллаһ сезне бер арага китерәчәк, чөнки Аллаһның көче һәрнәрсәгә җиткүче”.**[360]

وَأَقِيمُوا الصَّلاَةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَمَا تُقَدِّمُوا لأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ اللَّهِ إِنَّ
اللّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ

**“Намаз кылып, зәкәтләрегезне түләгез, үзегез өчен алдан җибәргән игелекләрнең савабын Аллаһ янында табарсыз. Ул, һичшөбһәсез, бөтен кылганнарыгызны күреп торучы”.**[361]

الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُم بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ سِرًّا وَعَلاَنِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلاَ
خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلاَ هُمْ يَحْزَنُونَ

**“Малларыннан кичен һәм көндез өлеш чыгара белүчеләр өчен раббеләре катында бөек әҗерләр бар. Алар өчен курку юк һәм алар беркайчан да хәсрәтләнмәячәкләр”.**[362]

وَتَعَاوَنُوا عَلَى الْبرِّ وَالتَّقْوَى وَلاَ تَعَاوَنُوا عَلَى الإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ
وَاتَّقُوا اللّهَ إِنَّ اللّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ

**“Яхшылыкта һәм тәквәлектә бер-берегез белән ярдәмләшегез. Гөнаһ һәм дошманлыкта исә бер-берегезгә ярдәмче булмагыз. Аллаһтан куркыгыз, чөнки Аллаһның газабы бик каты”.**[363]

360 Әль-Бакара: 148
361 Әль-Бакара: 110
362 Әль-Бакара: 274
363 Әль-Мәидә: 2

لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّى تُنفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيم

**“Яраткан нәрсәләрегез белән бүлешә алырлык хәлгә килмичә, изгелекнең югары мәртәбәләренә ирешә алмассыз. Һәм ни нәрсә генә садака буларак бирсәгез дә, Аллаһ һәрнәрсәне белеп торучы”.**[364]

Нәбиләр нәбисе, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) исә бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Һәрбер игелек – садака”.*[365]

*“Үлгәч, һәрбер колның гамәлләр язылышы туктала. Ләкин өч төрле гамәл өчен, яхшылыклар, кеше үлгәч тә язылырга дәвам итә: Садака-и җәрия – ягъни мәңге яшәүче садака (мәчет, мәктәп, чишмә, юл, күпер һ.б. төзү). Файдалы гыйлем калдыру. Үзе өчен дога кылачак игелекле бала үстереп тәрбияләү!”*[366]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бу аят-и кәримәләр һәм хәдис-и шәрифләрдән аңлашылганча, бөек динебез Ислам яхшылык кылуга, ярдәмләшүгә һәм хәерле эшләр эшләүгә бөек әһәмият бирә. Бу әһәмият сәбәпле мөселманнар җәмгыятендә вакыфлар корыла башлады һәм бик тиз вакыт эчендә Исламга нигезләнгән милләтләрарасы ярдәмләшмә күп кенә Ислам илендә киң кулланылыш тапты.

Вакыф – ул бер кемсәнең малын шәхси кулланыштан чыгарып, Аллаһ ризасы өчен, билгеле бер шарт белән хәерле эш өчен мәңгелеккә садака буларак биреүе. Вакыф малы сатылмас һәм беркемнең мөлкиятенә дә күчә алмас.

*Исламның беренче вакфы буларак, пәйгамбәр (сагв.) вакытында яшәгән Гөмәр ибн әль-Хаттабның (р.а.) Аллаһ*

364 Али Имран: 92
365 Бухари, Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1:167 № 134
366 Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 8: 221 № 1171

*өчен мөселманнар хезмәтенә калдырылган хөрмә бакчасы иде*.[367]

Моннан соң, нигезләрендә Аллаһ ризасы, игелек һәм ярдәмләшмә хисе яткан вакфлар, мөселманнар арасында игелек кылу ярышы буларак бик зур тизлек белән тарала башлаганнарын күрәбез. Өмәвиләр, Габбасиләр һәм Сәлчуклылар вакытында санап бетергесез вакф корылганы билгеле. Госманлылар вакытында төзелгән һәм хәзерге вакытта да бөтен дөньяны хәйран калдырган әсәрләрнең күбесе вакыф. Болар – мәчетләр, мәктәпләр, мәдрәсәләр, китапханәләр, шифаханәләр, каравансарайлар, кунакханәләр, чишмәләр, күперләр һәм юллар.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Мөселман бабаларыбыз, кешеләрнең шәхси хисләрен тибрәтмәс һәм намусларына тап тидермәс өчен, иҗтимагый әхлакны сәламәт калдыру, кешеләрне дә изелгән хәлләрендә калдырмас өчен, дәрт һәм югалтуларына уртак булу фикере белән, көнебез кешесен дә хәйран калдырырлык дәрәҗәдә вакф ачканлыкларын барчабыз да бик яхшы беләбез.

Ялгыз балаларны һәм тол хатыннарны саклау, ятим балаларга имезүче ана табу, балалар өчен бакчалар ясау, аларны бәйрәмнәрдә сөендерү, ятимнәргә айлык акча билгеләү, факыйрь кызларга киленлек әзерләү, факыйрь яшьләрне өйләндерү, Көрьән һәм хәдис укыту, факыйрь укучыларга акча белән ярдәм итү, файдалы китап бастырып тарату, факыйрьләргә утын һәм күмер белән ярдәм итү, гаскәр тоту, авыруларга дәвалануда ярдәм итү, кышкы көннәрдә хайваннарны суыктан саклау һәм аларны ашату кебек вакыфлар еллар буена хезмәт иттеләр.

367 Тәҗрид ас-Сарих  том 8: 221 № 1171

Мөэмин-мөселманнар,

Данлыклы динебез Ислам китергән шәфкатьлелек, мәрхәмәтлелек, иҗтимгый ярдәмләшмә һәм игелектә ярыш кебек аңлаешларны яхшы аңлаган мөселманнар, кеше тормышының барлык ихтыяҗларын да күрә белгән вакфлар корганлыкларын хәзер дә яхшы күреп торабыз. Мәсьәлән Фатих Солтан Мәхмәд заманында корылган вакфта көндә утыз мең кеше бернинди акчасыз ризыклана белә иде.

Хәзер яхшы уйлап карагыз. Иҗтимгый яралардан шуның хәтле яхшы төзәлгән һәм мөселманнарның бер-берләренә шуның хәтле нык ышанган бер җәмгыятьтә бәхетсезлек була ала мы?

Мөселманнарга бу нечкәлекне, бу сизгерлекне, бу мәрхәмәтлелекне һәм мондый җаваплылыкны бирүче дә - Ислам дине. Ислам бөтен фарызлары белән җәмгыятебезгә хаким була башлаган көннән безнең дә дәрт һәм сызланууларыбыз бетәчәк.

Шуңа күрә Исламны яхшы аңлаек та, аны тулысы белән яшәек. Исламның бүленәлмаслык бербөтен икәнлеген онытмаек. Аллаһ ризасы өчен эшләгән вакыфларның корылып ачылуларына ярдәмче булаек. Аларга мадди һәм мәгънәви көчебез белән булышаек. Белик ки, эшләнгән игелек тузан бөртеге хәтле булса да, аны эшләүче аны да һичшиксез күрәчәк.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ[368]

368 Әль-Бакара: 148





# Утыз икенче хөтбә

## Ата-анага хөрмәт

وَقَضَى رَبُّكَ أَلاَّ تَعْبُدُوا إِلاَّ إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ
أَحَدُهُمَا أَوْ كِلاَهُمَا فَلاَ تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلاَ تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلاً كَرِيمًا[369]

وَ قَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): الْكَبَائِرُ الإِشْرَاكُ بِاللَّهِ وَعُقُوقُ الْوَالِدَيْنِ
وَقَتْلُ النَّفْسِ وَالْيَمِينُ الْغَمُوسُ[370]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кешелеклелекне дөнья һәм ахырәт бәхетенә илтү өчен җибәрелмеш бөек динебез Ислам, Аллаһка коллык итүдән һәм рәсүлүллаһка (сагв.) хөрмәт һәм мәһабәт күрсәтүдән соң, игелек мәртәбәсе һәм әҗер-савап ягыннан иң бөек булып саналучы гамәлләрдән – ата-анага хөрмәтне күрсәтте.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә шулай диелә:

**“Раббың Аңа гына гыйбәдәт кылып, ата-анага игелекле булуыгызны әмер итә. Алардан берсе яки икесе дә картлык көненә җитешсә, аларга түземсезлек белдереп “Уф” – дип тә әйтмә. Аларга яхшы сүз сөйлә”.**[371]

369 Әль-Исра: 23
370 Бухари, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 368 № 336
371 Әль-Исра: 23

Күргәнебезчә, ата-ананы хөрмәт итү, аларга карата мәрхәмәтле һәм шәфкатле булу, аларны рәнҗетмәү һәм аларга карап түземсезлек белдермәү – һәр мөселманның Ислами вазыйфәсе.

Баласы өчен авырлыкларның һәртөрлесен чиккән, төннәрен йокысыз үткәргән, үзе ашамыйча, баласын ашаткан, үзе киенмичә баласын кийдергән, тормыш китергән авырлыкларның барысын да йөрәгендә эреткән, баласына да чебен дә кундырмаган ата һәм анага каршы, иманы һәм намусы булган бер генә бала да хөрмәтсезлек күрсәтә алмас, начар һәм яман гамәлдә була алмас.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Димәк ки бөек динебез өйрәтүенчә, "мөселманмын" дип әйтүче һәркем, ата-анасын хөрмәт итәчәк, аларга сөю һәм шәфкать күрсәтәчәк, аларның Исламга уңай төшкән бөтен әмерләрен үтәячәк. Бу хөрмәт һәм итәгать ата һәм ана исән чакта һәрдаим дәвам итәчәк, чөнки бу иман бурычы.

Ата һәм ана кебек изге һәм кыйммәтле кешеләрне елда бер тапкыр гына искә төшерү, аларның чын кыйммәтләрен күпкә төшерүдер. Чөнки бөек динебез өйрәтүенчә, тормышның һәр минуты һәм мизгеле ата һәм ананы хәтерләүдә, аларны хөрмәт итүдә үтәргә тиеш.

Әбү Хурайра (р.а.) риваят иткән хәдистә әйтелгәнчә, бер вакыт рәсүлүллаһ (сагв.) янына бер кеше килеп:

"Әй, Аллаһ илчесе, кешеләр арасында хөрмәт һәм хезмәт ителүгә лаеклы булган кеше кем?" – дип сорады.

Аллаһ илчесе (сагв.) аңа:

- *"Анаң"* – дип җавап бирде.

Ул кеше:

"Аннары кем?" – дип сорады.

Аллаһ илчесе (сагв.) аңа шулай ук:





- *“Анаң”* – дип җавап бирде.

Ул кеше тагын:

“Аннары кем?” – дип сорады.

Аллаһ илчесе (сагв.) аңа:

- *“Анаң”* – дип җавап бирде.

Ул кеше өченче тапкыр:

“Аннары кем?” – дип сорагач, Аллаһ илчесе (сагв.) аңа:

*“Аннары атаң”* – дип җавап бирде.[372]

Бу хәдис-и шәрифтән ана кеше ата кешегә караганда өч кат күбрәк сөю һәм хөрмәткә лаеклы булганлыгы аңлашыла.

Баласын ничәмә-ничә авырлыклар белән карынында ташып, нинди авырлыклар белән дөньяга тудырган ана кешегә бөек динебез тарафыннан аерым хөрмәт һәм игътибар бирелә. Моның турында изге китабыбыз Көръән-и Кәримдә Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгалә шулай боера:

وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا

**“Без кешегә ата һәм анасына итәгать итәргә, аларга карата игелекле булырга әмер иттек. Анасы аны авырлыклар белән карынында ташып, авырлыклар белән дөньяга китерде”**.[373]

Моның өчендер ки: *“Җәннәт аналарның аяклары астында”*[374] – дип әйткән нәбиләр нәбисе (сагв.), анасын сыртында ташып, Кәгбәне таваф иткән бер адәмнең:

“Әй, Аллаһ илчесе, хәзер анамның хаккын үтәдем ме?” – сорауына да:

372 Муслим, әт-Таҗ том 1: 4
373 Әль-Әхкәф: 15
374 Кяшф Әль-Хафа том 1: 1078

*“Юк, аның сине карынында ташыганда, бер сулыш алу өчен генә чиккән авырлыкларның хаккын да үти алмадың”*[375] – дип җавап бирүе дә, ана хакы нинди кыйммәтле икәнлеген кабат хәтерләтә.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез, ата һәм анага хөрмәтсез булуны иң бөек гөнәһлардан саный.

Моның турында сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Гөнәһларның бөекләре: Аллаһка ширек китерү, ата-ананы хөрмәтләмәү, кеше үтерү һәм ялган ант әйтү”*.[376]

Әбү Бәкр Нуфәй бин Харис (р.а.) риваят иткән башка бер хәдистә исә:

Рәсүл-ү Әкрәмнең (сагв.):

- *“Сезгә гөнәһларның иң бөекләре турында хәбәр биримме?”* – дип әйткәне һәм бу соравын өч тапкыр кабатлаганны билгеле.

- “Әйе, хәбәр бир, әй, Аллаһның илчесе!” – дип сораучы сәхәбәләренә дә, ул:

*“Аллаһка ширек китерү һәм ата-анага гыйсъян итү”*[377] – дип әйтте.

Башка бер хәдисендә сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай дип әйтә:

*“Борыны белән җир сөрсен, борыны белән җир сөрсен, борыны белән җир сөрсен”*.

Кем турында шулай әйткәнен сораучы сәхәбәләренә дә, ул:

*“Ата-анасы картлыкка ирешеп тә, үзе һаман*

375 Әль-Бәззар, Фи Зыләль Әль-Көръән тәрж. том 9: 307
376 Муслим, Тирмизи, әт-Таҗ том 5: 4
377 Бухари, Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 368 № 335

*җәннәткә керә алмаучы”*[378] – дип җавап бирә.

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Ата һәм анабызга булган сөю һәм хөрмәтләребезне аларга елның бер көнендә генә түгел, ләкин һәрвакыт күрсәтергә тырышаек. Аларның күңелләрен күрү һәм үзләрен хуш итү белән дога-фатихаларына лаеклы төшәек. Алардан еракларда булсак, форсат табып, аларны зиярәт итәек. Күрешергә мөмкинлекләр булмаса, хатлар язышаек, телефоннан күрешәек. Аларның Исламга тискәре булмаган һәр әмер һәм теләкләрен күңелдән үтәек, мадди һәм мәгънәви ихтияҗларын үзебез каршылаек. Ата һәм анага хөрмәтсез булуның иң бөек гөнаһ икәнлеген беркайчан да онытмаек. Ата һәм анага хөрмәтсезләрнең балалары да хөрмәтсез булачакларын онытмаек. Ата һәм анабыз вафат булганнан соң да аларга хәерле догада булаек. Онытмаек ки, Аллаһ ризасы – ата һәм ананың ризасы ул.

Хөтбәмне Әбү Усейд Малик бин Раби’а (р.а.) ның риваят иткән бер хәдис-и шәрифе белән тәмамларга телимен:

“Көннәрдән бер көнне Бәни Сәләмә кабиләсеннән бер кеше килеп:

- “Әй, рәсүлүллаһ, вафат иткән ата-анам өчен кыла беләчәк тагын берәр нинди яхшылык бармы икән?” – дип сорады. Аңа Аллаһ илчесе (сагв.) шулай дип җавап бирде:

*“Әйе, аларга хәерле догада бул, алар өчен истигфар ит, васыятләрен үтә, туганнарын хөрмәтлә, дусларына да яхшы бул*”.[379]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

رَبَّنَا اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابُ[380]

378 Муслим, Тирмизи, әт-Таж том 5: 4
379 Әбү Дауд, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 374 № 342
380 Ибраһим: 41





## Утыз өченче хөтбә

# Гөнаһларны яхшылыклар белән бетерү

وَأَقِمِ الصَّلاَةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ اللَّيْلِ إِنَّ الْحَسَنَاتِ
يُذْهِبْنَ السَّيِّئَاتِ ذَلِكَ ذِكْرَى لِلذَّاكِرِينَ[381]

وَ قَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): اِتَّقِ اللَّهَ حَيْثُمَا كُنْتَ وَأَتْبِعِ السَّيِّئَةَ
الْحَسَنَةَ تَمْحُهَا وَخَالِقِ النَّاسَ بِخُلُقٍ حَسَنٍ[382]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кодрәте белән бөтен галәмнәргә хөкем иткүче, рәхмәте ике җиһанга таралучы, яхшылык өчен әҗер савапны каткат биргүче, тәүбә итүчеләрне гафу иткүче, гөнәһларында дәвам иткүчеләрне дә каты газап белән җәзаландыручы -һичшөбһәсез, Аллаһ ‘Азимушшандыр. Ул Аллаһ ки, Аның тиңдәше һәм охшашы юк. Дөнья һәм ахырәтнең бердәнбер хуҗасы – Ул. Кайтачак урын да – мәгәр Аллаһка гына.

Колларына мәрхәмәте чиксез булган һәм аларны газап итәргә һичкайчан ашыкмаган Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә, коллары өчен булган тәүбә ишекләрен тамырына хәтле ачып, гөнәһлардан тәүбә һәм яхшы гамәлләр белән

381 Һүд: 114
382 Тирмизи, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 94

котылырга әмер итә, тәүбә һәм яхшылыкның гөнаһны бетергәнлекләре турында сөенечле хәбәрен бирә.

Шуңа күрә һәр мөселман, әҗәле килмәдән, сулышы бетмәдән, күзләр йомылмадан һәм кабат килмәячәк форсатны кулдан качырмадан тәүбә һәм яхшылыкка ашыгып гөнаһларын бетерергә, аларны гафу иттерергә тырышырга тиеш.

Шуңа күрә дә Рахман һәм Рәхим булган Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгалә мокаддәс китабыбыз Көрьән-и Кәримдә шулай дип боера:

قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَى أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ وَأَنِيبُوا إِلَى رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا لَهُ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنْصَرُونَ

**“Син аларга әйт: “Әй, үз-үзләренә исраф иткән колларым! Аллаһ рәхмәтеннән өметегезне өзмәгез, чөнки Ул гөнаһларның бөтенесен дә гафу итәр. Һичшиксез Ул – гафу итеп, ярлыкаучы. Газап килгәнчегә хәтле Раббыгызга кайтыгыз, Аңа тәслим булыгыз. Чөнки ахырдан ярдәм таба алмассыз”.**[383]

وَأَقِمِ الصَّلَاةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ اللَّيْلِ إِنَّ الْحَسَنَاتِ يُذْهِبْنَ السَّيِّئَاتِ ذَلِكَ ذِكْرَى لِلذَّاكِرِينَ

**“Көннең ике башында һәм кичнең кайбер сәгатьләрендә намаз кыл, һәм белеп тор ки, яхшылыклар яманлыкларны юк итәр. Бу – колак салып, фикерләүчеләр өчен бер хәтерләтүдер”.**[384]

383 Әз-Зөмәр: 53, 54
384 Һүд: 114

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бу аят-и кәримәләрдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең тәүбә итеп, яхшылык кылган гөнәһкар колларын гөнәһларын гафу итү өчен чакырганлыгы ачык итеп күренеп тора. Гөнәһларының җазасын шунда үк бирмичә, тәүбә һәм яхшылыклар кылу өчен аларга форсат бирә. Һәлбүки чиста күңел белән тәүбә итеп, Аллаһка сыенырга теләүче Аңа сыенсын, күркәм гамәлләр белән Аңа юнәлсен һәм котылсын.

Шуңа күрә мөселман кеше гөнәһы ни хәтле күп булса да, Аллаһ рәхмәтеннән өметен өзмәячәк, Аның гафу итүенә ышаначак, Аңа сыеначак һәм яхшы гамәлләр эшләп, гөнәһларына тәүбә итәчәк. Эшләнгән гөнәһның яманлыгын аңлап, аны яңадан кабатламас өчен сүз бирүне аңлатучы тәүбә - һәр мөселман өчен тиешле важиптыр. Тәүбәне кирәксез табу – гөнәһтыр. Чын күңелдән кылынган тәүбәнең Аллаһ тарафыннан кабул ителәчәгенә ышану исә - асылдыр.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дигәне билгеле:

*“Кем кояш көнбатыштан чыкканчы тәүбә итәрсә, Аллаһ аның тәүбәсен кабул итәр”.*[385]

*“Әй, кешеләр, Аллаһка тәүбә һәм истигфар итегез, чөнки мин дә көндә йөзәр мәртәбә тәүбә итәм”.*[386]

*“Гөнәһлары өчен чын күңелдән тәүбә итүчеләр – һич гөнаһ эшләмәгәннәр кебектерләр”.*[387]

Башка хәдисендә исә, аның шулай дип әйткәнлегә билгеле:

*“Гомере буена һич яхшылык кылмаган бер зат үлер*

385 Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 21 № 17
386 Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 19 № 14
387 Ибн Мажа, Г. Насухи Бильмән 500 Хәдис № 121





*алдыннан шулай диде: “Минем үле тәнемне утта яндырыгыз. Җәсәдемнең көлен яртысын җиргә, калган яртысын да диңгезгә сибегез. Валлаһи, әгәр дә Аллаһ бу җәсәдне яңадан тергезергә кадир исә, Ул аны галәмнәрдә башка һичберкемгә бирмәгән газап белән газапландырачак”. (Адәм үлде, васыяте дә җиренә җиткерелде).*

*Аллаһ исә диңгезгә һәм туфракка туздырылган көлне бер арага туплауларын әмер итте. Соңыннан да адәмгә шулай дип дәште:*

*- (Әй, колым) моны ни өчен эшләдең?*

*- Әй, Раббым, Син миннән моны яхшырак белерсең ки, Синнән курыкканга шулай эшләдем” дип җавап бирде. Аллаһ та аны гафу кылды”.*[388]

Башка бер хәдисендә ул шулай дип әйтә:

*“Җаным Аның кулында булган Ул олуг Зат белән ант итеп әйтәмен ки, әгәр дә сез һич гөнәһ эшләмәүчеләрдән булса идегез, Ул сезнең урыныгызга гөнаһ эшләп тә, Аллаһ Тәгаләгә истигфар иткүче бер кавем китерер иде”.*[389]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, Гәзиз һәм Гафур булган Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә, Үзенең чиксез рәхмәте белән, тәүбә итеп, гөнәһлары өчен үкенүчеләрне һәм Үзенә сыенучыларны гафу иткүче бер Заттыр. Шулай булгач, тәүбә һәм истигфар кылып һәм яхшы гамәлләр эшләп, гөнәһларыгызны бетерергә тырышыгыз. Чөнки тәүбә һәм игелекләр гөнәһ һәм яманлыклырны бетерер.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бер хәдисе белән тәмамларга телимен:

388 Бухари, Муслим, Әль-Луъ-Луъ вәль Мәрҗән, Китаб әт-Тәүбә № 1752
389 Муслим, Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 3: 388 № 1904

*“Кайда гына булсаң да Аллаһтан курык. Яманлык кыларсаң, аркасыннан шунда ук яхшылык эшлә ки, гөнаһыңны бетерсен. Кешеләр белән дә яхшы холыклы бул”.*[390]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ[391]

390 Тирмизи, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 94 № 61
391 Әз-Зәрият: 18





# Утыз дүртенче хөтбә

## **Яшьлекне коткару**

إِنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ وَاللَّهُ عِنْدَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ[392]

وَ قَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): أَكْرِمُوا أَوْلَادَكُمْ وَ أَحْسِنُوا آدَابَهُمْ[393]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Барчабызның да белгәнебезчә, яшьлек – ул һәр милләтнең өмете, ышанычы һәм киләчәгедер. Яшьләрен кыйбласыз калдырган бер милләт өметсез, ышанычсыз һәм киләчәксез бер милләттер.

Шуңа күрә бар булырга теләгән һәрбер милләтнең мадди һәм мәгънәви яктан көчле булган яшьләргә ихтияҗы бар. Җир йөзендә Аллаһ хөкемен урнаштыру белән вазыфәләндерелгән мөселман милләте исә, үз милләтен генә түгел, бәлки милләтенең кыйммәтләрен дә яхшы белгән һәм аларга күңелдән бәйле булган яшьлек җитештерүдә башка милләтләргә караганда тагын да мәҗбүр, чөнки котылу өчен моңа мәхкүм.

Күргәнебезчә, бүгенге яшьләр бик адашкан һәм югалган

392 Әт-Тәгәбүн: 15
393 Ибн Маҗа, Сайланма хәдисләр: 164

хәлдә. Тышкы кыяфәтләре, башларында һәм күңелләрендә ташыган фикерләре белән бина хәрәбәләрен хәтерләткән бу яшьләр анархияның дустлары, корал, дошманлык һәм нәфрәт ташучыларына әйләнгәннән әйләнә баралар. Тилергәнчегә кадәр бию һәм күңел ачулар, юлбасарлык, наркотик, алкоголь, отышлы уеннар, шәһвәт һәм мода дөнья яшьләренең рухын урлап, шәхсиятләрен яндырып, көлгә әйләндереп бара.

Кызганып та булса әйтәек ки, бу адашканлык безнең яшьләребездән дә насыйбен алган. Күреп торабыз ки, яшьләребезнең рухы бозга әйләнгән. Яшьләребезнең рухлары язгы чәчәкләрнең җил исүеннән орлыкланганнары кебек үк төрле чит фикер һәм кызыксынулар белән тутырылганлыкларына барчабыз да шаһит. Еллар буе күңелләренә иман, Аллаһ һәм пәйгамбәр (сагв.) мәһабәте, Көръән һәм Ислам, мәчет һәм җәмагать мәһабәтен кертә алмаганлыгыбыз сәбәпле, аларга әдәб, оят, гыйлем һәм фазыләт өйрәтмәгәнлегебез сәбәпле рухлары алкоголь, отышлы уеннар, наркотик, шәһвәт һәм мода белән тулы. Өебездә, эш урыннарыбызда, урамнарыбызда, юлларыбызда, мәктәпләребездә, күзебез алдында оятын югалткан, хөрмәт һәм изгелекнең нәрсә икәнлеген белмәгән, нәфс колы һәм шәйтан уенчыгына әйләнгән яшьләр. Күңелләре мең дә бер давыл белән таратылган бу яшьләр – безнең яшьләребез.

Шулай булгач, яшьләребезне бу хәлгә төшергән нәрсә соң? Мондый кызганыч күренешнең җаваплылары кемнәр? Яшьләребезне яңадан үзләренә, үз рухларына кайтара беләчәк чара ни нәрсә? Музыкаль поп концертлар куеп, яшьләрне яңа ел белән котлау аларның рухи дәртләрен дәвалау өчен мөнасыйб бер чара түгел. Яшьләр мәсьәләләре белән чынлап кызыксынучы һәркем бу сорауларга җавапны эзләргә һәм табарга тиеш.





Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә изге китабыбыз Көръән-и Кәримдә безне һәм балаларыбызны Җәһәннәмгә төшергән яманлыклардан тыеп, газабы белән куркыту өчен шулай дип боера:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ

**“Әй, иман итүчеләр, үзегезне һәм гаиләләрегезне утыннары таш һәм кеше булган уттан коткарыгыз...”**[394]

Бөек Аллаһның бу әмренә колак салып, балаларын уттан коткарырга теләгән һәр мөселман, диненә, иманына, ватан һәм изгелекләренә күңелдән бәйле, йөрәкләре ата-ана һәм кеше мәһабәте белән тулы, үзләре дә Ислами тәрбия белән тәрбияләнгән яшьлек әзерләргә мәҗбүр икәнлеген яхшы белергә тиеш. Мәгънәви яктан биек, рухи яктан мәртәбәле, зирәклек ягыннан ныклы, сәламәтлек ягыннан да сәламәт бер яшьлек җитештермичә дөнья һәм ахырәт бәхетенә ирешү мөмкин түгел.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Балаларыгызга карата игелекле булыгыз һәм аларга яхшы тәрбия бирегез”*.[395]

Нәбиләр нәбисенең (сагв.) бу һәм моңа охшаш коткаручы сүзләре булуга карамастан, мөселман булсак та, еллар буена яшьләребезгә тиешле Ислами тәрбия бирүдә бурыч һәм вазыйфәләребезне җиренә җиткерә алмыйбыз. Мәдәният, модерн, алга китеш кебек сүзләрнең артына качып, яшьләребезгә безгә чит булган фикер һәм аларга сукырча иярүне өйрәттек. Аларга чын мөселманның ни-

394 Әт-Тәхрим: 6
395 Ибн Маҗа, Сайланма хәдисләр: 164

чек яшәргә тиеш икәнлеген өйрәтмәдек, әмма этә-төртә көчли-көчли аларга чит культура өйрәткән булдык. Аларга маңгайдагы эш тире һәм хәләл эш хакының нәрсә икәнлеген өйрәтмәдек, әмма күңелләрен отышлы уен һәм лотреяларга бәйләп, киләчәкләрен шулар белән котка-рырга өметләндек. Мәчет, гыйбәдәтнең һәм кыйбланың ни һәм кайсы якта икәнлекәрен күрсәтмичә, күңел ачу клубларының кай тарафта икәнлекләрен яхшы өйрәттек. Бөтен боларның нәтиҗәсендә бөек бер фетнә, тирән һәм еракка китүче адашканлык уртага чыкты. Иман урынына инкярчылык, гаделлек урынына золым, сөю һәм мәһабәт урынына дошманлык, китап урынына корал, гыйлем урынына наданлык, игелекле мәртәбәлелек урынына түбәнлек, шәхсият урынына тәклидчелек, җитдият урынына оятсызлык барлыкка килде. Бу буталчыклы адашканлык эчендә ата-анага урын калган булса да, алар да баласының Фатихасын көтеп ята. Иманга урын калган булса да, ул да көлгә әйләнде. Гыйбәдәткә урын калган булса да, ул да көнлек тормышыбыздан куылды. Мәчеткә урын калган булса да, ул да җәмагатсез калды. Гыйлемгә урын калган булса да, ул да сулып онытылды. Кальбкә урын калган булса да, ул да каралды. Көръән-и Кәримгә урын калган булса да, ул да киштәләргә алынды. Сөннәткә урын калган булса да, ул да калдырылды. Сәнгатькә урын калган булса да, ул да үлде. Хакка урын калган булса да, ул да югалды. Оятка урын калган булса да, ул да эреде китте. Өмет һәм ышанычка урын калган булса да, ул да какшады. Мөселманга урын калган булса да, ул да чит булды. Киләчәккә урын калган булса да, ул да куркыныч астында калды. Әмма ришвәткә урын кирәк икән, ул бөтен тирә-якны чолгап алды.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бу ачы хакыйкәтнең капма-каршысын сөйләү мөмкин ме?





Шулай булгач белегез ки, дөнья тормышының бизәкләре булган мал һәм балалар, безнең өчен имтихан чаралары гына.[396]

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә шулай диелә:

**“Һичшөбһәсез, бала һәм малларыгыз сезнең өчен бер фетнә һәм имтихандыр. Әҗернең иң бөеге исә - Аллаһ янында”.**[397]

Шулай булгач бала тарафыннан имтиханлануыбызда уңышлы булуыбыз өчен, аларга Ислами тәрбия бирүдән башка чарабыз юк. Шулай үк, яшьләребезне коткару өчен дә, алдыбызда, икенчесе булмаган, бер генә юл ята, бу юл – аларга адым адым Аллаһның соңгы илчсе (сагв.) эзеннән йөри белү иманын һәм гыйльми дулкынлануның өйрәтелү юлыдыр. Гыйлемнең һәм мокаддәс кичерешләрнең бердәнбер кайнагы исә - Ислам һәм Көръәндер. Яшьлек мәгәр Ислам һәм Көръән белән генә коткарылачак.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ[398]

396 Әль-Кәһф: 46
397 Әт-Тәгәбүн: 15
398 Локман: 8





## Утыз бишенче хөтбә

## Алкоголь һәм отышлы уеннар

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالأَنصَابُ وَالأَزْلاَمُ رِجْسٌ مِّنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ[399]

وَ قَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ شَرِبَ الْخَمْرَ فِى الدُّنْيَا ثُمَّ لَمْ يَتُبْ مِنْهَا حُرِمَهَا فِى الآخِرَةِ[400]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Әмер биреп, чикләр куючы – мәгәр Аллаһ ‘Азимушшандыр. Аның әмерләренә, фарыз һәм ваҗиб ясакларына – харам диелә. Мөселман кеше Аллаһ әмерләрен җиренә җиткерергә, тыйганнарыннан да тыелырга тырыша. Чөнки Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә әмер иткән һәрнәрсә хәләл һәм күркәм, Ул тыйган һәрнәрсә дә - начар һәм ямьсездер. Кешелеклелекне адаштырып бәлаларга кертүче начар һәм ямьсез эшләрнең башында исә, һичшөбһәсез, алкоголь һәм отышлы уеннар тора.

399 Әль-Мәидә: 90
400 Бухари, Муслим, Әль-Луъ-Луъ вәль Мәрҗән, Китаб Әль-Әшрибә № 1303

Алкоголь һәм отышлы уеннар, аерым кешеләр өчен генә түгел, бәлки гаиләләр, җәмгыять һәм бөтен кешелеклелек өчен иң бөек бер фәлакатьтер. Сөю һәм кардәшлек хисләрен, оят һәм намусны юк итеп, дошманлык, нәфрәт һәм көнчелек орлыкларын тараткучы, кеше үтерүне гади күрсәтүче, үлем һәм аерылуларны күбәйтүче, гаилә учакларын сүндерүче, балаларны ятим калдыручы күпчелек вакытта алкоголь һәм отышлы уеннардыр.

Шуңа күрә дә алкоголь һәм отышлы уеннар Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә тарафыннан харам кылынмыш һәм Көръән-и Кәримдә "Шәйтан гамәлләреннән бер нәҗес" буларак танытылмыш. Шәйтанның кешеләрне аздыру, араларында дошманлык орлыкларын чәчү, аларга намаз һәм зикер кебек фазыләтләрне оныттыру өчен алкоголь һәм отышлы уеннар кулланганлыгы турында, Мәидә сүрәсенең 90 һәм 91 аятләрендә бөек Раббыбыз шулай дип әйтә:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالأَنصَابُ وَالأَزْلاَمُ رِجْسٌ مِّنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ إِنَّمَا يُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاء فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ وَعَنِ الصَّلاَةِ فَهَلْ أَنتُم مُّنتَهُونَ

**"Әй, иман иткән кемсәләр, белегез ки, алкоголь һәм отышлы уеннар, путлар һәм йола-хорафатлар – шәйтан гамәлләреннән бер нәҗестер, шуңа күрә алардан ерак торыгыз, бәлки морадыгызга ирешерсез. Һичшөбһәсез ки шәйтан алкоголь һәм отышлы уеннар белән арагызга дошманлык һәм көнчелек салырга, сезгә дә намаз һәм зикерне оныттырырга тели. Йә, хәзер дә туктамазсыз мы?".**

Шулай булгач мөэминнәр, раббеләренең бу **“Әй, иман иткән кемсәләр”** дигән чакыруына колак салырга мәҗбүрдерләр. Югыйсә алкоголь һәм отышлы уеннар баткаклыгына кереп, үзләрен дә, нәселләрен дә, бөтен җәмгыятьне хәлак итәчәкләр.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Кешеләр арасындагы исеме нинди генә булса да, исерткүче эчемлекләрнең һәртөрлесе – харамдыр. Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) моның турында шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Сәрхуш иткүче һәртөрле эчемлек – харамдыр”*.[401]

*“Яманлыкларның анасы”*[402] – алкогольның күбе дә, әзе дә харам икәнлеге турында сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер башка хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Күбе исерткүче нәрсәләрнең әзе дә - харамдыр”*.[403]

Шулай булгач мөселман кеше алкоголь эчмәс һәм аны башкасына да эчертмәс. Алкоголь булган өстәл артына утырмас һәм аны дәва буларак та кулланмас. Чөнки бөек динебезгә күрә, алкоголь эчү харам булган кебек үк, аның белән эш итү һәм аның акчасын ашау да харам санала. Мондый эшләр белән шөгылләнүчеләрне пәйгамбәребез (сагв.) ләгнәтләде, алкоголь турында да *“Дәва түгел – чир”* дип әйтте.

Нәфсенә һәм шәйтан вәсвәсәсенә ияреп, алкоголь эчкән мөселман кеше, шунда ук гөнаһыннан тәүбә итәргә һәм бу эшкә бүтән беркайчан да кайтмаска тиеш. Чөнки хәдис-и шәрифтә моның турында шулай диелә:

*“Кем дөньяда шәраб эчеп, бу гөнаһыннан дөньяда*

401 Муслим, Байхаки, Мухтасар Шу’аб Әль-Иман: 137
402 Нәсаи, әт-Таҗ том 3: 144
403 Әбү Дауд, Тирмизи, Нәсаи, Әхмәд әт-Таҗ том 3: 143





*булган чакта тәүбә итмәссә, ахирәттә җәннәт шәрабларыннан мәхрум булыр”*.[404]

Алкоголь эчүнең җәзасына килгәндә, акылында булган, бәлигъ һәм хөр мөселманның үз теләге белән ике шаһит алдында алкоголь эчүе, шәригать буенча 80 таяк белән җәзаланырга тиешлелеге билгеле. Шаһит булмаган очракта җәза сәрхушлык исбат ителгәндә бирелә. Наркотик кулланучылар исә шәригать буенча 9 алып 39 таяк белән җәзаланалар.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Отышлы уеннарга килгәндә, болар – эшләмичә, көч түкмичә, очракка атап кына, башка кемсәнең малын хаксыз җиргә алудыр. Чөнки уйнаучыларның берсесе һичшиксез ота, икенчесе исә - югалта. Югалтучы югалтканын кайтару өчен, отучы да – күбрәк оту өчен тагын да тырыша, нәтиҗәдә дә бәхетсезлек туа. Шуңа күрә, исеме нинди генә булмасын, отучы һәм югалтучы булган уеннарның һәртөрлесе - отышлы уеннар, болар исә – харамдыр.

Бөек динебезгә күрә “отышлы уен уйныйк” дию - хупланмаган, качынырга кирәк булган бер сүз. Моның турында хәдисләренең берсендә, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай дип әйтә:

*“Кем дустына “Әйдә отышлы уен уйныйк” – дип әйтсә, барып садака бирсен”*.[405]

Кыйммәтле мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, Көрьән-и Кәримдә **“шәйтан гамәлләреннән бер нәҗес”** дип танытылган алкоголь һәм отышлы уеннар, мөселманнарга катгый рәвештә тыелган.

404 Бухари, Муслим, Әль-Луъ-Луъ вәль Мәрҗән, Китаб Әль-Әшрибә № 1303

405 Бухари. Муслим, Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: № 1839





Шуңа күрә һәр мөселман алкоголь һәм отышлы уеннардан ерак торырга тиеш. Акыллы һәм җитешкән мөселман харамнарга яклашмас. Гаилә бәхетләрен юк иткән, иҗтимагый иминлекне бозган, кешене матди һәм мәгънәви очырымга өстрәгән, дөнья һәм ахырәт бәхетен юк иткән алкоголь һәм отышлы уеннар белән сыналучылар, Аллаһка гыйсъян итеп, шәйтанга итәгать иткәнлекләрен яхшы белергә тиешләр. Бәхет һәм сөенечнең Аллаһ һәм Аның рәсүленә итәгатьтә икәнлекләре беркайчан да онытылмаска тиеш.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ
وَإِثْمُهُمَآ أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا[406]

406 Әль-Бакара: 219

# Утыз алтынчы хөтбә

## Ятим тәрбиясе

إِنَّ الَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَالَ الْيَتَامَى ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ نَارًا وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا[407]

وَقَالَ النَّبِيُّ (ص):أَنَا وَكَافِلُ الْيَتِيمِ فِى الْجَنَّةِ هَكَذَا[408]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Күзләре бу дөньяда ачылган һәм тормыш чакрымнарын үз аяклары белән атлаган һәр кешенең тормышы ачы һәм татлы хәтирәләр белән тулы. Кешеләрнең кайберләре ата-ананың җылы сулышларын тоеп, шәфкатьле кочакларында, мәрхәмәтле карашлары астында үсә, җитлегә һәм тормышның бәхетле мизгелләрен яшәп бетереп, мәңгелек галәмгә күчә. Кешеләрнең башкалары исә, ата-аналарын бу дөньяга әле килгәнче яки бала чакаларында үк югалтарак, аларның сөю һәм шәфкатьләреннән мәхрүм калып, авыр тормыш үткәрәләр. Ата-анасының берсен яки икесен дә югалткан кемсәләргә динебез **“ятим”** исемен бирә.

407 Ән-Ниса: 10
408 Бухари, Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 308 № 260

Ятим һәм кемсәсезләр Аллаһның бөтен мөселманнарга калдырган әманәте. Шуңа күрә ятим һәм кемсәсезләргә күзче булып, аларның ихтыяҗларын каршылашу һәм аларның хак һәм хокукларын саклашу - һәр мөселманның вазыфәсе. Аллаһ һәм Аның илчесенең (сагв.) ризасын казанып, җәннәт сөенечле хәбәрен алырга теләгән һәр мөселман ятимнәргә каршы булган вазыфәсен җиренә җиткерергә тырышырга тиеш.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*"Мөселман өйләренең иң хәерлесе – эчендә ятим тәрбияләнгән өйләрдер. Мөселман өйләренең иң яманы да – эчендә ятим тәрбияләнеп тә, яхшы мөгамәлә күрмәгән өйләр. Мин һәм ятим тәрбияләгән кемсә - җәннәттә шушы ике бармак кебек якын булачакбыз"*.[409]

Бер башка хәдисендә аның урта һәм ишарәт бармакларын күтәреп, шулай дип әйткәне билгеле:

*"Мин һәм ятим эшләренә күзче булып торучы кемсә җәннәттә шулар икесе кебек якын булачакбыз"*.[410]

Бер башка хәдисендә аның шулай дип әйткәне билгеле:

*"Тол, ятим һәм факырьләрнең ихтыяҗларына ашыккан кемсә - Аллаһ юлында җиһад итүчеләр һәм көндезләрен ураза тотып, төннәрен дә гыйбәдәттә үткәргән кемсәләр белән бергәдер"*.[411]

*"Ятимгә шәфкатьле ата кебек бул һәм бел ки, ничек чәчәрсәң – шулай урарсың"*.[412]

409 Ибн Маҗа, Китаб эль-Әдәб Ятим хаклары № 3679
410 Бухари, Муслим, Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 308 № 260
411 Муслим, Китаб әз-Зүһд № 41
412 Әдәб эль-Муфрад тәрҗ. том 1: 154 № 138

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, ятим, тол, һәм факырьләрнең ихтыяҗларына ашыккан мөэминнәргә бөек әҗерләр вәгъдә ителә. Бөек Раббыбыз мокаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә җәннәткә лаеклы булган мөэминнәрнең сыйфатларын зикер иткәндә, аларның ятимнәрне сыйлаганнары һәм моны тик Аллаһ ризасы өчен эшләгәнлекләре турында хәбәр итә:

وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَى حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَاء وَلَا شُكُورًا

**“Алар, ихтияҗ һәм теләкләре булган хәлдә, мескеннәрне, ятимнәрне һәм әсирләрне ашаталар. Һәм: “Без моны Аллаһ ризасы өчен генә эшлибез һәм сездән берни нәрсә дә көтмибез” – дип әйтәләр”.**[413]

Пәйгамбәр (сагв.) исә моның турында шулай дип әйткән иде:

*“Мөселманнардан кем исә ятим ашатып эчертсә, кичермәслек гөнаһ эшләмәгән булса, җәннәткә керәчәк”*.[414]

Димәк ки ятим һәм мескеннәрне ашатып эчертү, аларга ярдәм һәм яхшылык күрсәтү - Аллаһ һәм Аның илчесе (сагв.) теле белән вәгъдәләнгән җәннәт сөенчеседер. Моның өчендер ки Аллаһ илчесе (сагв.) нең әсхәбләре ятим, мескен һәм толларны күзәтеп, аларны еш-еш ризык ашаталар иде. Хәтта кайберләре табын артында ятим булмаса, ашарга утырмыйлар иде.[415]

Әбү Бәкр Ибни Хафс (р.а.) риваятендә әйтелгәнчә:

413 Әль-Инсан: 8-9
414 Тирмизи, Китаб әль-Бирр: 14
415 Кандәһләви, Хәдисләрдә Мөселманлык том 2: 770-780

*“Габдулла Ибни Гөмәр табын артында ятим булмаса, ашарга һич утырмый иде”*.[416]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Ятим һәм кемсәсезләргә яхшылык кылып, аларга ярдәм һәм ихсанда булу ни кадәр бөек бер савап исә, аларны кимсетеп, хакларын ашау шуның хәтле куркыныч һәм гөнаһлы да.

Күп кенә аят-и кәримәдә һәм хәдис-и шәрифтә ятим малын ашауның ни хәтле куркыныч икәнлеге турында әйтелә. Бер аят-и кәримәдә шулай диелә:

إِنَّ الَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَالَ الْيَتَامَى ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ نَارًا
وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا

**“Ятимнәрнең малларын хаксыз җиргә ашаучылар, чынлыкта эчләрен ут белән генә тутыралар һәм барачак урыннары да җәһәннәмдер”**.[417]

Башка аят-и кәримәдә, ятим һәм мескенне мыскыллауның, динне ялганга тотучыларның эше икәнлеге турында хәбәр биргүче Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шулай боера:

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ فَذَلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ
وَلَا يَحُضُّ عَلَى طَعَامِ الْمِسْكِينِ

**“Динне ялганга тотучыны күрдең ме? Ул ятимне хурлап куа, мескен хәлен дә аңларга теләми”**.[418]

416 Бухари, Әдәб әль-Муфрад тәрж. том 1: 153 № 136
417 Ән-Ниса: 10
418 Әль-Мәгүн: 1-3

فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ

**“Шулай булгач ятимне кыерсытма, теләнчене дә хурлап кума”.**[419]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең дә шулай дип дога иткәнлеге билгеле:

*“Аллаһым, мин ике зәгыйфьнең: ятим һәм хатыннарның хаклары күзәтелмәвен харамлыймын”.*[420]

Шулай булгач, мөэмин-мөселманнар,

Ятим һәм кемсәсезләрнең хакларын саклап, аларга яхшылык һәм ярдәм итү дини бер вазыфә икәнлеге турында онытмаек. Бу вазыфәне үтәмәмәү сәбәпле, ятим һәм мескеннәргә мадди яки мәгънәви зарарлар китерүнең барчабыз өчен бер җаваплылык булачагын беркайчан да онытмаек.

Хөтбәмне сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бер хәдис-и шәрифе белән тәмамларга телимен:

*“Факыйрь һәм мескеннәргә күзче булыгыз. Һәм беркайчан да онытмагыз ки, сез алар догасы бәрәкәте белән генә ризыкланасыз”.*[421]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ[422]

419 Әд-Духа: 9-10
420 Нәсаи, Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 313 № 268
421 Әбү Дауд, Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 314 № 370
422 Әд-Духа: 9

## Утыз җиденче хөтбә

## Хиҗрәт һәм яңа ел

وَقُل رَّبِّ أَدْخِلْنِي مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِي مُخْرَجَ صِدْقٍ وَاجْعَل لِّي مِن لَّدُنْكَ سُلْطَانًا نَّصِيرًا[423]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص):إِنْ كُنْتَ صَائِمًا بَعْدَ رَمَضَانَ فَصُمِ الْمُحَرَّمَ فَإِنَّهُ شَهْرُ اللَّهِ[424]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кешелеклелек тарихының иң бөек вакыйгасы, һичшиксез, Аллаһ илчесенең (сагв.) Мәккә-и Мөкәррәмәдән Мәдинә-и Мөнәввәрәгә һиҗрәтедер.

Чөнки Аллаһ илчесенең (сагв.) бу һиҗрәте - бөек динебез Ислам низамының бөтен җиһанга яңа бер тизлек белән ачылмасы өчен бер сәбәп иде. Шуңа күрә дә һиҗрәт качыш түгел – җиңү иде. Һиҗрәт – җиңүнең җафа күренешле аксиомасы, дәгвәнең хакимияте өчен сарыф ителгән энергия һәм Исламның тупарланып дәүләткә әйләнүедер.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшан тарафыннан кешелеклелекнең

423 Әль-Исра: 80
424 Тирмизи, әт-Таҗ том 2: 86

каралган күңелләрен яктырту, бозылган әхлагын төзәтү һәм хараб хәлдә булган фикерләрен яңадан тергезү өчен җибәрелгән Мөхәммәд (сагв.) һәм аның данлыклы әсхәбләрен һиҗрәт итәргә мәҗбүр иткән золым һәм кысырыклауларның мисалын кешелеклелек тарихында табу авыр.

Чөнки Адәм (г.с.) нән алып, бүгенге көнгә хәтле килгәкиткән һәр “Хак” дәгвәтчесе аркасында “Батылның” черек сулышын тоймыш, һәрвакыт хыянәтләрчә тыелмыш. Бу хәл кыяматкә кадәр дәвам итәчәк, җиңү исә һәрвакыт “Хакның” булачактыр.

Күңелләренә иман орлыклары чәчелмәгән, күкрәкләрендәге көфер потларын вата алмаган Мәккә мөшрикләре ул ике җиһан кояшы рәсүлүллаһка (сагв.) һәм аның һәрберсе йолдыз кебек якты булган әсхәбенә кулдан, телдән золымның иң бөеген, җафаларның иң катысын таттырырга һич оялмадылар.

Әйе, мөшрикләр нәкъ бүгенге залимнар кебек үзләрен котылуга чакырган телләрне өзеп чыгарырга, сузылган коткаручы кулларны кисәргә теләмешләр иде.

Һәлбүки җәннәт сөенчесен биргүче былбыллар “Лә иләһа илләллаһ Мөхәммәд рәсүлүллаһ” сүзләрен күптән сайрап, таңнар күптән аткан иде. Кояш күптән калкып, яз күптән килгән иде. Күңелләрдә чәчәкләр аткан иде. Урыннары да җәннәтлек булырдай җимешләр китерәчәк вакыт җиткән иде.

Бәлки дә моны хис итеп, аңлаучылардан булган Хәмзә (р.а.), бу бөек дин һәм дәгвә өчен шаһит ителеп, бавырлары туралачагын күреп, беренчеләрдән булып Кәгбәтуллаһ янында мөшрикләрнең олысы Әбү Җәһлнең йөзенә бәргүчеләрдән булган иде.

Бәлки дә моны хис итеп, аңлаучылардан булган Әбү





Бәкр (р.а.) бу бөек дин һәм дәгвә өчен Мәсҗид-и Харам ишекләре алдында аңын югалтканчыга хәтле кыйналды. Көндез һәм кичен кыйналды. Бәлки дә “сыддикыяте” белән атом бомбасы ясый алмаган тәэсирләр калдыру өчен аңга килеп әйткән сүзләре дә “Рәсүлүллаһка нәрсә булды? Ул ничек?” сүзләре иде аларның.

Наданлыгы тудырган ачуы белән рәсүлүллаһны (сагв.) үтерергә калкышан Гөмәр, Ислам нуры белән яктыртылып, хәзрәти Гөмәр булды һәм күп кенә күңелләрдә тәхетен куйды.

Ул өен кораллы залимнәр чолгап алган вакытта, башына кылыч төшәр дигән бернинди уй-фикерсез рәсүлүллаһ (сагв.) урынына өендә калгучы Галиләр.

Кызган тимер белән җафаланган, утлы күмер өстенә яткырылган, ләкин алай да йөрәгендәге иманының бер бөртеген дә югалтмаган Сухәебләр.

Мөселманлыгыннан ваз кичүе өчен зәһәрле төтеннәр белән җафаланып та, җәннәт рәйханнары исләрен ишеткүче мөселман Зөбәерләр.

Мөшрик җафасыннан сукырга әйләнеп тә, “Путларыбыз сине сукыр итте” – дигән сүзләренә: “Валлаһи ялган һәм теләсә, мине Аллаһ яңадан күрә торган итәчәк” – дигән Зиннураларның бер төн эчендә сәламәтләнүләре.

Сәхәбә-и кирамның һәммәсе дә бу җафа аркылы үтте, ләкин берәүе дә иманыннан ваз кичмәде.

Хәзер исә һәрберегез үз-үзегезне сорагыз: динем өчен бу җафаларның берәрсе генә башыма килсә, кораллар күкрәгемә терәлсә, мин ни эшләрмен?

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Менә шушындый бер дә туктамаган җафалаулар сәбәпле, Аллаһ илчесе (сагв.) әсхәб-и кирамына





Хәбәшистанга һиҗрәт итәргә рөхсәт бирә. Бу беренче һиҗрәттән соң мөселманнарга яңа һиҗрәт йортлары буларак Мәдинә күрсәтелде.[425]

Шулай итеп милади 622 елның Мөхәррәм аеннан башлап мөселманнар яшерен рәвештә Мәдинәгә һиҗрәт итә башладылар. Мөселманнар Аллаһ динен хөр рәвештә яши белү өчен йортларын, малларын, суын эчеп, һавасын сулап туып үскән җирләреннән аерыла иде. Дәгвә бөек иде. Дәгвә - Ислам хакимияте иде. Исламның таралып, ишетелү дәгвәсе иде. Бу дәгвә өчен җан да, мал да, мөлек тә калдырылырга тиеш иде һәм мөселманнар моны башкардылар. Бүгенге мөселманнар исә моны башкара алмадыклары өчен изеләләр.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Белгәнебезчә, мөселманнарның Мәдинәгә һиҗрәт итеп, анда тупланууларына чик куя алмаган Ислам дошманнары, хәзер инде Мөхәммәднең (сагв.) Мәдинәгә килеп, ул иман гаскәренең башына килә алмавы өчен һәртөрле чаралар эзлиләр иде.

Кайберәүләр ике җиһан кояшы булган әфәндебезнең тотыклануы, кайберләре ерак җирләргә сөргенгә җибәрелүе турында фикер әйтә башладылар. Әбү Җәһл исә Аллаһ илчесе (сагв.) нең үтерелүе турында фикерен алга сөрде.

Әнфәл сүрәсенең 30 нче аят-и кәримәсендә әйтелгәнчә, бу планнар корылган вакытта, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә пәйгамбәр (сагв.) әфәндебезгә моның турында хәбәр итә һәм һиҗрәте турында сөенечле хәбәрен бирә:

وَقُل رَّبِّ أَدْخِلْنِي مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِي مُخْرَجَ صِدْقٍ
وَاجْعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلْطَانًا نَّصِيرًا

425 Бухари, Тәҗрид ас-Сарих тәрж. 10: 82





**“Әйт ки, әй Раббым, мине керәчәк җиргә тугрылыклы булган хәлемдә керт һәм чыккан вакытымда да тугрылыклы булган хәлемдә чыгар һәм Үзең тарфыннан миңа ярдәмче бер солтан бир”.**[426]

Шулай итеп милади 622 елның Рабигыль Әввәл аенда сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Әбү Бәкр белән бергә Мәккә-и Мөкәррәмәдән аерылалар. Ардыручы, мәшакатле һәм могҗизалар белән тулы бер юлчылыктан соң алар Мәдинә-и Мөнәввәрәгә килеп җитәләр. Мәдинәдә Аллаһның соңгы шәригате булган Ислам көч алып, олылая һәм дәүләткә әйләнеп бөтен җиһанга ачыла.

Исламның илле ике маддәлек беренче конституциясе һиҗрәттән соң туплана башлый. Мөселманнар арасындагы ярдәмләшмә һәм кардәшлелек һиҗрәт белән тагын да ныграк тамыр җәя. Исламның беренче гыйбәдәтханәләре булган Көббә һәм Мәсҗид-и Нәбәви дә һиҗрәт белән салына. Исламның беренче мәктәбе “Суффа” һиҗрәттән соң ачыла. Исламның икътисади, тиҗари һәм экономик принципларына нигезләнгән чаршылар да һиҗрәттән соң гына эшли башлый. Бөтен болар – бөек Ислам динен дәүләт дәрәҗәсенә күтәрә.

Шуңа күрә һиҗрәт – низам, җаваплылык һәм батырлыктыр. Һиҗрәт – гыйлем, мәктәп һәм дәүләттер. Һиҗрәт – гыйбәдәт, җәмагать һәм кардәшлектер. Һиҗрәт – дустлык, иман һәм чиста күңеллелектер. Һиҗрәт – Ислам белән терелештер.

Кадерле мөэмин-мөселманнар,

Сөекле пәйгамбәребезнең (сагв.) бу һиҗрәте Гөмәр (р.а.) хәлифәлеге вакытында Һиҗри календарьның беренче елы булып кабул ителде, ел башы итеп исә – Мөхәррәм ае

426 Әль-Исра: 80





санала башлады.

Шулай булгач мөселманнарның ел башы Мөхәррәм ае белән башлана. Мөселманнар яңа елга Мөхәррәм ае белән керәләр. Мокаддәс кыйммәтләрен онытканлыклары һәм һиҗри ел башы урынына милади ел башын котларга теләгәннәре сәбәпле бәлалары тукталмаган мөселманнарга яңа еллары Мөхәррәм аенда башланганлыклары турында тагын бер тапкыр хәтерләтергә үземә  Ислами бурыч итеп саныйм.

Яңа елыбызның беренче аенда - Мөхәррәмдә котланылган Гәшүрә көнендә мөэминнәрне ураза тотарга үгетләгән пәйгамбәребез (сагв.), бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Рамазан аеннан соң ураза тотмакчы булсаң – Мөхәррәм аенда тот”*.[427]

Һиҗрәт һәм яңа елыбыз рухын яңадан тоеп, бозылган кальб низамнарыбызны яңадан тәртипкә китереп, Исламны яңадан көн тәртибенә кертеп, яңадан Хак әһелләренә әверелеп, Аллаһ һәм Аның рәсүленә яңадан бәйләнуыбыз өчен безгә сәбәп бирүе өчен бөек Раббыбызга дога итәмен.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

لاَ تَحْزَنْ إِنَّ اللّٰهَ مَعَنَا[428]

427 Тирмизи, әт-Таҗ, том 2: 86
428 Әт-Тәүбә: 40

# Утыз сигезенче хөтбә

## Милади ел башы

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّخِذُوا الْيَهُودَ وَالنَّصَارَى أَوْلِيَاء بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاء بَعْضٍ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنْكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ إِنَّ اللّهَ لاَ يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ[429]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ تَشَبَّهَ بِقَوْمٍ فَهُوَ مِنْهُمْ[430]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам Аллаһ ‘Азимушшан тарафыннан кешелеклелеккә соңгы тормыш низамы буларак җибәрелгән бер дин. Үзенең игтикади, гамәли, әхлаки, иҗтимагый, икътисади һәм хокуки хөкемнәре белән Ислам кыяматкә хәтле һәр гасырда һәм һәр җәмгыятьтә ияреләргә тиешле тик бер дин. Ислам бөтен системаларның өстендә булган һәм үзенә генә охшаш булган тик бер система. Ул, хакимнәр хакиме булган Раббыбызның, башка системалар өстендә хаким кылыну өчен һәм кешелеклелекне коткару өчен сайлаган һәм яраткан тик бер низамы. Шуңа күрә бу данлыклы динебезнең бөтен кешелеклелеккә хаким булуын теләмәгән, аның кайбер хөкемнәрен кабул итеп тә, башкаларын кабул итмәгән,

429 Әль-Мәидә: 51
430 Әбү Дауд, Әхмәд, Табәрани Кяшф әль-Хафа том 2: 240 № 2436

аның тере бер низам икәнлеген кабул итмәгән, аңа аркасы белән борылып, башка тәртип һәм принциплар буенча яшәүчеләрнең бу бөек дин чикләре эчендә урыннары юк.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Исламның үзенә охшаш булган башка бер диннең булмаганы кебек үк, мөселман кеше дә тик үзенә генә охшарга тиеш. Мөселман – вакыт һәм хәтта урынга исем бирә алгучы бер кеше һәм шуңа күрә ул кылган һәр эш һәм гамәленең ни нәрсә икәнлеген яхшы белергә тиеш. Мөселман имансызларның, мөнафикларның, кәферләрнең, шайтани һәм тагути көчләрнең уенчыгы булалмас. Чөнки чын мөселман кешенең үзенә генә хас ышануы, яшәеше, шәхсияте, гыззәт һәм шәрәфе бар. Бу ышану, шәхсият һәм шәрәф мөселманга Аллаһ тарафыннан бирелгән. Аллаһ Үзе биргән бу мәртәбәдән югарырак мәртәбә эзләү мөмкинмедер?

Шәрәфле мөэминнәр,

Алда – ел башы. Бу ел башы мәҗүси вә христиан культура һәм яшәешенең эзләрен ташый һәм шуңа күрә мөселманнарның моңа бернинди катнашы да булмаска тиеш чөнки мөселманнарның ел башы мөхәррәм аенда башлана.

Шулай булгач сезне сорыймын,

Җир йөзендәге бер генә мөселман алдыбыздагы бу милади ел башының мөселманлык һәм мөселманнарга берәр нинди катнашы булганлыгы турында сөйли ала мы?

Булса,

Исламның игтикад, гыйбәдәт, әхлак, икътисад, хокук һәм идарә хөкемнәренең кайсысы бу ел башы бәйрәменә урын бирә?

Булмаса,





Мөселманмын дигән хәлендә бу ел башы киче өчен айларча алдан әзерләнеп, алкоголь һәм күңел ачу өчен алдан акча эзләүләр, өй һәм эш урыннарын чыршы һәм кыш бабай сыннары белән бизәү, махсус телевизион һәм радио программалар оештырулар ни һәм нәрсә котлау булып санала?

Бер генә христиан яки яһүднең мөселманнарның бәйрәмнәрен һәм ел башларын котлау өчен көннәр буена әзерләнгәнен күргәнегез бармы?

Шулай булгач мөселманнарга ни нәрсә булды да бер мөнафиклык белән патшадан артык патша булу ярышына керешәләр? Бу шәхсиятсезлек түгел ме? Бу – ышану һәм гыйбәдәтләребезгә пычак кадау түгел ме? Безнең бу хәлебезгә җир һәм күкләрдә Аллаһны тәсбиһ иткүче җан ияләре шаһитлык бирми ме? Җитмәде ме инде безгә шайтан һәм тагутның уенчыклары булырга? Югыйсә уяну өчен кыяматме көтәбез?

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Ачык итеп әйтәек ки, мөселманнарның үз диненең кыйммәтләрен калдырып та, чит гореф һәм гадәтләрне үзләштерү – ул милләтнең түбәнүе димәктер. Күргәнебезчә, бүген мөселманнар түбәнәюләрендәдерләр. Дини, рухи һәм ахләки түбәнәештә.

Әйе, көнбатышның фикерләрен, системасын, гореф һәм гадәтләрен үз итә башлаган көнебездән һәрнәрсәбез астанөскә килә башлады. Мөселманнар арасында түбәнлеккә төшкен, шәхсиятсез һәм таклидче кешеләр күбәя башлады. Хәтта, биш вакыт намазларын да калдырмыйча кылган кемсәләрнең Исламның бер бөтен система икәнлеген аңламыйча яшәп ятканнарын күрәбез. Чөнки көнбатыш шулай күрсәтә, көнбатыш шулай өйрәтә.





Үзебезгә Ислами бәя биргәнебездә, өйләребез, гаилә һәм балаларыбыз, иҗтимагый һәм ахләки тормышларыбыз бер ут эчендә икәнлеген күрәбез. Бу ут – таклидчелек ягъни сукыр иягәнлелек уты.

Мөселманнар бу кан тамырларына сеңә башлаган һәм сулышларын кыскан таклидчелек утын һәм төтенен сүндермичә, эшләгән бу көнбатыш асыллы эшләрен калдырмыйча һәм Исламга кайтмыйча, терелеп, аякка баса алмаячаклар һәм бар икәнлекләрен дә исбат итә алмаячаклар.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ 'Азимушшан безгә мокаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә яһүд һәм христианнарны дуст итүне тыя. Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Ул шулай боера:

**“Әй, иман иткән кемсәләр, яһүд һәм христианнарны дуст итеп тотмагыз чөнки алар бер-берләренә генә дуст. Сездән кем аларны дусты итеп тотарса, үзе дә шулардан саналыр, Аллаһ исә залимнәрне тугры юлга күндермәс”.**[431]

Мөселман әлбәттә бөтен кеше белән дә яхшы мөгамәләдә булачак. Ләкин дустлык һәм кешелеклек, аларның фикер, яшәеш, гореф һәм гадәтләрен үз итүне таләп итми, Ислам исә моны тыя.

Бер башка аят-и кәримәдә шулай диелә:

وَلَنْ تَرْضَى عَنْكَ الْيَهُودُ وَلاَ النَّصَارَى حَتَّى تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ
قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ هُوَ الْهُدَى

**“Яһүдиләр дә христианнар да аларга ияргәнчегә хәтле синнән разы булмаслар. Син исә аларга: “Хак юл**

431 Әль-Мәидә: 51





**– Аллаһ күрсәткән юл, Ислам" – дип әйт".**[432]

Хәзер уйлап карыйк. Мөселманнар инде ничә еллар буе яһүд һәм христиан культурасын, кануннарын, гореф һәм гадәтләрен һәм хәттә яшәешләрен сукырларча таклид итүләренә карамастан, бер генә яһүд һәм христиан алардан разы булганы юк.

Европада эшләгән мөселманнарга әйтелгән сүз:

"Йә безнең бөтен кануннарыбызга иярегез, йә илләрегезгә кайтыгыз" – түгелме соң. Әмма шул ук сүзләр Юнан, Италиан һәм Испан эшчеләренә әйтеләме соң?

Бөтен болар, аларга сез кол булганчыга хәтле, сездән алар разы булмаячакларын күрсәтә. Көрьән-и Кәрим дә нәкъ шулай дип әйтә.

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Үзегезгә килегез. Аллаһ һәм Аның илчесен тыңлагыз. Исламга кайтыгыз. Дустларыгызны яхшы сайлагыз. Сезнең дустларыгыз Аллаһ, Аның илчесе (сагв.) һәм мөэмин-мөселманнар. Яһүд һәм христианнарның гореф һәм гадәтләрен тормышыгызга кертмәгез. Таклидчелек авыруын эләктереп тә, шәхсиятләрегезне югалтмагыз. Милади ел башының мөселманнарга бернинди катнашы булмаганлын яхшы белегез. Мондый ел башлары котлашулары гафиллегенә һәм ахмаклыгына төшмәгез. *"Кем берәр кавемгә охшашырса, үзе дә шулардан булыр"*[433] – хәдисен онытмагыз.

Хөтбәмне, фәтвә китапларының күпчелегендә урын алган һәм безнең дә игътибарларыбызны җәлеп итәргә тиешле бер җөмлә белән тәмамларга телимен:

*"Әгәр дә мөселман бер кеше яһүд, христиан яки*

432 Әль-Бакара: 120
433 Әбү Дауд, Әхмәд, Табәрани Кяшф әль-Хафа том 2: 240 № 2436





*мәҗүсиләрнең бәйрәмен котлап, аларның ул көндә кылганнарын кылып, пешергәннәрен пешерерсә - мөртәд булыр, ягъни диндән чыгар”.*[434]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّخِذُوا الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِ الْمُؤْمِنِينَ[435]

434 Х.Гүненч, Фәтвәләрдәге көнлек мәсәләләр том 1: 249
435 Ән-Ниса: 144

## Утыз тугызынчы хөтбә

# Иң бөек туу

إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا
صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا[436]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): إِنَّمَا بُعِثْتُ لأُتَمِّمَ مَكَارِمَ الأَخْلاَقِ[437]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Җиһан яратылган көненнән бер туу көтә иде. Бөтен дөнья йөзеллар бирле бу тууга хәсрәт чигә иде. Җир һәм күкләрдәге һәрнәрсә киләчәк бу тууның гыйшкы белән яна иде. Җир йөзе һәм хәтта вакыт бу тууны көтә иде. Һәм һәркем үзенчә хаклы иде чөнки бу туу белән тәүһид байрагы күтәреләчәк иде. Һидаят кояшы яңадан туачакты. Кешелеклелек ширк һәм көфер каранлыкларын яңадан куачак иде. Кальбләр иман нуры белән яңадан яктыртылачак иде. Көфер потлары егылып, ширк утлары сүнеп, золым терәкләре сындырылачак иде. Кеше мөэмин булачак һәм кешелеклелек яңадан котылачак иде.

436 Әль-Әхзәб: 56
437 Мәлик, Кяшф әль-Хафа том 1: 211 № 638

Җиһанның йөзләрчә еллар көткән, дөньяның да хәсрәт чиккән бу тууы – ике җиһан кояшы, галәмнәрнең рәхмәте, нәбиләрнең нуры, вәлиләрнең сердәше, инсанлык бакчасының камиллек җимеше, нөбүввәт чылбырының соңгы буыны, Ибраһим (г.с.) догасы, Гәйсә (г.с.) сөенчесе, Әминәнең төше һәм бөтен кешелеклелекнең юлбашчысы, үрнәге һәм пәйгамбәре Мөхәммәд (г.с.) тууы иде.

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә бу тууның китерәчәк юлбашчысын, үрнәген һәм пәйгамбәрен, мөкаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә шулай тасфирлый:

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا كَافَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ

**“Без сине кешелеклелеккә бер сөендерүче һәм искәртүче буларак җибәрдек. Ләкин кешеләрнең күбесе моны белмәс”.**[438]

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا وَدَاعِيًا
إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا

**“Әй, нәби, Без сине бер шаһит, сөенче бирүче һәм искәртүче буларак җибәрдек, сине Аллаһ рөхсәте белән дәгвәт иткүче һәм яктырткучы бер нур кылдык”.**[439]

Әйе, җибәрелгән зат киләчәк иде. Чөнки аны бер шаһит, сөенче бирүче һәм искәртүче буларак җибәрүче Аллаһ ‘Азимушшан иде.

Милади 571 елның Рабиг Әль-Әввәл аеның уникенче киче иде. Ул кичне, иртәнге сәгатьләргә таба күк йөзе агарып таң ата башлады. Мәккә-и Мөкәррәмәдә җиһанның иң бөек һәм иң шәрәфле тууы мәйданга килде. **“Галәмнәргә**

438 Әс-Сәбә: 28
439 Әль-Әхзәб: 45

**рәхмәт буларак җибәрелгән"**[440] Мөхәммәд (сагв.) туды.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Әле яшь чагында икән **"Мөхәммәд әль-Әмин = Ышанычлы Мөхәммәд"** кушаматын алган пәйгамбәребез (сагв.) туганчы үк атасын, алты яшенә җиткәч анасын, сигез яшенә җиткәч тә бабасын югалта. Яшьлек елларын атасының кардәше Әбү Талиб карауы астында үткәргән пәйгамбәребез (сагв.) егерме биш яшендә Хәтиҗәгә өйләнә.

Ул Аллаһ рәсүле, нәбиләр нәбиседер ки, Рамазан айларында Хира тавының мәгәрәләренә юнәлә, яратылыш хикмәтләрен эзли иде. Кырык яшенә таба садыйк төшләр күрә башлады. Күргән төшләре дә тормышка оша иде. Юллардагы агач һәм ташлар үзен сәләмли иде. Күзләренә фәрештәләр күренә, колакларына да гаҗәеб тавышлар ишетелә иде. *"Син Аллаһ рәсүле булачаксын"* – диелә иде.

Милади 610 елының Рамазан ае килгән иде. Ул, һәрвакыттагыча Хира мәгәрәләрендә уйланулар эчендә гыйбәдәт кыла иде. 40 яшендә иде. Җәбраил килде һәм **"Укы"** әмере белән башланган Галәк сүрәсен китерде. Шулай итеп инсанлык күгендә Көръән кояшы тумышты. Моннан соң ул Аллаһның үзенә биргән рисаләт вазыйфәсен үти башларга тиеш иде. Кешеләрне Аллаһка, Көрьәнгә һәм Исламга чакырырга тиеш иде. Чөнки барлык кешеләрнең пәйгамбәре булды. Сөенче бирү, кисәтү һәм дәгвәт итү аның вазыйфәсе иде.

Пәйгамбәрлек дәгвәсен Аллаһ илчесе (сагв.) үзенең иң якын туганнарыннан башлаган иде. Кешеләрне Аллаһтан башка иләһ булмаганлыкка, үзенең дә Аллаһ илчесе (сагв.) икәнлегенә ышанырга чакыра иде. Аның бу чакыруына ашыккан бәхетле күңелләр иман чишмәләреннән йотым йотым эчә иде. Мөселманнар арта иде.

440 Әль-Әнбия: 107





Күңелләрнең тәүһид байрагы астында туплануы белән золым һәм пот солтанлыкларының җимерелгәнен күреп торучы мөшрикләр Аллаһ илчесенә (сагв.) һәм мөселман булганларны кысрыклый һәм җафалый башладылар. Кысрыклаулар һәм җафалаулар күбәю белән, мөселманнар да арта иде. Чөнки күңелләрдә кайнаган иман вулканнарын корал, таяк һәм җафалаулар белән сүндерү мөмкин түгел иде һәм булмады.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Кысрыклау һәм җафалауларга карамастан, мокаддәс вазыфәсенә горурлык һәм сабырлык белән дәвам иткүче сөекле пәйгамбәребез (сагв.), милади 622 елда Аллаһ рөхсәте белән Мәккәдән Мәдинәгә һиҗрәт итү белән, вазыфәсен икенче шәһәрдә дәвам итә башлады.

Ниһаять, бөтен авырлыклар җиңелеп, Мәккә дә фәтех ителде. Ислам дулкын-дулкын тарала иде, кешеләр дә төркем-төркем мөселманга әверелә иде. Шулай итеп, Аллаһның кешеләр өчен сайлап, разы булган Ислам дине Көрьән-и Кәрим тәмамлану белән камилләште. Милади 632 елның Рабиг әль-Әввәл ае килгән иде. Тәүһид байрагын җиһан күгенә кадаган, яратылганнарның иң өстене, Аллаһның иң сөеклесе, әфәндебез, юлбашчылбыз һәм үрнәгебез (сагв.) бу дөньядан мәңгелек галәмгә күчте. Һиҗри унберенче ел. Урын – Мәдинә-и Мөнәвվәрә.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Кешелеклелекнең тиңсез коткаручысы һәм иң бөек мөршиде, пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) фани барлыгы белән арабыздан аерылган иде. Ләкин аның тәблигъ иткән Ислам низамы һәм яшәгән үрнәк яшәеше һәрвакыт күзебез алдында. Моның өчен имани, гамәли, ахләки, фәрди, гаиләви һәм иҗтимгый бөтен яшәешләребездә аның төсе белән буяну һәм бөек динебез Ислам низамын ул теләгәнчә

яшәү һәр мөселманның тик бер вазыфәсе. Чөнки аның низамыннан купкан тормыш бәла һәм тетрәнүләр белән тулы. Аны бердәнбер лидер буларак танымаган дөнья бәла һәм фәләкатьләрдән котыла алмаячак. Кальбләре аның мәһабәте белән тутырылмаган бер нәсел ике җиһанда да хур вә рисва булачак.

Шулай булгач,

Аның сөюенә ашыгыгыз,

Аның сөннәтенә ашыгыгыз,

Ул биргәнне алып, тыйганнарыннан да качарга тырышыгыз.

Аны яхшы аңлап, балаларыгызга да өйрәтегез ки, аның гөл бакчасында, язгы янгырларда ачкан чәчәк булырсыз.

Бу уңайдан мөбәрәк Мәүлид кичәләрегезне хәзердән үк тәбрик итәмен, хөтбәмне дә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләнең шушы мөбәрәк әмерләре белән тәмамлыймын:

وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ عَنْهُ فَانتَهُوا
وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ

**“Әй, мөэминнәр, пәйгамбәр сезгә нәрсә биргән булса, шуны алыгыз, сезне нәрсәдән тыйган булса да, шуңардан качыгыз. Аллаһтан куркыгыз, шөбһәсез ки, Аллаһ газабы бик каты”.**[441]

إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا
صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا

**“Шөбһәсез ки, Аллаһ һәм Аның фәрештәләре**

441 Әль-Хәшр: 7

**пәйгамбәргә саләт вә сәләм китерәләр. Әй, иман иткүчеләр, сез дә саләт вә сәләм китереп аңа тапшыргучылардан булыгыз”.**[442]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا [443]

442 Әль-Әхзәб: 56
443 Әль-Фәтх: 8

# Кырыгынчы хөтбә

## Өч ай һәм рәгаиб кичәсе

لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنْفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِالْمُؤْمِنِينَ رَؤُوفٌ رَّحِيمٌ[444]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): خَمْسُ لَيَالٍ لاَ تُرَدُّ فِيهِنَّ الدَّعْوَةُ :أَوَّلُ لَيْلَةٍ مِنْ رَجَبٍ وَلَيْلَةُ النِّصْفِ مِنَ الشَّعْبَانَ وَلَيْلَةُ الْجُمُعَةِ وَلَيْلَةُ الْفِطْرِ وَلَيْلَةُ النَّحْرِ[445]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгалә мөэмин колларына бик мөбәрәк һәм бик фазыләтле көн һәм кичәләр ихсан итте. Бу мөбәрәк һәм фазыләтле көн һәм кичәләрнең бер өлеше өч айлар исемен ташыган Рәҗәб, Шәгбан һәм Рамазан айлары эчендәдер. Рәгаиб, Миграҗ, Бәраат һәм Кадир кичәләре бу айлар эчендәге тиңсез кичәләр.

Аллаһ Сөбханаһү вә Тәгаләгә шөкерләр булсын ки, безне, бу мәгънәви тиҗәрәт мәүсименең күләгәсе астына алмыш. Безгә төшкән вазыфә, бәлки тагын кавыша алмаячагыбыз бу кыйммәтле һәм мөбәрәк көн һәм кичәләрне

444 Әт-Тәүбә: 128
445 Ибн-и Гасякир, Мухтар әль-Әхәдис: 73

Аллаһ ризасына мөнасиб бер рәвештә үткәрүдер.

Өч айлар яклашканда: *“Аллаһым, безгә Рәҗәб һәм Шәгбан айларын мөбәрәк кыл һәм безне Рамазанга хәтле яшәт”*[446] – дип дога иткән пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Биш кичә бардыр ки, ул кичәләрдә кылынган дога кире кагылмас”:*

*1 - Рәҗәб аеның беренче җомга кичәсе (Рәгаиб кичәсе),*

*2 - Шәгбан аеның унбишенче кичәсе (Бәраат кичәсе),*

*3 - (Һәр) Җомга кичәсе,*

*4 - Рамазан бәйрәме кичәсе,*

*5 - Корбан бәйрәме кичәсе”.*[447]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, догаларның кире кагылмау сөенчесен бирә торган кичәләрнең берсе Рәгаиб кичәседер. Гарәпчәдә күп теләнелгән, бик арзу ителгән, кыйммәтле һәм бәрәкәтле мәгънәләрен ташыган Рәгаиб сүзе, кичә буларак, Аллаһның рәхмәт һәм мәгъфирәтен теләп, Үзенә чиста күңелдән дога һәм ниязларда булынучы мөэминнәргә килгүче бер кичәне аңлата.

Бу кичә, рәхмәт фәрештәләрнең мөэминнәрне хәерле эшләр эшләргә, яхшылыклар кылырга, гыйбәдәт һәм тәгатьтә булынырга чакырган бир кичәдер. Бу чакыруга ашыгучы мөэминнәрнең котылуларына ышанылыр.

Моның өчендер ки, җитлеккән мөэминнәр бу кичәгә бөек бер кыйммәт биреп, көндезләрен уразада, кичләрен дә гыйбәдәт һәм тәгатьтә үткәрергә тырышалар.

446 Әхмәд, Бәйхаки, Кяшф әль-Хафа том 1: 186 № 554
447 Ибн-и Гасякир, Мухтар әль-Әхәдис: 73

Бөек Аллаһның бөек могҗизаларын күргән сөекле пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) Раббысына шөкер һәм рәхмәтен белдерү өчен бу кичәдә 12 рәкагатьлек намаз кылганлыгы билгеле.[448]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Кеше буларак һәрберебзнең хата һәм гөнаһлары бардыр. Гөнаһларына тәүбә итә белү мөэминнәрнең сыйфатыдыр. Аллаһ тәүбә иткүчеләрне сөя. Гөнаһларында киреләнеп торучылар да Аллаһ рәхмәтеннән ерак калырлар. Шуңа күрә акыллы мөэмин Аллаһның рәхмәт һәм мәгъфирәте киң булган бу кичәләрдә Җәнаб-у Хакка сыенып, гөнаһларының гафу ителүен сорар.

Гафуы һәм лотфы бөек булган Аллаһ безгә юл күрсәтү һәм безне коткару өчен рәхмәт пәйгамбәре буларак Мөхәммәд (сагв.) не җибәрде. Ул исә безнең өчен каты борчыла иде. Гөнаһ эшләүебез аны хәсрәткә төшерә һәм рәнҗетә иде. Шуңа күрә чын мөэмин ул данлыклы рәсүлнең кайгыруына сәбәпче була алмас.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә, бөек Аллаһ сөекле пәйгамбәребезне (сагв.) безгә танытарак шулай боера:

**“Ант итеп әйтәмен ки, сезгә үз арагыздан бер илче килде. Сезнең бәхетсезлекләр аны хәсрәтләндерә чөнки сезгә бик бәйледер. Мөэминнәргә ул мәрхәмәтле һәм бик игелекледер”.**[449]

Шулай булгач, әй, мөэмин-мөселманнар,

Өч ай һәм мөбәрәк кичләрне форсат белеп, Аллаһка ашыгыйк. Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бу айларда

448 С.Атеш, Ислам Энциклопедиясе: 216; Ё.Насухи Бильмен, Ислам Энциклопедиясе: 205; А.Фикри Явуз, Ислам Энциклопедиясе: 529
449 Әт-Тәүбә: 128





гыйбәдәтләрен арттырып, садакаларын арттырганлыгын онытмыйк. Безгә бик бәйле булган рәсүлебез (сагв.) эзеннән аерылмыйк. Бу айларда күп истигфар итеп, күпләп нәфилә намазлар кылаек ки, намаз бурычларыбыз булмаса да, нәфиләләр белән Раббыбызның ризасын казанаек. Күпләп Көрьән-и Кәрим укыйк. Пәйгамбәребезгә (сагв.) салат вә сәләм китерәек. Мәчетләрдә саф-саф торып, котылуыбыз өчен дога итәек. Олыларыбызны һәм авыруларыбызны зиярәт итеп хәерле догаларын алаек. Үткәннәребезгә Фатихалар укыйк. Кемсәсез һәм толларның күңелләрен хуш итик. Балаларыбызга бу мөбәрәк көн һәм кичләрнең фазыләтен өйрәтергә онытмаек.

Хөтбәмне Әбү Хурайра (р.а.) риваят иткән шушы сөенче тулы бер хәдис-и шәриф белән тәмамларга телим:

*“Аллаһ Тәгалә шулай дип боера: “Мин колыма Мине үзе уйлаган хәтлек якынлыктамын. Ул Мине зикер иткәндә, Мин аның белән бергә буламын. Ул Мине күңеленнән зикер иткәндә, Мин аны Янымда зикер итәмен. Ул Мине җәмагатьтә зикер итсә, Мин аны моннан хәерле булган бер җәмагатьтә зикер итәмен. Ул Миңа бер адым яклашса, Мин аңа бер ара яклашырмын. Колым Миңа атлап килсә, Мин аңа йөгереп килермен”*.[450]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَالَمِينَ[451]

450 Бухари, Муслим, әль-Луъ-Луъ вәль Мәрҗән, Китаб әт-Тәүбә № 1746
451 Әль-Әнбия: 107

Кырык беренче хөтбә

## Исра һәм Миграҗ могҗисасы

اِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشَى مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغَى
لَقَدْ رَاى مِنْ اَيَاتِ رَبِّهِ الْكُبْرَى[452]

وَقَالَ النَّبِىُّ (ص) : لَمَّا كَذَّبَتْنِى قُرَيْشٌ فِى الإِسْرَاءِ قُمْتُ فِى الْحِجْرِ فَجَلَّى اللَّهُ لِى بَيْتَ الْمَقْدِسِ فَطَفِقْتُ أُخْبِرُهُمْ عَنْ آيَاتِهِ وَأَنَا أَنْظُرُ إِلَيْهِ[453]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Дөнья һәм ахырәтнең әфәндесе, данлыклы пәйгамбәребез (сагв.), һиҗрәттән бер ярым ел элек, Рәҗәб аеның егерме җиденче кичәсендә Исра һәм Миграҗ могҗысасына лаек төште.

Исра: Рәсүл-ү Әкрәмнең (сагв.) төннең бер мизгелендә Мәсҗид-и Харамнан Мәсҗид-и Аксага алып барылуы. Миграҗ исә: пәйгамбәребезнең (сагв.) күкләргә күтәрелеп, иләһи аят һәм галәмнәр күрүе.

452 Ән-Нәҗм: 16-17
453 Муслим, әт-Таҗ том 3: 261

Хәдис-и шәрифләрдә әйтелгәнчә, Исра һәм Миграҗ могҗизасы шулай булды:

Данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) Кәгбәнең “Хатим” дигән урынында, яки атасының кардәшенең кызы Уммухан өендә булганда, Җәбраил килеп, пәйгамбәрнең (сагв.) күкрәген яра һәм кальбен зәм-зәм суы белән юып, иман һәм хикмәт белән тутыра. Аннары пәйгамбәребезне (сагв.) “Бурак” исемле, ут тизлекле бер атка мендереп, Мәккәдәге Мәсҗид-и Харамнан Кәдүстәге Мәсҗид-и Аксага алып бара. Анда пәйгамбәрләр җәмәгатендә намаз кылганнан соң, Җәбраил (г.с.) белән берлектә күкләргә күтәреләләр. Җиде кат күкне ашканнан соң алар “Сидрәт аль-Мунтаха” исемле бер урынга барып җитәләр. Монда пәйгамбәребезгә (сагв.) үзенең чын кыяфәтендә күренгән Җәбраил (г.с.) аңа шулай дип әйте:

“Әй, Мөхәммәд, бу – Сидрәт әль-Мунтахадыр. Мин моннан бер бармак кадәр алга барсам, янармын”.

Моннан соң, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) юлчылыгын “Раф-раф” исемле бер атта дәвам итте. Урын һәм җиргә мохтаҗ булудан пакъ булган бөек Аллаһ хозурына кабул ителде. Җәмал-и иләһи каршысында тәгзимат һәм тәкриматка, иләһи сүз һәм игътибарга лаек булды. Һәм Көрьән-и Кәримдә әйтелгәнчә:

لَقَدْ رَأَى مِنْ آيَاتِ رَبِّهِ الْكُبْرَى

**“Ул, ант итеп әйтәмен ки, Раббысының бөек аятләренең бер өлешен күрде...”**[454] һәм үзенә вахи ителгәннәрне алганнан соң бу бөек юлчылыгыннан кире кайтты.[455]

454 Ән-Нәҗм: 18

455 Бухари, Муслим, әт-Таҗ том 3: 257-262; Бухари Тәҗрид ас-Сарих тәрҗ. том 2: 261 № 227; Ибн-и Кясир тәфсир том 4: 238-280; Сахих-и Муслим

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Муслим һәм Ахмад бин Хәнбәл китапларында Габдулла бин Мәсгуд (р.а.) дан риваят ителгән хәдис-и шәрифтә әйтелгәнчә, Миграҗ кичәсендә бөек Аллаһ мөэминнәргә өч төрле ихсанда булды. Болар:

*1 - Бакара сүрәсенең соңгы аятлары,*

*2 - Аллаһка ширк китермәүчеләрнең гөнаһларының гафу кылынышы,*

*3 - Биш вакыт намаз.*[456]

Өммәтенә бу өч бүләк китергән сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Исра һәм Миграҗ могҗизалары турында хәбәр иткәч, Мәккә мөшрикләре аны ялганга тоттылар. Гәҗәепләнеп сорау сорый башладылар. Кайберәүләре куларын шакый-шакый көлә башлады, кайберәүләре дә кулларын башларына куеп "Бу, валлаһи, инанылмас бер нәрсә!" – дип сөйләнә иде.

Бер өлеше исә, Әбү Бәкр (р.а.) янына йөгереп килеп, шулай дип әйтенә башлады:

"Әй, Әбү Бәкр, синең дустың бу кичне Көдүстәге Бәйт әль-Мәкдискә барып, анда намаз кылып, күкләргә юксәлгәнлеге, анда Гарш һәм Көрси тирәсендә йөрегәнлеге, Җәннәт һәм Җәһәннәм күргәнлеге һәм яңадан Мәккәгә кайтканлыгы турында сөйли. Син моның турында нәрсә әйтерсең?".

Әбү Бәкрнең (р.а.) җавабы исә кыяммәткә кадәр бөтен иманлы күңелләргә үрнәк булырлык дәрәҗәдә мөкәммәл иде:

*"Валлаһи, ул шулай дип әйтсә, бу һичшиксез дөрестер.*

шәрхе том 2: 600-657 (А.Даутоглу); Мөхәммәд һәм Исламият, Мәккә Чоры: 307-318 (М.Кёксал)

456 Сахих-и Муслим шәрхе том 2: 638 (А.Даутоглу); Ибн-и Кясир тәфсир том 4: 264

*Мин моңа ышандым һәм моны тасдыйк иттем”*.[457]

Әбү Бәкрнең (р.а.) мондый катгый җавабы белән килешә алмаган мөшрикләр, яңадан пәйгамбәр (сагв.) янына ашыктылар, үзләре белән Көдүсне белгән бер адәм алып, шулай дип сорый башладылар:

“Йә, Мөхәммәд, безгә Көдүсне аңлат, ул нинди сыйфатларда?”

Моңа каршы, пәйгамбәребез (сагв.), күзләре алдында хәсил булган Мәсҗид-и Аксаның сүрәтенә карап, мөшрикләрен сорауларына берәм-берәм җавап бирә башлады.

Моның турында хәдисләренең берсендә пәйгамбәребез (сагв.) шулай ди:

*“Кораешлеләр Исра вакыйгасын ялганга чыгарган вакытта мин Кәгбәнең Хиҗрендә басып тора идем. Һәм ни күрим: бөек Аллаһ минем белән Бәйт әль-Мәкдис арасындагы араны юк итте. Мин исә Аңа карый-карый Кораешлеләргә аны тасфирлый башладым, сорауларына да җавап бирә башладым”*.[458]

Шәрәфле мөэмин-миөселманнар,

Һәрбер мөселман бөек Аллаһның сөекле рәсүленә (сагв.) күп кенә могҗиза күрсәткәнлегенә кебек үк, Исра һәм Миграҗ могҗизасын да ихсан иткәнлегенә ышанырга һәм моны күңеле белән тасдыйк итәргә тиеш. Инкяр итеп “Мондый бер нәрсә була алмас” – дип әйтү исә - көфер. “Мөселманмын” дип әйткүче һәркем моның кебек Имани һәм Ислами хосусларда бик игътибарлы булырга тиеш.

Иләһи могҗизаларны акылларының тар тартмалары

457 Ибн-и Кясир тәфсире том 4: 248; Мөхәмәд һәм Исламият, Мәккә чоры: 316-318 (М.А.Кёксал)
458 Муслим, әт-Таж том 3: 261





эчләренә сыйдырырга тырышкучы мескеннәр исә, Исра һәм Миграҗны инкяр итеп, күңелләреннән “мөмкин түгел мондый бер нәрсә” дип әйтә. Мондыйларның фикеренчә, күзәтелә һәм тәҗрибә ителә алмаган, физик кануннарга буйсынмаган һәрнәрсә, чын буларак кабул ителә алмас. Һәлбүки физик кануннарны яраткучы да Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләдер. Акыллары күренеп торган һәм тәҗрибә ителгән нәрсәләргә генә ышанучы бу мескеннәргә хәтерләтәбез ки, кодрәте чиксез булган Аллаһ “Бул” – дип әйтү белән генә “Бар иткүче”, теләгән һәрнәрсәне барлыкка китерергә көче җиткүче бер заттыр.

Шулай булгач, мөэмин-мөселманнар,

Игътибарлы булыгыз ки, үлем кинәт тә килергә мөмкин. Каберләрегез бер гамәл сандыгына әверелер. Аркасыннан да бер хисап көне килер. Шулай булгач, форсат кулда, җан тәндә булганда, ышануларыбызны яшәргә ашыгыйк. Күңелләребезгә Исра һәм Миграҗның иләһи хакыйкатләрен ачыйк. “Ул шулай дигән булса, димәк ки дөрестер” – дип әйтә белү тәслимиятенә ашыгыйк. Һәрбер мөэминнең Миграҗы булган намазларыбызны хошуг белән кылыйк. Намаз калдыруның, динне җимерү икәнлеген аңлыйк. Бу мөбарәк кичне Аллаһка һәр вакыттагыдан күбрәк коллык итик, дога һәм ниязларның ихласлыракларында булыныйк. Күпләп Көрьән укыйк, намаз кылыйк, зикер итик, тәүбә һәм истигфар кылаек. Олыларыбызны зиярәт итик. Хәер һәм игелекләребез белән мескен һәм кемсәсезләрне сөендерик, аларның күңелләрен алаек. Аллаһның безгә булган әманәте булган балаларыбызга каршы вазыйфәләребезне җиренә җиткерик. Онытмаек ки, кайту, мәгәр Аллаһка гынадыр.

Пәйгамбәребезнең (сагв.) Исра һәм Миграҗ кичәсе могҗизаларының безнең гафләттән уяну сәбәбенә әверелүе өчен Җәнаб-у Мәүләбызга нияз итәмен һәм хөтбәмне Аның





иләһи сүзләре белән тәмамлыймын:

سُبْحَانَ الَّذي أَسْرَى بِعَبْدِهِ لَيْلاً مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ إِلَى الْمَسْجِدِ الأَقْصَى
الَّذِي بَارَكْنَا حَوْلَهُ لِنُرِيَهُ مِنْ آيَاتِنَا إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ البَصِيرُ

**“Колын, төннең бер мизгелендә аятләренең бер өлешен күрсәтү өчен, Мәсҗид-и Харамнан, мөбәрәк булган Мәсҗид-и Аксага алып барган Аллаһ, һәртөрле кимчелекләрдән пакътыр. Ул, һичшөбһәсез, һәрнәрсәне ишеткүче һәм һәрнәрсәне күреп торучы”.**[459]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَلَقَدْ رَاهُ نَزْلَةً الأُخْرَى عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهَى[460]

459 Әль-Исра: 1
460 Ән-Нәҗм: 13-14

# Кырык икенче хөтбә

## Бәрәәт кичәсе һәм аның фазыләтләре

حم وَالْكِتَابِ الْمُبِين اِنَّا اَنْزَلْنَهُ فِى لَيْلَةٍ مُبَارَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِينَ فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيم اَمْرًا مِنْ عِنْدِنَا اِنَّا كُنَّا مُرْسَلِينَ رَحْمَةً مِنْ رَبِّك اِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيم[461]

وقَالَ النَّبِىُّ (ص) : إِنَّ اللَّهَ تَعَالَى يَنْزِلُ لَيْلَةَ النِّصْفِ مِنَ الشَّعْبَانِ إِلَى السَّمَا ءِ الدُّنْيَا فَيَغْفِرُ لأَكْثَرَ مِنْ شَعْرِ غَنَمِ كَلْبٍ[462]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кешеләргә ике җиһан бәхетен вәгъдә иткүче бөек динебезнең мөбәрәк кичләренең берсе дә - Бәрәәт кичәседер. Бурычлардан, җәзадан һәм гөнаһлардан арыну һәм котылуны аңлатучы һәм мөэминнәргә Аллаһның рәхмәт һәм мәгъфирәтен күпләп багышлаучы бу кич, Шәгбан аеның унбишенче киченә туры килә.

461 Әд-Духан: 1-6
462 Ибн-и Маҗа, Тирмизи, Әхмәд, әт-Таҗ том 2: 93

Бу кич, җитлеккән мөэминнәрнең иләhи бер дулкынлану белән Аллаhның рәхмәт һәм мәгъфирәтенә ашыгып, тулы бер тәслимият белән бөек Аллаhка тоташкан кичләредер.

Кешелеклелеккә бер шифа һәм үгет, мөэминнәргә дә бер hидәят һәм рәхмәт буларак бирелгән Көръән-и Кәримдә "Мөбәрәк"[463] буларак зикер ителгән бу кичә, бөтен эшләрнең билгеләнеп, хәл ителгән бер кичә буларак та танытыла.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә шулай диелә:

**"Ха Мим. Ап-ачык булган китап белән ант итеп әйтәмен ки, шөбhәсез ки, Аны Без мөбәрәк булган бер төнне индердек, моңа хәтле дә искәртүче Без идек. Ул төнне Безнең әмеребез белән hәртөрле эш хәл ителә, чөнки моңа хәтле җибәргүче дә Без идек. Бу Раббыңның рәхмәтедер, Ул, hичшиксез, hәрнәрсәне ишетеп һәм белеп торучы"**.[464]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Күргәнебезчә, Бәрәәт кичәсе Көръән-и Кәрим тарафыннан шәрәфләнгән бер кичәдер. Аятта зикер ителгән Көръән-и Кәрим индерелгән бер кичә булганлыкны кайбер мөфәссирләр Кадер кичәсе белән бәйләргә тырышсалар да, мөфәссирләрнең күпчелеге, Бәрәәт кичендә Көръән-и Кәримнең "Ләүһ әль-Махфуздан" дөнья күгенә индерелгәнлеге, Кадер кичендә исә Мөхәммәд (сагв.) гә индерелә башлаганлыгын әйтәләр.[465]

Шулай булгач, шәрәфле китабыбыз тулысы белән дөнья күгенә ингән бу мөбәрәк кичәдә, hәр мөселман, иң әз дигәндә, үзенең тормышын Көръән-и Кәрим нуры астында яңадан карап чыгырга тиеш. Онытылмаска тиешледер ки, бу дөнья тормышы беркөнне hичшиксез соңына киләчәк

463 Юныс: 57
464 Әд-Духан: 1-6
465 Җәләләйн, Мәдарик, Бәйдави, Кадр вә Духан сүрәләре тәфсире





һәм артыннан хисап көне киләчәк.

Бу изге Бәрәәт кичендә киләчәк елда дөньяда булырга тиешле бөтен вакыйгалар, әҗәл һәм авырулар, күтәрелеш һәм түбәнәюләр карарланып, хөкем ителү өчен фәрештәләргә тапшырыла.[466] Шуңа күрә мөселман кеше мондый бер тәкъдир һәм хөкем кичен гафләттә үткәрергә тиеш түгел. Җитлеккән бер мөселман тормышының һәр мизгеле Аллаһтан килгәнлеген һәм Аллаһка кайтачаклыгын беркайчан да онытмаска тиеш. Мондый зиһенлелек мөселманны дөнья һәм ахырәт бәхетенә кавыштырыр.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Хәдис-и шәрифләрдә дә зикер кылынган Бәрәәт кичәсе, иманлы күңелләр өчен бик бөек бер рәхмәт һәм мәгъфирәт кичәседер. Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) моның турында бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Шәгбан аеның яртысы киче җитсә, аны гыйбәдәттә һәм итәгатьтә үткәрегез. Көндезендә дә ураза тотыгыз. Чөнки кояш баю белән, Аллаһ Тәгалә дөнья күгенә иңеп, барча мәхлүкатка мөраҗәгать итә һәм шулай боера:*

*- Юк мы истигфар итүче, аны гафу итим.*

*- Юк мы ризык сораучы, аңа ризык бирим.*

*- Юк мы авырап, сәламәтлек сораучы, аңа сәламәтлек бирим.*

*- Юк мы шуны теләгән, моны теләгән” - хәтта таң атканчы”.*[467]

Нәбиләр-нәбисе, данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) бер башка хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Аллаһ ‘Азимушшан шәгбан аеның яртысы җиткәч, колларын күздән кичерә дә, мөшрик һәм дошманлашучыла-*

466 Көръән-и Кәрим тәфсире том 3: 905 № 4 (Х.Б.Чантай)
467 Ибн-и Маҗа, әт-Таҗ том 2: 93





*рыннан тыш, барысының да гөнаһларын гафу кылар”*.[468]

Бер башка хәдис-и шәрифендә аның шулай дип әйткәлеге билгеле:

*“Шәгбан аеның яртысы кичендә, Аллаһ Тәгалә дөнья күгенә иңеп, “Кялб” кабиләсе көтүләре йонынннан күбрәк гөнаһ багышлар”*.[469]

Бу хәдис-и шәрифнең бер башка риваятендә исә шулай диелә:

*“Бу кич, шәгбанның унбишенче кичедер. Аллаһ Тәгалә бу кичне Кялб кабиләсе көтүләрендә булган йон саны хәтлек кешене Җәһәннәмнән азат кылар. Ләкин ширк китереп, мөселманнарга каршы дошманлык тотучыларның, кардәшлек һәм туганлык багларын өзүчеләрнең, тормыш-яшәешләре белән мактанышучыларның һәм ата-анасына гыйсъян итүчеләрнең йөзенә карамас”*.[470]

Күргәнебезчә, Аллаһ бу кичен Үзенә чиста күңел белән юнәлүче һәм кичерелергә теләгән колларын рәхмәт һәм мәгъфирәтеннән мәхрүм итми. Тик мөэмин үзе тәүбә һәм истигфары белән Аңа юнәлгән булсын.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Шулай булгач, бу мөбәрәк кичерелү һәм мәгъфирәт кичен бөтен барлыгыбыз белән Аллаһка юнәлик. Аңардан гыйбәдәтләребезнең кабул ителүен, гөнаһларыбызның кичерелүен сорыйк. Ел буена кылган эшләребезне тагын бер кат бәяләп, тикшереп чыгыйк та, ялгыш хәрәкәтләребез бар икән, аларны төзәтик. Моның кебек мөбәрәк кичләрне намаз кылып, Көръән-и Кәрим укып, дога һәм ниязларда булынып, уянык бер күңел белән үткәрик. Мөмкинлекләребез бар икән, олыларыбызны зиярәт итеп, хәерле догаларын

468 Ибн-и Мажә, әт-Таҗ том 2: 93
469 Ибн-и Мажә, Тирмизи, Әхмәд, әт-Таҗ том: 2: 93
470 Әт-Тәргыйб вә Тәрһыйб том 2: 239





алаек. Үпкәләшүчеләребез бар икән, алар белән татулашыйк. Мәрхүмнәребезне рәхмәт белән искә төшерик. Балаларыбызга бу олуг кичнең әһәмият һәм фазыләтен аңлатаек. Мондый бөек бер кичнең фазыләт һәм бәрәкәтеннән ераклаштыргучы дошманлык, көнчелек һәм тәкәбберлек хисләреннән үзебез дә ерак торыйк. Һәрвакыт сөю һәм кардәшлек хисләре эчендә яшәек. Белеп торыйк ки, бәхет һәм сәламәтлелекне кулда тоту, Аллаһ һәм Аның рәсүле (сагв.) әмерләренә уңай рәвештә яшәярәк кенә мөмкин.

Мөбәрәк Бәрәәт кичәсенең барлык мөэминнәр өчен чын рәвештә "Бәрәәт" киче булып әверелүе өчен бөек Раббыбызга дога итәмен, хөтбәмне дә данлыклы пәйгамбәребезнең (сагв.) бу кичәдә кылган догасы белән тәмамлыймын:

*"Аллаһым, ачуыңнан кичерешеңә, газабыңнан да ризаңа сыенамын. Синнән яңадан Сиңа кайтамын. Сиңа тиешле рәвештә рәхмәтле булудан көчсезмен. Син Үзеңне мактаганлыгын хәтлек бөексең".*[471]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ[472]

471 Әт-Тәргыйб вә Тәрһыйб том 2: 242
472 Әль-Вакыйга: 96

# Кырык өченче хөтбә

## Рамазан аена кергәндә

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِيَ أُنزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِّنَ الْهُدَى وَالْفُرْقَانِ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ يُرِيدُ اللّهُ بِكُمُ الْيُسْرَ وَلاَ يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ[473]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): إِذَا جَاءَ رَمَضَانُ فُتِحَتْ أَبْوَابُ الْجَنَّةِ وَغُلِّقَتْ أَبْوَابُ النَّارِ وَصُفِّدَتِ الشَّيَاطِينُ[474]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Фанилыктан-мәңгелеккә таба сузылган вакыт эчендә, һәрбер кеше кебек үк, мөселман да бер юлчыдыр. Гомер исемле бу юлчылыгында, мөселман күп Рамазан айларына раслый, күбесен аркасында калдыра, күбесенә дә, тормыш километрларын тутырып һәм дөнья юлчылыгын тәмамлап, барып җитә алмый.

Аллаһка чиксез хәмд-ү сәналар булсын ки, дөнья юлчы-

473 Әль-Бакара: 185
474 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 2: 47





лыгыбыз тәмамланмадан, бу ел, мәгънәви бәрәктләр белән тулы мөбәрәк Рамазан аена расламыш булдык.

Бу сәбәптән, елның иң фазыләтле һәм иң бәрәкәтле көннәре эченә кергән бу Рамазан ае көннәрен, без тормышыбызның соңгы Рамазаны кебек кыйммәтләндерергә тиешбез. Иләһи рәхмәт һәм мәгъфирәтнең чишмә чишмә булып аккан, Аллаһ китабында мактанылган, рәсүлуллаһ (сагв.) теле белән олугыланган бу мөбәрәк ай, гафләт һәм игътибарсызлыкта үткәрелә алмас.

Рамазан, Аллаһ мәһабәте белән тулып ташыячагыбыз, дога һәм сәҗдәләр белән мәгънәви галәмнәргә йөгерерәчәгебез, тагын да яхшырак бер кол булу ярышына керәчәгебез мөбәрәк көннәрдер.

Рамазан, иләһи әмерләрнең яктылыгы астында үзебезне хисапка тартачагыбыз, кальбебезне һәм башыбызны начарлыклардан коткарырга тырышачагыбыз көннәрдер.

Рамазан, камил мөселманнар буларак, раббани бер мәгънә тирәсендә тупланачак, күңелләребезне кардәшлек баглары белән кайнарлаштырырга тырышачагыбыз көннәрдер.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Безне килеше белән шәрәфләндергән Рамазан аен без бу хис һәм фикерләр эчендә үткәрергә, аны үзебездән алга бер күркә гамәл буларак җибәрергә тиешбез. Һичберебезнең кулында киләсе ел Рамазанына кавышу гарантиясе юктыр.

Әйе, ул Рамазан аедыр ки, ул айда кальбләргә нур, күңелләргә шифа, мөэминнәргә рәхмәт һәм бөтен инсанлыкка һидаят булган Көръән-и Кәрим индерелде.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шулай боермакта:

**“Рамазан ае, ул шундый бер айдыр ки, Без Көръән-и**





**Кәримне ул айда индерек. Ул Көрьән - кешеләргә һидаять, тугры юлны күрсәткүче һәм аерып күрсәткүче бер форкандыр. Шуңа күрә кем ул айга расласа, ураза тотсын. Кем исә ул көннәрне авыру яисә сәфәрдә булса, уразасын башка көннәрдә тотсын. Аллаһ сезгә җиңеллек кенә теләр, авырлык теләмәс”.**[475]

Күргәнебезчә, инсанлык өчен бер һидаять, бер нур, инсанлыкны яхшылыкка һәм күркәмлеккә юнәлтү өчен җибәрелгән Көрьән-и Кәрим индерелә башлаган бу айда, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә мөэминнәргә ураза тотуны фарыз кылмыш.

Шулай булгач, җәннәт ишекләре ачылган, җәһәннәм ишекләре ябылган һәм шәйтаннарның чылбырларга ябылып куелган бу айда ураза тоту белән, нәфснең арзу һәм теләкләренә чик куелмыштыр.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйтә:

*“Рамазан ае җиткәч, җәннәт ишекләре ачыла, җәһәннәм ишекләре ябыла һәм шәйтаннар чылбырга бәйләнә”.*[476]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Мөселман, Аллаһка коллык иткән саен һәм Аңа яклашкан саен күтәрелер. Аңа гыйсьян иткән саен да түбәнәер. Колны Аллаһка бәйләп күтәргән гыйбәдәтләрдән берсе дә, һичшиксез, уразадыр.

Ураза, мөэминнәрнең иман һәм ихласларының иң бөек дәлиледер.

Ураза, рух һәм фикер дөньябызда янган бер нурдыр.

Ураза, сәхәр белән ифтар арасы, ашаудан, эчүдән

475 Әль-Бакара: 185
476 Бухари, Муслим, Тирмизи әт-Таҗ том 2: 47

һәм һәртөрле нәфсани арзулардан ялгыз Аллаһ өчен ваз кичүдер.

Бу сәбәптән, бөтен гыйбәдәтләр кебек үк, ураза да Аллаһ өчен генәдер. Аллаһ әмере булган өчен тотылыр.

Бер хәдис-и кудсидә шулай боерылмактадыр:

*“Ураза минем өчен генә тотылыр, шуңа күрә аның әҗерен Мин генә бирермен”*.[477]

Аллаһ өчен тотылган ураза белән, нәфес өчен тотылган ураза бер-берләреннән аерылып торырлар. Аллаһ өчен ураза тоткан кемсәнең ач һәм сусыз калуы, нәфс өчен, бойкот йөзеннән яки зәгыйфләү өчен ашау-эчүне ташлаганның хәле кебек булмас. Мондый ураза, ураза да саналмас.

Чөнки Аллаһның әмере буларак тотылган ураза, ач һәм сусыз калудан гына гыйбәрәт түгелдер. Аллаһ өчен тотылган ураза, хуҗасының хәл һәм хәрәкәтләрен төзәткән, кальбен нәфрәт, көнчелек һәм дошманлык кебек нәфсани һәм шәйтани тойгылардан чистарткан раббани бер гыйбәдәттер.

Моның өчендер ки, данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) шулай дип боермышлардыр:

*“Кем ураза тоткан килеш, сүгенүдән һәм моның кебек начар эшләрдән тыелмасса, Аллаһның аның ашау-эчүдән тыелганлыгына да ихтияҗы булмас”*.[478]

Шулай булгач, мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Рәхмәт һәм мәгъфирәт ае булган мөбәрәк Рамазан-и шәрифнең кыйммәтен яхшы белик.

Бу Рамазан аедыр ки, инсанлыкның бердәнбер котылыш кайнагы булган Көрьән-и Кәрим ул айда инмеш һәм мең айдан да хәерле булган Кадер кичәсе дә ул ай эчендә

477 Бухари, Муслим, Әбү Дауд, Нәсаи, Тирмизи әт-Таж том 2: 46
478 Бухари, Әбү Дауд, Нәсаи, Тирмизи әт-Таж том 2: 61





бирелмештер.

Бу Рамазан аедыр ки, сәхәре, ифтары, тәравихы һәм аны каршылавыбыз белән, тормыш бакчабызның мәгънәви нигмәтләренең иң кыйммәтлеләре булып мәңгелеккә калачак. Бу сәбәптән, буш һәм начар сүздән, нәфрәт һәм көнчелек кебек начар фикерләрдән ерак каларак, бу айны яшәп калырга тырышыйк ки, аның мәгънәви нигмәтләреннән дә файдаланып калган булыйк.

Бу Көрьән һәм ураза аедыр ки, ул ай эчендә тормыш юлыбызны пычраткан хәрәкәтләрдән чыстарыну урынына, тагын да тыныч һәм сабырлы булып "башка ураза бәрде, ураза башы белән..." кебек сүзләр белән, аның әҗер һәм савабын качырмыйк. Ләкин уразаны, көнлек тормышыбызны ялга чыгарткан бер вәсилә дә кылмыйк.

Бу унбер айның солтаныдыр ки, ул айда Аллаһ өчен ураза тотарак, ачлыкның ни димәк икәнлеген аңлап, фәкыйрь һәм юксылларга ярдәм кулларыбызны сузыйк.

Һич онытмыйк ки, Рамазан ае уразасы казандырган ул чип-чиста фикерләр һәм хәрәкәтләр, мәчетләрдә сәҗдәләшкән тәравихларның ул биек һаваларын без тормышыбыз буена дәвам иттерергә мәҗбүрбез.

Мөбәрәк Рамазан аеның сезләргә һәм барлык мөэминнәргә Ислами терелеш бирүен Җәнаб-у Хактан сорап, хөтбәмне бөек Аллаһның шушы иләһи әмере белән тәмамлыймын:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى
الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ

**"Әй, иман иткән кемсәләр, сездән элеккегеләргә ке-**

**бек үк, ураза тоту сезгә дә фарыз кылынды. Бәлки дә сез дә моттакиләрдән булырсыз”.**[479]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ[480]

479 Әль-Бакара: 183
480 Әль-Бакара: 185





## Кырык дүртенче хөтбә

## **Көръән һәм ураза ае булган Рамазан**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ
عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ[481]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): رُبَّ صَائِمٍ لَيْسَ لَهُ مِنْ صِيَامِهِ إِلاَّ الْجَوْعُ
وَرُبَّ قَائِمٍ لَيْسَ لَهُ مِنْ قِيَامِهِ إِلاَّ السَّهَرُ[482]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Җәннәт ишекләренең ачылган, җәһәннәм ишекләренең ябылган, шәйтаннарның чылбырланып, ябылган[483] бик фазыләтле һәм мөбәрәк булган Рамазан ае эчендәбез. Аллаһның рәхмәте һәм мәгъфирәте мөэминнәрне чолгап алган бу айда, бөтен кешеләргә үгет, шифа һәм һидаят булларак индерелгән Көръән-и Кәрим инмештер. Ул Көръән-и Кәрим ки, инсанлык өчен бердәнбер тормыш кайнагыдыр. Көръәнсез үткәрелгән бер тормыш, җир өстендә булганда да, җир астына күмелгәч тә бәхет һәм сөенечкә хәсрәтле булачактыр.

481 Әль-Бакара: 183
482 Ибни Мажа, Әхмәд, Хәким әт-Таҗ том 2: 61
483 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 2: 47

Шулай булгач, мең төрле бәла һәм чирләргә сарылган инсанлык, бәхет һәм сөенечен табарга тели икән, имани, гамәли, әхлаки, иҗтимагый, сәяси, хокуки һәм икътисади барлык эшләрен Көрьән-и Кәримгә күрә тәртипкә китерү мәҗбүриятендәдер. Чөнки Көрьән-и Кәрим кушканча тәртипкә китерелмәгән бер тормыш, баштан ахырга хәтле рисвайлык эчендә үтәчәктер. Көрьән булмаган җирдә, Көрьән сөйләшмәгән һәм сөйләнмәгән җирдә, акылыгызга килә беләчәк ни кадәр рисвайлык, никадәр начарлык бар икән, барысы да ул җирдә бар димәктер. Моның өчендер ки, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә Көрьәнне бөтен инсаннар өчен һидаят икәнлеге турында,[484] һәм Аңа ашыгучыларны да бәхетләренә кавышачаклары турында хәбәр бирмештер.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшан җир йөзенең хәлифәсе буларак сайлаган кешене тәрбия итү һәм аны  камилләштерү өчен, аңа һәртөрле әмер бирә. Бу әмерләрнең башында килгән әмерләрдән берсе булып ураза тора. Исламның биш нигезләренең берсе булган ураза, һиҗрәтнең икенче елында һәм Рамазан аенда тотылу шарты белән фарыз кылынмыштыр. Аның фарызлылыгы иләһи китап, пәйгамбәр сөннәте һәм галимнәр иҗмасы тарафыннан расланмыштыр, шуңа күрә аны инкяр итү дә, көфердер.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә шулай боерыла:

**“Әй, иман иткән кемсәләр, сездән элеккегеләргә кебек үк, ураза тоту сезгә дә фарыз кылынды. Бәлки дә сез дә моттакиләрдән булырсыз”.**[485]

Аят-и кәримәдә фарыз ителгәнлеге турында сөйләнгән

484 Әль-Бакара: 185
485 Әль-Бакара: 183

бу ураза, Рамазан ае уразасыдыр. Шуңа күрә, Рамазан ае, ураза аедыр. Ураза исә, кальбнең Аллаһка гына ачылуы, дөньяга һәм тормышка Аллаһ әмер иткәнчә генә караудыр. Югыйсә ураза, ач һәм сусыз калу түгелдер. Бу сәбәптән, мөселман, уразасын Аллаһ әмер иткәнгә генә тотачак, Аллаһ ризасы өчен гыйбәдәт итәчәк, Аллаһ өчен яшәячәк һәм Аллаһ өчен яхшылык кылачактыр. Нәфсани арзу һәм теләкләрен Аллаһ өчен калдырачак, гөнаһтан, яманлыктан, дөнья һәм ахырәттә файдасы булмаган нәрсәләрдән ялгыз бер Аллаһ өчен ераклашачак.

Яратылмышларның иң шәрәфлесе булган кеше, Аллаһның җир йөзендәге хәлифәсе булганлыгына күрә, Ул әмер иткән рәвештә яшәү мәҗбүриятендәдер. Томышын Ул әмер иткән рәвештә генә тәртипкә китерү мәҗбүриятендәдер. Ураза, намазның, зәкәтнең һәм барлык гыйбәдәтләрнең мәгънәсе дә будыр. Ураза тоткан һәм намаз кылган хәлдә, Исламга чит булган яшәештән ераклашмаган кемсәләр, үзләрен юкка ач һәм сусыз калуга дучар итәләр.

Бу хосуста, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай боермышлардыр:

*“Күпме ураза тотучы бардыр ки, уразалары, ачлыктан кала, берни дә китерми. Күпе гыйбәдәт кылучы бардыр ки, гыйбәдәтләре йокысызлыктан һәм арганлыктан кала берни дә бирми”*.[486]

*“Кем ураза тоткан килеш, сүгенүдән һәм моның кебек начар эшләрдән тыелмасса, Аллаһның аның ашау-эчүдән тыелганлыгына да ихтияҗы булмас”*.[487]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ ‘Азимушшанның: “Һәр кылган изге гамәле

486 Ибни Мажа, Әхмәд, Хәким әт-Таҗ том 2: 61
487 Бухари, Әбү Дауд, Нәсаи, Тирмизи әт-Таҗ том 2: 61





өчен кешегә кат-кат әҗер бирелер. Һәрбер яхшылык өчен бердән алып, җидейөзгә хәтле әҗер бирелер. Ләкин ураза гыйбәдәте моннан тыш. Чөнки ул Минем өчен генә тотыла һәм Аның әҗерен Мин Үзем генә беләм. Ашавын, эчүен һәм нәфсани арзу һәм теләкләрен Минем өчен генә калдырган колны, ифтар вакытында һәм Миңа кавышачак вакытта, ике сөенеч көтә. Һәм уразалының авызыннан килгән ис, Минем өчен хуш ислэрдән дә хуштыр"[488] – диеп аңлаткан ураза, балалыктан чыккан, сәламәт һәм акыллы булган һәр мөселман өчен фарыздыр. Дин буенча юлчы булып саналган һәм авыру кемсәләр, уразаларын казага да калдыра алалар. Күрем күренгән һәм яңа гына балалаган хатыннар да уразаларын казага калдыра алырлар. Сәламәтләнә алмыйча, ураза тота алмаган авырулар, һәр көн калдырылган уразалары өчен фидья түләргә мәҗбүрдерләр.

Сәваплылыгы кеше һәм фәрештәләр гыйлеме тышына ташыган ураза гыйбәдәтен, шартларын үтиярәк тоту тиешле. Уразаны, бозган нәрсәләрдән ерак каларак, бөтен тәнебез, барлык әгъзаларыбыз белән тоту тиешле. Ураза бозылган вакытта, аның кайсы очракларда яңадан тотылганлыгы, һәм кайсы очракларда да кәффәрәте генә түләнгәнлеге турында яхшы белеп, болардан чыгып гамәл итәргә кирәк.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Хөтбәм башында, Рамазан аеның, Көръән һәм ураза ае икәнлеге турында сөйләгән идем. Шуңа күрә, күңелләребезне, Көръән шифасы һәм ураза рәхмәте белән терелтик. Бөтен башка гыйбәдәтләребезне кебек үк, ураза гыйбәдәтен дә ихласлылык белән башкарыйк. Кайчан һәм кайда гына булсак та, үзебезне нәфс һәм шәйтан фетнәсеннән һәрвакыт сакларга тырышыйк. Имтихан өчен җибәрелгән бу фани галәмдә Аллаһ һәм рәсүлуллаһ белән

488 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 485 № 1220





булган имани һәм гамәли элемтәләребезне өзмик. Бәхет һәм иминлекнең, Аллаһ һәм рәсүлүллаһка ихласлы күңел баглаучыларга гына вәгъдә ителгәнлекләрен онытмыйк.

Хөтбәмне, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең шушы бөек сөенчесе белән тәмамлыйм:

*“Кыямәт көнне, ураза һәм Көръән, хуҗалары өчен шәфагать итәчәкләр. Ураза: “Әй, Раббым, мин аның ашау һәм эчүенә чик куйдым, шуңа күрә аны шәфәгатемә лаек ит” – дип әйтер. Көръән дә: “Мин аңа төннәрне йокларга ирек бирмәдем, шуңа күрә аны шәфәгатемә лаек ит” – дип әйтер. Һәм һәр икесе дә, хуҗалары өчен шәфәгать итәрләр”*.[489]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِيَ أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ[490]

489 Әхмәд, Табәрани Җәмиг әс-Сагыйр том 2: 44
490 Әль-Бакара: 185

# Кырык бишенче хөтбә

## Кадер кичәсенең фазыләтләре

إِنَّا أَنزَلْنَاهُ فِي لَيْلَةِ الْقَدْرِ وَمَا أَدْرَاكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ لَيْلَةُ الْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْر
تَنَزَّلُ الْمَلائِكَةُ وَالرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْر سَلامٌ
هِيَ حَتَّى مَطْلَعِ الْفَجْرِ[491]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ قَامَ لَيْلَةَ الْقَدْرِ إِيمَانًا وَاحْتِسَابًا
غُفِرَ لَهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْبِهِ[492]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Данлыклы динебезнең иң хәерле һәм иң шәрәфле кичәләрнең берсе, Кадер кичәседер. Кадер кичәсе, Аллаһның соңгы китабы булган Көръән-и Кәримдә тулы бер сүрә белән шәрәфләнгән бөек бир кичәдер. Әль-Кадр исеме бирелгән бу сүрәдә Аллаһ ‘Азимушшан шулай боермактадыр:

**“Шөбһәсез ки, Без аны Кадер кичендә индердек. Нәрсә соң ул Кадер кичәсе? Ул Кадер кичедер ки, мең**

491 Әль-Кадр: 1-5
492 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи эт-Таж том 2: 80

**айдан да хәерле. Ул кичне, Раббың теләге белән, җир йөзенә фәрештәләр һәм Рух иңәр. Тып-тын булыр ул төн һәм иминлек ташыр, хәтта таңнар атып, кояш калканчы".**[493]

Күргәнебезчә, инсанлык күгендә Көрьән кояшы туган яисә туа башлаган Кадер кичәсе, мең айдан да хәерле. Ул Көрьәндер ки, ул Аллаһның соңгы канунидыр ки, инсанлык күген көфер һәм ширк карангылыкларының каплаган, галәмне имани, гамәли, иҗтимагый һәм әхлаки түбәнәешләр сарып алган, сөю, шәфкатьлелек, гаделлек һәм ышанычлылык хисләренең сүрелгән, күңелләрдә дә Аллаһка гыйсъян хөкем сөргән вакытта, бөтен җиһанны яктыртып, инсанлыкны тәүһид байрагы астына тупланырга чакырган Көрьәндер. Менә шундый, наданлык карангылыгы болытлары җиһан күген каплап торган вакытларда, **"Укы!"** әмере белән күкне аяз иткән Көрьән-и Кәримнең Кадер кичендә индерелә башлавы, бу кичәгә бөек бер шәрәф казандырмыштыр. Чөнки Көрьән-и Кәримнең килүе, инсанлыкның коткаручы бер инкыйләбкә ирешүе димәктер. Аерым шәхесләр, җәмгыятьләр, милләтләр һәм инсанлыкның барлыгы, дөнья һәм ахирәт бәхетен табарга тели икән, Көрьәннең коткаручы инкыйләбенә тәслим булырга мәҗбүрдер. Көрьәннән йөз чөергән, Көрьәннән качкан бер инсанлыкның тормыш һавасында бәхет һәм сөенеч җилләре исмәячәк. Кайда һәм кайчан гына булмсын, бу хакыйкатьнең үзгәрүе мөмкин түгел.

Шулай булгач, инсанлыкның мадди һәм мәгънәви дөньясын яктырткан, инсанлыкка дөнья һәм ахирәт бәхетен вәгъдә иткән иман, гыйбәдәт, икътисад һәм хокукта коткаручы юл күрсәткән һәм чын тормыш низамы булган Көрьән-и Кәрим иңгән бу Кадер кичен, гафләт һәм гамәлсезлектә

493 Әль-Кадр: 1-5

үткәрергә килешмәс. Чын мөселман, мондый бөек форсатны кулдан ычкындырмас.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Кадер сүрәсендә, эчендә Кадер кичәсе булмаган мең айдан да хәрле булганлыгын, Җәбраил (г.с.) һәм бүтән фәрештәләрнең Аллаһ теләге белән җир йөзенә иңеп, гыйбәдәт иткән колларга сәлам җиткергәнлекләре турында сөйләнгән, таң атканчыга хәтле, мөэминнәрне иләһи рәхмәт һәм мәгъфирәт каплаганлыгы турында сөенечле хәбәрләре бирелгән, иминлек кичәсе булган Кадер кичен, Аллаһ разы булачак бер рәвештә үткәрергә тырышу, һәр мөселманның дикъкать итәргә тиешле хосуслардыр. Акыллы һәм уяу бер мөселман, кадер киченнән буш кул һәм буш күңел белән чыкмас.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.), мөэминнәрне бу кичне күркәм гамәлләр кылып үткәрергә чакырмыш һәм сөенче тулы бер хәдис-и шәрифендә шулай боермыштыр:

*“Кем кадер кичен иманлы бер күңел һәм Аллаһ ризасын гына теләп үткәрсә, аның барлык үткән гөнаһлары гафу кылыныр”*.[494]

Бу сәбәптән, гөнаһларыбызга үкенеп, Җәнаб-у Хактан гафу һәм мәгъфирәт теләп, ястү намазын җәмагать белән кылганнан соң, һич тә булмаса, бер көнлек каза намазларын кылу, күпләп Көръән уку, рәсүлүллаһ (сагв.) ка саләт вә сәлам китерү, бөек Раббыбызга зикер һәм шөкердә булу, туганнарыбызның, юксылларның һәм кемсәсезләрнең күңелләрен алу өчен, бу мөбәрәк кичәне тергезергә тырышырга тиешбез.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

494 Бухари, Муслим, Тирмизи, Нәсаи әт-Таж том 2: 80





Аллаһка хәмд-ү сәнәләр булсын ки, безне мөэминнәр буларак бу мөбәрәк көн һәм кичәләргә ирештермештер. Безгә төшкән, бу кичәләрнең кыйммәтен белүдер. Шуңа күрә, Рамазанның соңгы кичләрен гел кадер кичләре кебек үткәрергә тырышырга тиешбез. Чөнки, кадер киченең Рамазан аеның кайсы кичәсендә булганлыгын төгәл буларак билгеле түгел. Пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) нең моның турында: *“Кадер кичен, Рамазанның 27 ендә эзләгез”*[495] – дип әйткәнлеге билгеле.

Кадерле мөэмин-мөселманнар,

Иманлы күңелләрне кадер кичәсе һәм бәйрәм дулкынланышы сарган шушы көннәрдә, иләһи рәхмәт һәм мәгъфирәте белән безләргә бәхет һәм сөенеч китергән Рамазан ае белән саубуллашу кәефсезлегендәбез. Мәчетләрнең тулып-ташыган, мөэминнәрнең саф-саф кайнашкан, ифтарларның, сәхәрләрнең, тәравихларның вәгазь һәм очрашуларның күңелләребезгә сөенеч һәм бәрәкәтләр чәчрәткән Рамазан ае, кыямәткә кадәр килеп-китәргә дәвам итәчәктер. Ләкин безнең гомеребез аңа тагын бер кавышырга җитәчәк ме? Моны без белмибез. Бу сәбәптән, эчендә булган бу Рамазан аебыздан гафу ителмеш буларак чыгу өчен, кулыбыздан килгән барлык гайрәтләребезне сарыф итәргә тиешбез. Аны тормышыбызның соңгы Рамазаны кебек кыйммәтләндерү, безнең иң бөек хәдәфәбез булырга тиеш.

Шулай булгач, Рамазанның шушы саналган көн һәм кичәләрен Аллаһның рәхмәт һәм мәгъфирәтенә сыенарак үткәрик. Тормышыбыз буена иман һәм Көръән күләгәсе астында яшәргә сүз бирик. Рамазан бетте диеп, гыйбәдәт һәм итәгатьләребезне туктатмыйк. Үлем килгәнчегә хәтле коллыгыбызга дәвам итәргә сүз бирик. Балаларыбызның

495 Әбү Дауд, Әхмәд эт-Таҗ том 2: 84





күңелләренә Аллаһ һәм пәйгамбәр мәһабәте урнаштыруны бурычыбыз булганлыгын онытмыйк. Динчә бай булсак, өстебездә важиб булган фитыр садакаларын бәйрәм намазы алдыннан бирик. Белик ки, кеше бу дөньяда Аллаһка коллык итү өчен бар.

Хөтбәмне, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) кадер кичәсендә әйтергә үгетләгән шушы догасы белән тәмамлыймын:

*"Әй, Аллаһ, Син гафу кылучысың, гафу кылырга яратасың, мине гафу ит"*.[496]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّى يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ[497]

496 Тирмизи, Нәсаи, Ибни Мажа, Ибн-и Кясир тәфсире том 7: 339
497 Әль-Хижр: 99





# Кырык алтынчы хөтбә

## **Рамазан бәйрәме хөтбәсе**

اَللهُ أَكْبَرُ اَللهُ أَكْبَرُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ اَللهُ أَكْبَرُ وَلِلَّهِ الْحَمْدُ، اَللهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا وَسُبْحَانَ اللَّهِ تَعَالَى بُكْرَةً وَأَصِيلاً وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلاً طَوِيلاً ، اَلْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلَى عَبْدِهِ لِيَكُونَ لِلْعَالَمِينَ نَذِيرًا الَّذِى لَهُ مُلْكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُنْ لَهُ شَرِيكٌ فِى الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُ تَقْدِيرًا اَلْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى جَعَلَ فِى السَّمَاءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَاجًا وَقَمَرًا مُنِيرًا فَسُبْحَانَ الْمُتَجَلِّى عَلَى عِبَادِهِ بِالْغُفْرَانِ فِى هَذَا الْيَوْمِ السَّعِيدِ أَحْمَدُهُ حَمْدًا جَمِيلاً وَأَشْكُرُهُ شُكْرًا جَزِيلاً دَرَجَاتٍ مِنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةً وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا، نَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ وَنَشْهَدُ أَنَّ سَيِّدَنَا مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ صَلَوَاتُ اللَّهِ وَسَلاَمُهُ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ وَأَتْبَاعِهِ رِضْوَانُ اللَّهِ تَعَالَى عَلَيْهِمْ أَجْمَعِين. أَمَّا بَعْدُ فَيَا عِبَادَ اللَّهِ اتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوهُ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوْا وَالَّذِينَ هُمْ مُحْسِنُونَ، قَالَ اللَّهُ تَعَالَى فِى كِتَابِهِ الْكَرِيمِ: أَعُوذُ – بَسْمَلَة: قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّى وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّى[498]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): الْمُؤْمِنُ مِرآةُ الْمُؤْمِنِ وَالْمُؤْمِنُ أَخُو الْمُؤْمِنِ[499]

498 Әль-Әглә: 14 -15
499 Әбү Дауд әт-Таҗ том 5: 54

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Буген, җир йөзендәге бөтен мөселманнарның ике бөек бәйрәмнәреннән берсе булган Рамазан бәйрәмедер.

Аллаһ ‘Азимушшанның мөэминнәргә иләһи бер лотфы булган бу бөек бәйрәм көнендә, дөньяның һәр тарафында мөселманнар, тәүһид һәм тәкбирләр белән Аллаһка хәмд-ү сәна итәр һәм Аңа кол булуның гыззәт һәм шәрәфен бөтен галәмгә игълан итәрләр.

Сезләргә сөенечләр булсын ки, Аллаһның әмеренә иярәк, уразаларыбызны тотмыш, фитыр садакаларыбызны бирмеш, Рамазан аеның мәгънәви һавасы белән күңелләребезне тутырмыш һәм бу мөбәрәк бәйрәм иртәсендә мәчетләргә ашыгырарак, Аллаһка шөкрана бурычыбызны башкару уңаеннан бәйрәм итәргә хак казанмыш булдык.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бәйрәм, мөэминнәр арасында мәһабәт һәм кардәшлекнең, берлек һәм бердәмлекнең галәмгә игълан ителгән бер көндер. Бу сәбәптән, бу бөек бәйрәм вәсиләсе белән, һәр мөселман кальбендәге иманның кирәге буларак, Исламның мәһабәт һәм кардәшлек киемен яңадан киеп, берлек һәм бердәмлек хисләренә яңадан кавышырга тиеш.

Әйе, һәр мөселман һичшиксез белергә тиештер ки, бөек динебез Ислам, һәртөрле дошманлыкны, бүленүне, ызгыш һәм талашны тыймыштыр. Моның белән берлектә, кардәшчә һәм дустларча кайнашып яшәүне, иман кирәге буларак әмер итмеш.

Данлыклы китабыбыз Көръән-и Кәримдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай боермакта:

وَأَطِيعُوا اللّٰهَ وَرَسُولَهُ وَلاَ تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ





رِيحُكُمْ وَاصْبِرُوا إِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصَّابِرِينَ

**“Аллаһ һәм Аның рәсүленә итәгать итегез. Бер-берегез белән тартышмагыз, чөнки эчегезгә коткысалынып, таралышырсыз һәм бу сәбәпле көчегез кулыгыздан чыгар. Аллаһ исә сабыр итүчеләр белән бергәдер”.**[500]

وَاعْتَصِمُوا بِحَبْلِ اللَّهِ جَمِيعًا وَلاَ تَفَرَّقُوا

**“Барчагыз да Аллаһ җебенә тотыныгыз һәм бүленеп таралышмагыз...”**[501]

وَلاَ تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَاخْتَلَفُوا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءهُمُ الْبَيِّنَاتُ
وَأُوْلَئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ

**“Үзләренә ап-ачык дәлилләр һәм аятләр килгәннән соң, бүленеп таралган яһүд һәм христианнар кебек булмагыз. Алар өчен каты газап әзер кылынмыш”.**[502]

Сөекле пәйгамберебез (сагв.) исә бер хәдисендә шулай боермыш:

*“Мөэмин мөэминнең көзгеседер. Мөэмин мөэминнең кардәшедер”*.[503]

*“Мөэминнәр бер-берлеренә карата бер бинаның ташлары кебектерләр”*.[504]

*“Җаным Аның кулында булган Ул бөек Зат белән ант итеп әйтәмен ки, иман итмичә, җәннәткә керә алмассыз, бер-берегезне яратмыйча да, иман иткән булып санал-*

500 Әль-Әнфәль: 46
501 Али Имран: 103
502 Али Имран: 105
503 Әбү Дауд әт-Таҗ том 5: 54
504 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 1: 220

*массыз”*.[505]

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Аят-и кәримәләр һәм хәдис-и шәрифләр ачык итеп күрсәтә ки, кәлимә-и тәүһид сөйләярәк Ислам сарае эченә керү шәрәфенә лаек булган бөтен мөселманнар, бөек динебезнең сөю һәм кардәшлек, берлек һәм бердәмлек байрагы астында тупланырга мәҗбүрдерләр. Чөнки имани һәм гамәли кыйммәтләре егылмыш, дини һәм әхлаки хисләре сүрелмеш, сөю һәм кардәшлек баглары өзелмеш, милли хисләре үлмеш бер милләтнең аякта басып кала алганлыгын инсанлык тарихы әле белми.

Бу сәбәптән, әгәр камил мөселмннар буларак, аякта торып, барлыгыбызны бөтен дөньяга кабул иттерергә телибез икән, арабыздагы “кардәшлек” бинасын яңадан төзергә тиешбез. Бәйрәмнәр, бу кардәшлек төзелеше өчен бөек бер форсаттыр. Безне шушы мөбарәк бәйрәм иртәсендә ян-янга китергән, саф-саф тезегән иманыбызның яктысы астында, бу форсат һичшиксез кулланылырга тиеш. Моның өчен, һәр мөселман, нәфсенең һәм шәйтанның вәсвәсәсеннән котылып, “Мин мөселманмын, бөтен мөселманнар да кардәштерләр, кардәшләр исә бер-берләренә дошман була алмас һәм бер-берләреннән ераклаша да алмас” – диеп, нәфрәт һәм дошманлык чылбырларын өзергә тиештерләр. Моны һич кичекмичә гамәлгә ашырырга тиешбез, чөнки моны иман таләп итә...

Ул вакытта гына, мөселманнар арасында бәйрәм ителәдимәктер. Чөнки:

Бәйрәмнәр, мөселманны мөселманга какшамас бер иман белән бәйләү өчендер.

Бәйрәмнәр, дәрт һәм сызлануларны бетерү, кемсәсез һәм юксылларны күзәтү өчен.

505 Муслим, Әбү Дауд әт-Таҗ том 5: 244





Бәйрәм, нәфрәт, көнчелек һәм дошманлыкны атып, берлек һәм бердәмлекне торгызу өчен.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәримдә:

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّى يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ

**"Үлем килгәнчегә хәтле гыйбәдәт кыл"**[506] – боерарак, гыйбәдәтләребездә дәвамлы булуыбызны әмер итә. Бу сәбәптән, Рамазан ае бетте диеп, гыйбәдәт һәм итәгатьләребезне туктатмаска тиешбез. Рамазан китәч, Аллаһка коллыкны калдыру, мәчет һәм җәмагатьтән ерагаю хаталы һәм куркыныч бер юлдыр. Чөнки мөселманлык, Рамазан аенда гына киелә торган бер фасыллык кием түгел. Акыллы һәм җитлеккән бер мөселман, үлем килгәндә дә Исламның коллык киемен өстендә калдыра алачак бер заттыр. Мәңгелек тормышның бәйрәменә кавышырга теләгән һәр мөселман өчен бердәнбер юл, бу гынадыр.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә безләргә шулай боермактадыр:

*"Акыллы кеше, үзен хисапка тартып, үлемнән соң булачаклар өчен әзерләгән кемсәдер. Ахмак кеше исә, нәфсесенең арзу һәм теләкләренә ияреп, Аллаһтан була алмаячак нәрсәләр көткән кемсәдер"*.[507]

Димәк ки, акыллы бер мөселман, һәрнәрсәдән әввәл, үлем белән башлаячак, кабер белән ачылачак ахырәт тормышының хисабын һәм әзерлеген яхшы ясарга тиеш. Моның белән берлектә, дөньялыкка да күз йомылмаячак.

Бөек Аллабызның:

506 Әль-Хижр: 99
507 Тирмизи Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 101

قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّى وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّى

**“Шөбһәсез ки, көфер һәм гөнаһлардан чистарынып, Раббысының Исемен зикер итеп, намаз кылыган кемсәләр бәхет табачак”**[508] – сөенчесенә лаеклы булып, котылганнардан булырга тырышыйк.

Шулай ук, шушы мөбәрәк бәйрәм көнендә, олыларыбызның һәм кечкенәләребезнең күңелләрен хуш итик. Туганнарыбызны зиярәт итик. Аларны зиярәт итәргә мөмкинлекләребез булмаса, телефон, телеграф һәм хат кебек чаралар ярдәмендә аларның хәл һәм хәтерләрен сорыйк. Үпкәләшүләребез бар икән, килешеп дуслашыйк, дошманлыкларыбыз бар икән, татулашып, кочаклашыйк. Арабызда мәһабәт һәм кардәшлек җепләрен үрик. Үрик тә, җебе өзелгән бер тәсбиһның таралган мәрҗәннәре кебек булмыйк.

Дин буенча бай саналган һәм хөр булган һәрбер мөселманга важиб булган фитыр садакаларыбызны, бирмәгән булсак, бирик. Бу садаканың гаиләләрбезнең һәр әгъзасы өчен түләнгәнлеге турында онытмыйк.

Бөек бәйрәмнең сезгә һәм бөтен мөэминнәргә хәерле булуын Җәнаб-у Хактан сорап, барыгызны да Аллаһка әманәт итәмен. Кайтачак урын – Аллаһка гынадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ[509] . . .

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَم يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلَّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا[510]

508 Әль-Әглә: 14 -15
509 Әль-Гәнкәбүт: 57
510 Әль-Исра: 111 (Бәйрәм хөтбәләрендә “иннәллаһа йә’муру” аят-и кәримәсе урынына бу аят-и кәримә укыларак минбәрдән инелер.)

# Кырык җиденче хөтбә

## Корбан бәйрәме хөтбәсе

اَللهُ أَكْبَرُ اَللهُ أَكْبَرُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ اَللهُ أَكْبَرُ وَلِلَّهِ الْحَمْدُ، اَللهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، أَحْمَدُهُ حَمْدًا جَمِيلاً وَأَشْكُرُهُ شُكْرًا جَزِيلاً كَثِيرًا وَسُبْحَانَ اللَّهِ تَعَالَى بُكْرَةً وَأَصِيلاً، اَلْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى هَدَانَا لِهَذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْ لاَ أَنْ هَدَانَا اللَّهُ، فَسُبْحَانَ مَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُو لَهُ الأَسْمَاءُ الْحُسْنَى، يَا اَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا اللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلاً، اَلْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى جَعَلَ الْبَيْتَ الْحَرَامَ مَثَابَةً لِلنَّاسِ وَأَمْنًا وَمَنْ دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلاً، نَحْمَدُهُ أَنْزَلَهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا، وَاذْكُرْ اِسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلاً وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلاً طَوِيلاً، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ وَ أَشْهَدُ أَنَّ سَيِّدَنَا مُحَمَّدً عَبْدُهُ وحَبِيبُهُ وَرَسُولُهُ. أَمَّا بَعْدُ فَيَا عِبَادَ اللَّهِ اتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوهُ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوْا وَالَّذِينَ هُمْ مُحْسِنُونَ ، قَالَ اللَّهُ تَعَالَى فِى كِتَابِهِ الْكَرِيمِ: أَعُوذُ – بَسْمَلَة:

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ[511]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): إِنِّى بَيْنَ أَيْدِيكُمْ فُرَطٌ وَأَنَا شَهِيدٌ عَلَيْكُمْ[512]

511 Әль-Кәүсәр: 2

512 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 358 № 1892

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Җирйөзендәгечистакүңеллебарлыкмөселманнарының, муеннары бөгелгән, күңелләре рәнҗетелгән, телләре тетрәгән, җилкәләре асылынган, төсләре сүрелгән, вөҗданнары да хәсрәтле булган бер һава эчендә, мокаддәс бер бәйрәм иртәсен каршылаганлыкларын күрәбез.

Җир йөзе сараеның тиңсез солтаны булырга тиешле мөселманнар, бөек динебез Исламны бөтене белән яшәмәгәнлекләре өчен, аның әмеренә җитдилек белән сарылмадыклары өчен, ул коткаручы динне вөҗданнарга һәм мәчетләргә ябып куйганлыклары өчен, аның хокуки, идари һәм икътисади әмерләреннән купканлыклары өчен, җылы урын-җирләрен, рәхәт урындыкларын калдырып, Исламга хезмәт итәргә теләмәдекләре өчен, мал һәм акчаларына бирелгәнлекләре кебек, Исламга бирелмәгәнлекләре өчен, өйләрендә һәм эшләрендә Исламның мокаддәс һавасын истермәгәнлекләре өчен, Исламның кардәшлек байрагын күңелләргә кадамаганлыклары өчен, бер-берләрен фетнә һәм бозгынлык кылычлары белән кисәкләп тураклаганлыклары өчен, дөньяның һәр тарафында рәнҗетелгән, кыерсытылган һәм махкүм хәлгә төшмешләрдер.

Афганистанда канлы күз яшьләре түккән, Коддүстән куылган, Африкада ачлыктан буылган, Филиппиннарда яралы, Һиндстанда мәхкүм, Кытайда төрмәгә ябылган, Америкада кыерсытылган, Аурупага һиҗрәт иткән, үз йортларында исә хур ителеп, этелеп-төртелгән мөселманнар, бу тирән яра һәм җәрәхәтләреннән, бу авыр кичерешләреннән ял итәргә тиешләр. Әгәр мөселманнар Ислам белән терелеш тапмасалар, Көръән-и Кәрим белән аякка калкмасалар, Мөхәммәд (сагв.) белән алга һәм һәрвакыт алга атламасалар һәм “**Инни карибун** = Һичшиксез Мин бик якынмын”[513]

513 Әль-Бакара: 186





– дип боерган Аллаһ ‘Азимушшанга якынаерга тырышмасалар, дөньяларын кебек үк ахырәтләрен дә юк итәчәкләр. Безне иң борчыган нәрсә дә бу.

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Миллионлаган мөселманнарның тәүһид һәм тәкбирләр әйтеп, Мәккә-и Мөкәррәмә офыкларын яңгыраткан һәм миллионлаган башкаларның да мәчетләргә ашыккан мондый бер бәйрәм иртәсендә, мондый сөенечле көндә, сөенче тулы сүзләр һәм тәбрикләр әйтешә алмасак, бу, коткаручы дин булган Исламда булып та, коткарыла алмаган мөселманнарның хәле, безнең дә күңелләребезне якканга күрәдер.

Әйе, данлыклы динебез Исламны өйрәнергә, аңларга һәм яшәргә әмер ителгән һәм мәҗбүр булган мөселманнар, бу бөек динне тормышларыннан кумышлардыр. Иләһи канун булган шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәрим укынган хәлдә дә, аның хөкемнәре киштәләргә куелмыштыр.

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَالَمِينَ

**“Галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән”**[514] Мөхәммәд (сагв.) нең юлы читтә калдырылмыш. Мәгънәвияты хәзер дә безнең арабызда булганлыгына ышанган, ул рәсүлләрнең рәсүле, нәбиләрнең нәбие, шушы мөбәрәк бәйрәм иртәсендә кабереннән калкып, без өммәте бәйрәм зиярәтенә китсә, арабыздан ничәбез аны кабул итә алачак һәм *“Ләббәйк йә рәсүлаллаһ, сезнең каршыгыздабыз, әй, Аллаһның илчесе, атам-анам сиңа корбан булсын, боер, безне шәрәфле ит, йә сәййид әль әввәлинә вәль ахырин”* – дип, оялмыйча аны Ислами йортыбызга чакыра беләчәк. Белегез ки, гомере буена эченә хөрмә яфракла-

514 Әль-Әнбия: 107

ры тутырылган бер мендәрдән, каты урын-җирдән, су савытыннан һәм өстендәге киеменнән башка бер нәрсәгә дә хуҗа булмаган ул данлыклы рәсүл, йортыбыздагы төрле төсле йорт әйберләренә түгел, өебездәге имани һәм Ислами һавага караячак. Бу һаваны тапмаса, өйләребезгә тәне белән дә, рухы белән дә кермәячәк.

Әйе, гыйлем буген наданлык чылбырларына утыртылгын. Гыйлем һәм галим, кесәләрдәге кәгазь кисәкләренә алмаштырылган.

Сөю, хөрмәт, шәфкатьлелек һәм мәрхәмәтлелеккә таянган Ислам әхлакы егылып, нәфрәт, көнчелек, дошманлык, гайбәт, фетнә һәм бозгынлыкка корбан ителмештер. Сүз, кыйммәтсез акча хәленә әйләнмеш, намус булудан чыгарылымштыр.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бөтен бу кызганыч хакыйкатьләрдән соң тагын бер тапкыр әйтәмен ки, бөек динебез Ислам яшәнү өчен килмештер. Дөньяда яшәнәчәк. Буген яшәнәчәк. Хәзер яшәнәчәк. Иртәгә яшәнәчәк. Бөтен гомеребез буена яшәнәчәк.

وَاعْتَصِمُوا بِحَبْلِ اللَّهِ جَمِيعًا وَلاَ تَفَرَّقُوا

**“Ва’тасымуу бихаблилләһи җәмиган вәлә тәфәрракуу = Барыгыз да Аллаһ җебенә тотынызгыз һәм аерылмагыз...”**[515] әмр-и иләһинең үлеләр өчен түгел, тереләр өчен бирелмештер. Намаз, ураза, зәкәт һәм хаҗ үлеләр өчен түгел, тереләр өчен фарыз кылынмыштыр. Алкоголь, отышлы уеннар, зина, фаиз һәм калган барлык харамнар үлеләр өчен түгел, тереләр өчен фарыз тыелмыштыр. *“Бер-берегездән борылып китмәгез, әй, Аллаһның*

515 Али Имран: 103





*коллары, кардәш булыгыз"*[516] иләһи фәрманы үлеләр өчен түгел, тереләр өчендер.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Мәдинә-и Мөнәввәрәгә һиҗрәте вакытында, Ранууна исемле далада, Исламның беренче җомга хөтбәсендә, Аллаһ 'Азимушшанга хәмд-ү сәна сүзләреннән соң шулай боермышлардыр:

*"Әй, кешеләр, исән чагыгызда ахырәтегез өчен әзерлек ясагыз ки, һәрберегез, һичшиксез, үләчәк һәм көтүен көтүчесез калдырачактыр. Ахырдан да бернинди арадашчысыз Аллаһтан мондый бер сүз ишетәчәк: "Сиңа Минем илчем килеп, әмерләремне тәблигъ итмәде ме? Мин сиңа мал-мөлек биреп, чиксез нигъмәтләремдә яшәтеп, үзең өчен игелек кылуың өчен форсат бирмәдем ме? Син үзең өчен ни нәрсә әзерләп китердең?"*

Мондый сүз ишеткүче һәркем уңына-сулына, алдына һәм артына карана башлаячак ләкин җәһәннәмнән башка берни дә күрмәячәк...

...Шулай булгач, Аллаһка гыйбәдәт итегез һәм Аңа һичкемне тиңдәш кылмагыз. Аңардан чын курку белән куркыгыз. Кылган күркәм гамәлләрегезне телләрегез дә дөреслә п торсын. Арагызда Аллаһ кәламы белән сөешегез. Һичшөбһәсез белегез ки, Аллаһ сүзләрендә тормаучыларны каты газапка тотар".[517]

Шулай булгач, шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

Мөселман булганлыгыбызга без Аллаһка сүз бирмеш идек. Ул Аллаһтыр ки, Ул галәмнәрнең Раббысыдыр ки, "Пәйгамбәрләр килмәячәк, гыйлемнең әзәйгән, инсанлыкның адашканлыкка төшкән, вакыт таралган, кыямәт якалашкан

516 Бухари әт-Таҗ том 5: 29

517 Хөтбәнең ахыры өчен Ибн-и Хишам Сира том 2: 494, 501; Кысас әль-Әнбия том 1: 125

вакытта, Мөхәммәд (сагв.) не һидаят, нур һәм үгет булган Көрьән-и Кәрим белән җибәрде".[518]

Бу сәбәптән Аллаһка итәгать итегез. Рәсүлүллаһ (сагв.) юлыннан барыгыз. Көрьән-и Кәрим ияләре булыгыз. Аллаһның әмер һәм чикләүләренә муен иегез. Арагызда бердәнбер хаким буларак Аллаһ рәсүлен (сагв.) сайлагыз. Бер-берегезне Аллаһ өчен яратыгыз. Аллаһ дошманнарын дошман буларак белегез. Мөселманча яшәгез. Мөселманлыкның кыйммәтен белегез. Кальбләренә Аллаһ мөһер суккан ул мескеннәрнең Исламны мыскыллап күрсәтү тырышлыкларына алданмагыз. Аллаһның безгә әманәте булган балаларыбызны Исламның чип-чиста һавасында җитештерегез. Дөньялыгызны казаныгыз ләкин ахырәтләрегез өчен тырышыгыз. Чөнки дөнья фани, ахырәт исә мәңгелектер.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ

**"Раббың өчен намаз кыл"**[519] әмеренә оеп, ваҗиб булган бәйрәм намазларыгызны кылдыгыз. Корбан чалу ваҗиб исә, аларны да Аллаһ өчен чалыгыз. Гәрәфә көнне иртәнге намаздан соң башлап, бәйрәмнең дүртенче көне икенде намазына хәтле тәшрик тәкбирләрен һәр фарыз намаздан соң китерергә онытмыйк.

Мокаддәс бәйрәмнең сезгә һәм барлык мөселманнарга дөнья һәм ахырәт бәхете китерүен бөек Раббыбыздан сорап, хөөтбәмне пәйгамбәребез (сагв.) нең ике хәдис-и шәрифе белән тәмамлыйм:

*"Мин ахырәткә сездән алда китеп, сезне каршыларга әзер булып торачакмын. Сезнең Аллаһ юлындагы хезмәтләрегезгә шәһадәт итәчәкмен. Сезнең белән без*

518 Табари Тарихы том 2: 255
519 Әль-Кәүсәр: 2





*Кәүсәр елгасы янында очрашачакбыз. Мин аны хәзер дә шушы урынымнан күреп торам. Һәм мин, үземнән соң, сезнең яңадан ширеккә кайтуыгыздан курыкыйм, ләкин дөньялык өчен бер-берегезгә дошман әверелүгездән куркамын".*[520]

*"Сезгә мин ике нәрсә калдырамын. Аларга тотынган вакытта, һичкайчан адашмаячаксыз. Боларның берсе, Аллаһ китабы, икенчесе дә, мин калдырган сөннәтем".*[521]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ[522] ...

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَم يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلَّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا[523]

520 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. том 3: 359
521 Имам-и Малик әт-Таҗ том 1: 47
522 Әль-Касас: 83
523 Әль-Исра: 111 (Бәйрәм хөтбәләрендә бу аят-и кәримә укыларак минбәрдән инелер.)

## Кырык сигезенче хөтбә

# **Күркәм холыклар (I)**

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ[524]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): الْحَيَاءُ مِنَ الْإِيمَانِ وَالْإِيمَانُ فِى الْجَنَّةِ وَالْبَذَاءُ مِنَ الْجَفَاءِ وَالْجَفَاءُ فِى النَّارِ[525]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Ислам, һәрвакыт һәм мәңге тере булган Аллаһ ‘Азиушшанның әмер һәм тыюларына тәслим булудыр. Кем ки иман һәм гыйбәдәттә, әхлак һәм хокукта, гыйлем һәм мәдәнияттә, икътисад һәм идарәдә күңелен һәм яшәешен бернинди шартсыз Аллаһның әмер һәм тыюларына тәслим итсә, ул кеше мөселман булып санала.

Шуңа күрә, мөселманга төшкән, Исламны бөтене белән яшәүдер. Чөнки Ислам кешенең бөтен тормышын идарә итү өчен һәм аның барлык хәрәкәтләрен төзекләндерү өчен килмештер. Ислам әмер иткән, ул эшләргә кушкан һәрнәрсә яхшыдыр. Ислам тыйган, качынырга әмер иткән һәрнәрсә дә күркәмдер. Ислам булган җирдә матурлык һәм игелек бар, ул булмаган һәрҗирдә исә яманлык һәм ямьсезлек бар.

Бу хөтбәмдә, сезгә Исламның күркәм дип атаган һәм

524 Әль-Әграф: 199
525 Тирмизи әт-Таҗ том 5: 60

мөселман холкында булырга тиешле булган сыйфатлар турында сөйләргә тырышачакмын.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Белгәнегезчә, аякларыбыз, күзләребез, колак һәм телләребез, акылыбыз һәм кыскача Аллаһ биргән һәрнәрсәбез безләр өчен бер əманәттер. Аллаһ биргән нәрсәләрне Ул әмер иткәнчә куллану, һәр мөселманның качынылмас вазыйфәседер. Бу вазыйфәне җиренә җиткермичә дөнья яки ахырәт бәхетенә ирешү мөмкин түгел.

Бу сәбәптән, әгәр җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, сүз һәм хәрәкәтләрегезгә Ислами бер сүрәт бирәчәксез. Ислам куйган чик һәм үлчәүләр эчендә тирәгез белән яхшы мөгамәләдә булырга тырышачаксыз. Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) шулай боермышлардыр:

*“Мөселман, кешеләр һәм үзе белән яхшы мөгамәләдә булган кемсәдер. Мөгамәләсе яхшы булмаган кемсәдән яхшылык көтү мөмкин түгел”*.[526]

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, гаиләгезгә, балаларыгызга, туганнарыгызга, күрәшеләрегезгә һәм бөтен кешеләргә каршы шәхсегезгә кагылышлы мәсьәләләрдә мөлаем һәм күркәм холыклы булачаксыз.

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ

**“Син гафу юлын тот, яхшылыкка өндә һәм наданнардан йөзеңне бор”**[527] иләһи әмерен бөтен хәрәкәтләрендә гамәлгә ашырырга омтылган сөекле пәйгамбәребез (сагв.), үзен еллар буена мыскыллаган, кыерсыткан, үтерергә теләгән һәм ватанынннан куган, соңыннан да Мәккә фәтхе

526 Әхмәд Муснад том 2: 400
527 Әль-Әграф: 199

вакытында кулына әсир төшкән мөшрикләрне “Аллаһ сезне гафу кылсын” диеп азат итә. Аларны үзенә кылынганнар сәбәпле җәзаландырмый һәм гафу итә. Сез дә Аллаһ рәсүленең (сагв.) бу хәрәкәтен үзегезгә үрнәк итеп алыгыз.

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, дуст һәм күршеләрегезне дә яхшы сайлаячаксыз. Динле, акыллы һәм күркәм холыклы кемсәләр белән дуст һәм күрше булырга тырышачаксыз. Начар дуст һәм күрше күп бәлаларга сәбәп булганлыкларын яхшы беләчәксез. Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) Җәнаб-у Хакка шулай дип дога кыла торган иде:

*“Аллаһым, көн һәм төн яманлыгыннан, яман сәгаттән, яман дусттан һәм яман күршелектән Сиңа сыенамын”*.[528]

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, дин кардәшләрегез белән сөю һәм кардәшлек эчендә яшәячәксез. Берлек һәм бердәмлекне бозган, кардәшлекне зәгыйфьләтүче хәрәкәтләрдән ерак торачаксыз. Беләчәксез ки, Исламның барлык нигезләре, мөселманнар арасында берлек һәм кардәшлекнең саклanылуын әмер итә. Аллаһ ‘Азимушшан бер аят-и кәримәдә шулай боермактадыр:

وَلاَ تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَاخْتَلَفُوا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْبَيِّنَاتُ
وَأُوْلَئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ

**“Үзләренә ап-ачык дәлилләр һәм аятләр килгәннән соң, бүленеп таралган яһүд һәм христианнар кебек булмагыз. Алар өчен каты газап әзер кылынмыш”.**[529]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булып,

528 Табәрани: 250 № 90 (А.Х.Берки)
529 Али Имран: 105





дөнья һәм ахырәт бәхетенә ирешергә телисез икән, әдәп һәм оят кешесе булачаксыз. Әдәп һәм оять булмаган кемсәдән яхшылык көтү мөмкин түгел. Тәрбия һәм оят хисләреннән мәхрүм булган кемсәләр, һәм үзләре өчен һәм дә яшәгән җәмгыятьләре өчен бер бәла гынадырлар. Бу бәладан котылу өчен, Ислами әдәп һәм оят белән җитештерелгән иманлы яшьлек үстерәчәксез. Пәйгамбәребез (сагв.) шулай боермыштыр:

*"Оят иманнандыр. Иман исә җәннәттәдер. Начар һәм ямьсез сөйләшү җәфадандыр. Җәфа исә җәһәннәмдәдер"*.[530]

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, һәрвакыт һәм һәрҗирдә гадел булачаксыз. Шәхес һәм җәмгыять тормышында бәхет кайнагы гаделлектер. Гаделлек булмаган җирдә бәхет эзләү мөмкин түгел. Балаларына каршы гадел булмаган бер ата һәм ананың, әмере астында булганнар белән гадел була алмаган бер хаким һәм идарәче, укучылары белән гаделлек белән мөгамәлә итә алмаган укытучының бәхет һәм сөенеч урнаштырулары мөмкин ме? Моның өчендер ки, динебез, бөтен эшләребездә гадел булырга әмер итмеш, гадел буганнарга да бөек сөенчеләр бирмештер. Пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай боермыштыр:

*"Гаделлек белән хөкем иткән кемсәләр, Аллаһ янына баргач, нурдан ясалган минбәрләргә утырыртылып, биек мәртәбәләргә күтәререләр"*.[531]

- Әгәр күркәм холыклы, җитлеккән бер мөселман булырга телисез икән, гыйбәдәтләрегездә һәм барлык эшләрегездә ихласлы һәм чиста күңелле булачаксыз. Эшләгән һәр эшегездә ялгыз бер Аллаһның ризасын эзләячәксез. Риядан яки шәхси мәнфәгать өчен ясалган гыйбәдәтләрнең Аллаһ каршында бернинди кыйммәтләре

530 Тирмизи әт-Таж том 5: 60
531 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 2: 79 № 663

булмаганлыгын беләчәксез. Аллаһ ялгыз ихласлы колларының гыйбәдәтләрен генә кабул итәр һәм аларны һәртөрле начарлыктан саклар. Ихласы сәбәпле генә Юсуф (г.с.) ның яманлыктан сакланып калуы турында, Көръән-и Кәримдә шулай диелә:

كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ السُّوءَ وَالْفَحْشَاءَ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُخْلَصِينَ

**"Аңардан яманлык һәм фәхишәлекне ерагайту өчен Без аны коткардык, чөнки ул Безнең ихласлы колларыбыздан иде".**[532]

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

Санаулы сулышларыбыз тәмамланганчы, иманыбызның тавышына колак саларак, нәфсани һәм шәйтани тойгылардан ераклашыйк. Сүзләребез һәм барлык хәрәкәтләребезгә Ислам әхлагын хаким кылыйк. Күркәм холык белән тормышларыбызны бизиярәк, чын мөселман буларак яшик. Кардәшлек тойгылары эчендә бер-беребезне яратыйк. Һәрвакыт һәм һәрҗирдә гадел булыйк. Кешеләргә бары тик яхшы караш белән карыйк. Белик ки, кылганнарыбызның хисабын бер көн, һичшиксез, күрәчәкбез.

Хөтбәмне, Аллаһ ‘Азимушшанның шушы иләһи фәрманы белән тәмамлыйм:

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ

**"Кыямәт көне аларның телләре, куллары һәм аяклары кылганнарына шәһитлек бирәчәк".**[533]

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّينَ[534]

532 Йосыф: 24
533 Ән-Нур: 24
534 Әз-Зөмәр: 11

## Кырык тугызынчы хөтбә

## **Күркәм холыклар (II)**

فَلَنَسْأَلَنَّ الَّذِينَ أُرْسِلَ إِلَيْهِمْ وَلَنَسْأَلَنَّ الْمُرْسَلِينَ[535]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ لاَ يَرْحَمْ لاَ يُرْحَمْ[536]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Үткән атнадагы хөтбәмдә, камил бер мөселманда булырга тиешле күркәм сыфатлар турында сөйләгән, “Сүз һәм хәрәкәтләренә Ислам әхлагын хаким кылу һәр мөселманның качынылмас вазыфәседер” дип әйткән идек.

Бу атнадагы хөтбәмдә дә шул үк теманы дәвам итәргә булдым.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Бөек динебез Ислам, үзенең әмер һәм тыюлары белән бер бөтендер. Бу бөтенне хасил итүче нәрсәләрнең берсе дә, Ислам әхлагыдыр. Мөселман Исламның бөтене эчендә күркәм әхлаклы булырга мәҗбүрдер. Күркәм әхлак мөселманның бизәгедер. Шуңа күрә:

- Әгәр Исламның күркәм әхлагы белән бизәнеп, камил бер мөселман булырга телисез икән, ышануларыгызда, ниятләрегездә, эшләрегездә, сүз һәм хәрәкәтләрегездә ту-

535 Әль-Әграф: 6
536 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 278 № 223

грылыклы һәм дөрес булачаксыз. Тугрылык динебезнең нигезедер. Тугрылык яхшылыкка, яхшылык та җәннәткә илтәр. Ислами үлчәүләргә күрә, тугры булмаганнарның Аллаһ янында бер кыйммәтләре дә юк.

Пәйгамбәребез (сагв.) янына беркөнне бер адәм килеп, аңа:

- Әй, Аллаһ илчесе, мине Исламның асылына төшергән андый бер сүз сөйлә ки, синнән кала аны беркемнән дә ишетмим" – диде. Моңа пәйгамбәребез (сагв.) аңа шулай диде:

*"Аллаһка иман иттем" – дип әйт, әйткән сүзеңә дә тугры булып кал"*.[537]

- Әгәр күркәм әхлаклы, камил бер мөселман булырга телисез икән, шәфкатьле һәм мәрхәмәтле булачаксыз. Шәфкатьлелек һәм мәрхәмәтлелек иләһи кайнаклы тойгылардыр. Аллаһ мәхлукларына шәфкатьлелек һәм мәрхәмәтлелек күрсәтмәгәннәргә, Аллаһ Үзе дә мәрхәмәт күрсәтмәгәнлеген беләчәксез. Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*"Мәрхәмәт итмәгәннәргә мәрхәмәт ителмәс"*.[538]

*"Мәрхәмәтле булганнарга Аллаһ та мәрхәмәтле булыр. Шуңа күрә сез җир йөзендәгеләргә шәфкатьле һәм мәрхәмәтле булыгыз ки, күктәгеләр сезгә мәрхәмәтле булсыннар"*.[539]

- Әгәр камил бер мөселман булырга телисез икән, ышанычлы кеше булырга тырышачаксыз. Кешеләрнең сезгә булган ышанычларын какшатучы һәртөрле хәрәкәтләрдән сакланачаксыз. Ышаныч хисләрен югалткан җәмгыять рисва булырга мәхкүмдер. Мадди һәм мәгнъәви барлык

537 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 122 № 85
538 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 1: 271 3 223
539 Әбү Дауд Әдәп 58





эшләрдә мөселманга ышанылмаса кемгә ышанылырга тиеш? Пәйгамбәребез (сагв.) нең сыйфаты да “Әль Әмин” түгел ме иде?

Шулай булгач, сүзләрегездә һәм хәрәкәтләрегездә ышанычлы булачаксыз. Аллаһның сезгә биргән матди һәм мәгнъәви барлык әманәтләргә карата Ул теләгәнчә хуҗа булачаксыз. Тискәре хәлдә, үзегезгә мөнафиклык табы төшермеш булырсыз. Мөнафиклар исә, залимнарның үзләредерләр.

Пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткән иде:

*“Мөнафиклыкның өч галәмәте бар. Сүз биргән вакытта, сүздә тормау. Сөйләгән вакытта, ялган сөйләү. Әманәт ителгән нәрсәләргә хыянәт итү”.*[540]

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

- Әгәр Аллаһ һәм Аның илчесе разы булган камил мөселман булып, мәңгелек җәннәтләргә керергә телисез икән, тәнегезгә әмерләр биргән телегезгә хуҗа булырга тырышачаксыз. Көръән укыган, дога иткән һәм зикер кылган тел, һәртөрле хәернең ачкычы булганы кебек үк, иман әмеренә бирелмәсә һәртөрле начарлыкның да башлангычы була ала. Тел бозылса, бөтен тән бозылыр. Күп сөйләшкән, буш сөйләшкән, ялган сөйләшкән, көфер, яла һәм гайбәт сөйләшкән тел, мөселманның теле була алмас. Бу сәбәптән, тиешле урын һәм вакытта, тугры һәм хәерле эш кенә сөйләшәчәксез. Бу хосуска дикъкать итергә чакырган нәбиләр нәбие (сагв.) шулай боермышлардыр:

*“Аллаһ һәм Аның илчесенә иман иткән кемсә йә хәерле эш сөйләсен, йә һич эндәшмәсен”.*[541]

- Әгәр дә камил бер мөселман булырга телисез икән,

540 Муслим Иман: 107
541 Бухари, Муслим, Тирмизи әт-Таҗ том 5:183

тормыш китергән авырлыкларга түзеп, сабырлы булачаксыз. Ышанганнарыгызны тормышка ашыруда күп кенә авырлыклар белән каршылаша аласыз. Ләкин бөтен боларга карамастан сабырлы һәм түземле булып, хак юлдан йөрергә дәвам итәчәксез. Камил мөселман булу җәфа китерер, ләкин сабырлык, түземлек һәм фидакәрьлек таләп итәр. Хак дин булган Ислам өчен җаныгызны һәм малыгызны кызганмый корбан итә беләчәксез. Кирәк икән ач һәм сусыз калачаксыз, кирәк икән хур да ителәчәксез. Ләкин һичкайчан һәм бернәрсәгә дә карамастан Исламны яшәргә дәвам итәчәксез...

Аллаһ 'Азимушшан, шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәримдә шулай боермакта:

إِنَّهُ مَنْ يَتَّقِ وَيِصْبِرْ فَإِنَّ اللّٰهَ لاَ يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ

**“Кем Аллаһтан куркып, төшкән авырлыкларга сабыр итәрсә, Аллаһ ул кемсәләрнең игелекләрен беркайычан югалтмас”.**[542]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيرًا لَعَلَّكُمْ تُفْلَحُونَ

**“Әй, иман иткән кемсәләр, бер дошман җәмагате белән каршылашкан вакытыгызда, Аллаһны күп зикер итү белән түземле булып, сабырлык күрсәтегез”.**[543]

- Әгәр камил мөселман булырга телисез икән, бөек җаваплылык астында булганлыгыгызны беләчәксез. Аллаһның мокаддәс әманәтен, Ислам һәм Көрьән әманәтләрен ташу җаваплылыгын һәрвакыт хәтерләячәксез. Кул, аяк, күз, колак һәм кальб кебек әгъзаларыгызның кылганнары өчен җавап бирәчәгегез турында онытмаячаксыз.

542 Йосыф: 90
543 Әль-Әнфәль: 45

Мал, мөлкәт, һәм бала белән имтихан кылыну белән каршы-каршыга булганлыгыгызны онытамячаксыз.

Бөек Мәүлә Көръән-и Кәримдә шулай боермакта:

فَلَنَسْأَلَنَّ الَّذِينَ أُرْسِلَ إِلَيْهِمْ وَلَنَسْأَلَنَّ الْمُرْسَلِينَ

**“Пәйгамбәр килгән һәрбер өммәтне, аларга килгән һәрбер пәйгамбәрне дә, һичшиксез, сораячакбыз”.**[544]

Шулай булгач, кадерле мөэмин-мөселманнар,

فَإِذَا جَاءتِ الصَّاخَّةُ يَوْمَ يَفِرُّ الْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ وَأُمِّهِ وَأَبِيهِ وَصَاحِبَتِهِ وَبَنِيهِ
لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ يُغْنِيهِ

**“Кешенең кардәшеннән, анасыннан, атасыннан, хатыныннан һәм балаларыннан качып, үз дәртенә төшәчәк Ул бөек көн...”**[545] – килгәнче, чын мөселман булырга тырышыйк. Чөнки теләсәк тә, теләмәсәк тә, гомер чакрымнарыбыз тула. Хисаплашу, казану һәм югалту көне исә каршыбызга килә. Бу көн белән очрашуга әзер булыйк. Белик ки, күркәм холыкның һәм матур әхлакның кайнагы Исламдыр. Исламны яшәмәгән бер кемсәдә күркәм холык була алмас. Моның өчен Аллаһка коллык итү шарттыр. Пәйгамбәр (сагв.) әхлагы белән әхлаклану шарттыр. Көръән низамы белән нурлану шарттыр. Бу шартларны үтәп, камил һәм җитлеккән мөселман була алганнарга сәламнар булсын.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ[546]

544 Әль-Әгрәф: 6
545 Габәсә: 33-37
546 Әль-Фәҗр: 14

# Илленче хөтбә

## Начар холыклар (I)

وَلا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلا تَمْشِ فِي الأَرْضِ مَرَحًا
إِنَّ اللَّهَ لا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ[547]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): لاَ يَدْخُلُ الْجَنَّةَ مَنْ كَانَ فِى قَلْبِهِ مِثْقَالُ
ذَرَّةٍ مِنَ الْكِبْرِ[548]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Ышанганыбыз һәм раслаганыбызча, дөнья һәм ахырәт бәхетен бирә алырдай бердәнбер дин, Ислам динедер. Аның әмер иткән һәрнәрсәсе күркәмдер. Ислам тыйган һәм ерак торырга кушкан һәр сүз һәм хәрәкәт начар һәм ямьсездер. Бу хакыйкатьне кабул итергә һәр мөселман мәҗбүрдер.

Үткән атналардагы ике хөтбәмдә мөселманда булырга тиешле күркәм холык сыйфатларының кайберләре турында сөйләргә тырышкан идем. Бу хөтбәмдә исә, мөселманның ерак калырга тиешле һәм динебезчә харам һәм начар саналган холык сыйфатлары турында сүз итәчәкмен.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

547 Локман: 18
548 Муслим, Тирмизи әт-Таҗ том 5: 32

- Динебез тыйган һәм харам дип атаган начар холык сыйфатларының башында гайбәт килә. Кешеләр арасында дошманлык орлыклары чәчкән, сөю һәм дустлыкны юк иткән гайбәт, бер рух чиредер. Шуңа күрә мөселман, гайбәт сөйләп һәм башкаларны тикшереп, рухын пычрата алмас. Көръән-и Кәримдә **"Үлгән кардәш итен ашау"** га охшатылган гайбәт, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) тарафыннан: *"Дин кардәшеңне аңа ошамаган килеш телгә алу"*[549] – рәвешендә аңлатыла.

Бөек Раббыбыз Аллаһ, Көръән-и Кәримдә безләргә шулай боермакта:

وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ وَاتَّقُوا اللَّهَ

**"...Бер-берегезнең гаепләрен эзләмәгез. Аркагыздан бер-берегез турында сүз дә йөртмәгез. Үлгән кардәшегезнең итен ашарга яратмаганлыгыгыз кебек үк, бу эшегездән дә, Аллаһтан куркып, ерак торыгыз".**[550]

Димәк ки, мөселман Аллаһтан куркачак һәм гайбәттән ерак торачак.

- Динебез тыйган һәм харам дип атаган начар холык сыйфатларыннан да, башкаларның гаеп һәм хаталарын эзләү тора. Мөселман кеше башкаларның гаеп һәм хаталарын эзләү җаваплысы түгелдер. Башкаларның гаеп һәм хаталарын эзләп, кешеләрне түбәнәйткән хәрәкәтләр ясау, җитди бер мөселман эше була алмас. Мөселман җимерүче түгел, коручыдыр.

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) гаеп һәм хата эзләүне катгый рәвештә тыеп, бер хәдис-и шәрифендә шулай боермыштыр: *"Бер-берегездән көнләшмәгез, бер-берегездән*

549 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 110 № 1552
550 Әль-Хуҗүрат: 12

*читләшмәгез. Мөселманнарның хата һәм кимчелекләрен эзләмәгез…"*[551]

Бу әмергә колак салган һәр мөселман, үзен генә тикшереп, башкаларның гаеп һәм хаталарын табу өчен форсат эзләмәячәк һәм эзләргә тиеш тә түгел.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларының башкасы да, дөнья һәм дөньялыкка артык бәйлелектер. Мөселман, хәрәкәтләрендә, арзу һәм теләкләрендә чамалы бер кешедер. Ахырәтенә әзерләнгән кебек үк, ул дөньялыгы өчен дә тырышачак. Ләкин тормыш өчен кирәкле нәрсәләр эзләүдә ул һичкайчан дин куйган чик һәм үлчәүләр тышына чыкмаячак. "Иң мөһиме, казанырга, ничек итеп казанырга бик мөһим дә түгел" - фикере мөселманны юк итә. Менә шушы харам һәм хәләл чиген белмәгән чамасызлык, дөнья һәм дөньялыкка артык бәйлелектә кайнаклана. Чамасызлык чиренә тотылган кешеләр, мал, мөлк, дан, урын һәм дәрәҗәгә ирешү өчен һәртөрле начарлык һәм чамасызлыкка үзләре дә әзердерләр. Кирәк икән, үзләреннән көчлеләрнең кул һәм итәкләрен үбәрләр. Зәгыйфьләрнең исә, хак һәм хокукларын тартып алып, золымлык кыларлар.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бу куркынычлык турында хәбәр бирәрәк, безләргә шулай боермышлардыр:

*"Чамасызлыктан һәм комсызлыктан сакланыгыз. Чөнки комсызлык сездән әввәлкеләрне һәлак итмештер"*.[552]

*"Ике ач бүренең көтүгә китергән зыян, мал һәм мөлкәткә чамасыз бәйле булган кешенең диненә китергән зыяныннан артык түгелдер"*.[553]

551 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 153 № 1601
552 Муслим Кяшф эль-Хафа том 1 41 № 79
553 Тирмизи, Әхмәд әт-Таҗ том 5: 29





Шулай булгач, мөселман, акча, мал, мөлкәт һәм дәрәҗәгә артык бәйле була алмас.

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларының башкасы да, көнчелек. Башкаларның малларына, сәламәтлекләренә, шәрәфләренә, балаларына яки мәртәбәләренә көнчелек, аерым шәхес һәм җәмгыятьләрне эчтән кимереп торган бөек бер бәладыр. Җир йөзендә агызылган беренче кеше каны көнчелек сәбәпле агызылмыштыр. Шәйтанны мәңгелек ләгънәткә дучар иткән нәрсә дә көнчелек иде. Кыскача, бөтен имансызлык һәм яманлыкларының нигезендә көнчелек ята.

Моның өчендер ки, сөекле пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай боермышлардыр:

*“Көнчелектән сакланыгыз чөнки көнчелек, утынны яндырып бетергән ут кебек, яхшы гамәлләрне юк итеп бетерер”.*[554]

*“Бер-берегез белән арагызны кисмәгез, бер-берегезгә аркаларыгыз белән борылмагыз, бер-берегезгә ачу тотмагыз, бер-берегездән көнләшмәгез, әй, Аллаһ коллары, кардәш булыгыз”.*[555]

Шулай булгач, “Мин галәмнәргә рәхмәт буларак җибәрелгән Мөхәммәд (сагв.) өммәтеннән” дип әйткән мөселман, күңелендә көнчелек хисләрен ташый алмас.

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларының башкасы да, тәкәбберлек һәм горурлыктыр. Тәкәбберлек һәм горурлык үзеңне артык мактау һәм олылаудыр. Бу мөселманның түгел, шәйтанның холкыдыр. Нәфс һәм шәйтан, кешеләрне тәкәбберлек һәм горурлык ярдәмендә аздырып, кешене башкаларга биектән һәм кимсетеп карарга этәрәләр. Һәлбүки бөеклелек, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләгә генә мах-

554 Әбү Дауд, Ибн-и Мажа әт-Таж том 5: 29
555 Муслим Рияд ас-Салихин тәрж. том 3: 153 № 1601

сус. Һичлеген онытып, үзләрен бөек санаучыларны Аллаһ сөймәс.

Шәрәфле китабыбыз Көръән-и Кәримдә, Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгаләгә шулай боермакта:

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا
إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ

**“Кешеләрдән тәкәбберләнеп йөзеңне борма. Җир йөзендә горурланып йөрмә. Һичшиксез ки, Аллаһ, тәкәбберләнеп горурланучыларны сөймәс”.**[556]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) исә, бер хәдис-и шәрифендә шулай боермышлардыр: *“Кальбендә бөртек хәтлек тәкәбберлек булган кемсә җәннәткә кермәс”*.[557]

Шуңа күрә, мөселман, тәкәбберлек һәм горурлылыктан һәрвакыт ерак калырга тырышачак. Кулындагы нигъмәтләр сәбәпле тәкәбберләнеп, горурлану, мөселман эше түгел һәм булырга тиеш тә түгел. Нигъмәт бирүче Аллаһтыр. Теләсә, боларны Ул тартып та алыр. Бирелгән нигъмәтләр тәкәбберләнү өчен түгел, шөкер итү өчен.

Шулай булгач, мөэмин-мөселманнар,

Югарыда зикер кылынган, гайбәт, кимчелек һәм хата эзләү, комсызлык, көнчелек, тәкәбберлек һәм горурлылык кебек динебез харам кылган холык сыйфатларыннан ерак торыйк. Белик ки, кешеләрнең иң фазыйләтлесе, әхлакы иң күркәм булганыдыр. Кайтачак урын да Аллаһкадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...
كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ[558]

556 Локман: 18
557 Муслим, Тирмизи әт-Таҗ том 5: 32
558 Әль-Мөдәссир: 38





## Илле беренче хөтбә

# Начар холыклар (II)

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ اللَّهُ أَضْغَانَهُمْ [559]

وَقَالَ رَسُولُ اللَّهِ (ص): مَنْ كَفَّ غَضَبَهُ كَفَّ اللَّهُ عَنْهُ عَذَابَهُ[560]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Ислам, яшәнү өчен җибәрелгән бөек һәм көчле бер диндер. Бу диннең шәрәфле ире булган мөселман, аны бөтене белән яшәгән вакытында дөнья һәм ахырәт бәхетенә кавышачактыр. Аны яшәү, әмерләренә ою, тыйганнарыннан саклану димәктер. Буген мөселманнарның иң бөек кимчелекләре, исламның әмер һәм тыюларының бер өлешенә оеп, калган өлешенә оемаганлыкларындадыр. Бу сәбәптән, башларына килмәгән бәла калмагандыр. Моннан гыйбрәтләнүчеләр дә бик әздер. Эчендә һәртөрле яманлык чәчәк атып, яшәп яткан бер җәмгыять, мөселман җәмгыяте түгелдер. Сүзебездә, эшебездә, хәрәкәтләребездә, урамнарыбызда, киенешебездә, газета, журналларыбызда, кыскача бездә, Ислам һавасы бармы? Мондый бер җәмгыятьтә бәхет эзләү мөмкинмедер?

Шуңа күрә, әгәр дә бәхет һәм сөенеч тулы бер җәмгыятьтә яшәргә телибез икән, Исламның тавышына ко-

559 Мөхәммәд: 29
560 Табәрани Иминлек юллары том 4: 410 № 1534

лак салып, яхшылыкка ашыгырга һәм начар сыйфатлардан арынырга тиешбез.

Үткән атнадагы хөтбәмдә, динебез харам кылган һәм мөселманнарга ераклашуларын әмер иткән начар холык сыйфатлары турында сөйләгән идем. Бу атнадагы хөтбәмдә дә шуның турында сөйләячәкмен.

Гәзиз мөэмин-мөселманнар,

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларыннан берсе дә, дошманлык һәм уч хисләредер. Дошманлык һәм уч хисләре рухи бер чирләрдер. Гаиләләр җимергән, сөю һәм шәфкатьлелек хисләрен юк иткән, кешене эчтән кимергән бөек бер куркынычлылыктыр. Камил һәм җитлеккән бер мөселман кальбендә дошманлык һәм уч хисләренә урын була алмас. Аллаһ һәм пәйгамбәр (сагв.) гыйшкы белән тулып ташырга тиешле кальбләр, дошманлык һәм уч хисләре белән тулып ташырларса, ул җәмгыятьтә бәхет һәм сөенеч көтү мөмкин булмас. Бу сәбәптән Ислам хаксыз җиргә дошманлык һәм уч хисләре тотуны харам кылмыштыр. Гафу кылу да мөселманның вазыйфәседер. Мөселман нәфрәт итүче һәм ачу тотучы түгел, гафу кылучы һәм багышлаучы булырга тиеш.

Хөтбә башында укынган аят-и кәримәдә Аллаһ Сөбһанаһү вә Тәгалә безләргә шулай боермакта:

**“Югыйсә кальбләрендә чир булган кемсәләр, бу чирләрен Аллаһ һичкайчан чыгара алмаячагын мы уйлыйлар?”**[561]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) нең исә, бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткәнлеге билгеле:

*“Кем ачуын җиңә алса, Аллаһ та аңа ачулы булмас”*.[562]

561 Мөхәммәд: 29
562 Табәрани Иминлек Юллары том 4: 410 № 1534





Димәк ки, хисап бирәчәклеге турында уйлаган һәм газап күрүдән курыккан бер мөселман, башкаларга каршы дошманлык һәм ачу хисләре ташымаячак, ташырга тиеш тә түгел.

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларыннан башкасы булып, кешеләр турында начар фикерле булу һәм яла ягу. Кешеләр турында начар фикерле булу һәм аларга яла ягу, кешенең мәгънәви тормышына үтеп кереп, аңа һөҗүм итү димәктер. Башкалар турында начар фикер ташырга һәм яла ягарга беркемнең дә хакы юк. Ызгыш-талаш, дошманлык, каршылык һәм аерылулар уты булган начар фикерлелек һәм яла ягучылыктан һәр мөселман ерак торырга тиеш. Җәмгыятьнең бәхет һәм ышанычын бозган, һәркемне башкалардан шөбһәләнергә этәргән начар фикерлелек һәм яла ягучылыктан ерак калуның кирәклеге турында бик күп аят-и кәримә һәм хәдис-и шәриф бар. Боларның кайберләрендә шулай  дип әйтелә:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ الظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ إِثْمٌ

**“Әй, иман иткән кемсәләр, начар фикерлектән ерак торыгыз, чөнки начар фикерләрнең күбесе гөнаһтыр”.**[563]

وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوا فَقَدِ احْتَمَلُوا بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُّبِينًا

**“Мөэмин ир һәм мөэминә хатыннарны эшләмәгән гөнаһлары сәбәпле кысырыклаучылар, өсләренә апачык бер гөнаһ йөкләмеш булалар”.**[564]

إِنَّ الَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنَاتِ الْغَافِلَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ لُعِنُوا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ

563 Әль-Хуҗурат: 12
564 Әль-Әхзәб: 58





وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ

**"Гафил ләкин намуслы хатыннарга ялган яла ягучылар, дөньяда һәм ахирәттә ләгънәткә дучар булырлар. Боларга газапның иң катысы әзерләнмештер".**[565]

*"Сез начар фикерле булудан тыелыгыз, чөнки начар фикерлелек сүзләрнең иң ялганыдыр".*[566]

Шулай булгач, мөселман, гыйлеме төгәл булмадан берни дә сөйләмәс, начар фикер һәм яла ягучылык исле авызлы була алмас, булырга тиеш тә түгел.

Шәрәфле мөэмин-мөселманнар,

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларыннан бер башкасы да, риядыр. Рия, кешеләр арасында данлы һәм мактаулы булу, үз мәнфәгатьләрне генә саклап калу өчен, күренеп, ошатылып һәм макталу өчен, гыйбәдәт кылу һәм гөнаһлардан сакланулы булып күренүдер. Бу бер мөселман эше түгелдер. Аллаһ ризасы тышында кылынган бер яхшылык һәм гыйбәдәт, буш бер эштер. Җәнаб-у Хак, чын күңелдән кылынган гыйбәдәтләрне генә кабул кылар. Рия өчен гыйбәдәт кылу ширк һәм ясалмачылык.

Данлыклы пәйгамбәребез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип әйткән:

*"Сезнең өчен иң күп курыккан нәрсәм, ширк кылуыгыздыр".*[567]

Димәк ки рия, ширктер, ягъни Аллаһка тиңдәшлек кылудыр, ширк катнашкан гамәл исә, бушка кылынган димәктер. Ширк һәм гамәлсезлекнең ахыры исә уттыр.

Аллаһ 'Азимушшан, шәрәфле китабыбыз Көрьән-и Кәримдә безләргә шулай боермактадыр:

565 Ән-Нур: 23
566 Бухари, Муслим Рияд ас-Салихин тәрҗ. 3:155 № 1604
567 Тирмизи Худуд: 24; Әхмәд Иминлек Юллары том 4: 358 № 151

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ الَّذِينَ هُمْ يُرَاؤُونَ

**“Ай-хай ул рияланып, гафилләрчә намаз кылган кемсәләргә”.**[568]

Шулай булгач, мөселман, иманын кимергән, гыйбәдәтләрен бушка чыгарган рия афәтенә якын килә алмас, якын килергә тиеш түгел.

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларыннан бер башкасы булып сүгенү тора. Мөселман, кулына, теленә һәм тәненә хуҗа белә белгән кемсәдер. Мөселманның авызы ямьсез, оятсыз һәм каты сүзләр сөйли алмас. Авызлары сүгенергә һәм көфер итәргә өйрәнгән кемсәләр, моның бик каты газабын да күрәчәкләр. Динебез кешеләргә генә түгел, хәтта хайваннарга сүгенүне дә харам кылмыштыр.

Пәйгамбәр әфәндебез (сагв.) бер хәдис-и шәрифендә шулай дип боермакта:

*“Мөселманны сүгеү, фасиклыктыр. Аның белән сугышу исә, көфердер”.*[569]

Шулай булгач, мөселман, дөнья һәм ахирәттә үкендерәчәк сүгенү сүзләреннән ерак булырга тырышачак.

- Динебез тыйган начар холык сыйфатларыннан булып фетнәчелек һәм бозыклыклык та тора. Фетнә һәм бозыклыклык, бозыклык кылып, кешеләрне бер-берләре белән бәрелештерүдер. Аллаһның әмер һәм тыюларына оймау да фетнә һәм бозыклыклыкның бер төредер. Фетнә һәм бозыклык тарату мөселманнарның эше түгел, кәфер, мөнафик һәм фасикларның эшедер. Мөселман бозучы, аеручы һәм дошманлык таратучы була алмас. Көръән-и Кәримдә кеше үтерүчеләрдән дә яманрак диеп аталган фетнәчеләрне

568 Әль-Мәгүн: 4 - 6
569 Бухари, Муслим Иминлек Юллары том 4: 390 № 1515

Аллаһ сөймәс.[570]

Шуңа күрә, мөселман кеше, шәхес һәм җәмгыятьнең тынычлыгын бозган фетнә һәм бозыклыкклыкка сәбәп булган һәртөрле сүз һәм хәрәкәтләрдән ерак торачак. Бу Аллаһның әмередер. Аят-и кәримәдә моның турында шулай диелә:

وَلاَ تُفْسِدُوا فِي الأَرْضِ بَعْدَ إِصْلاَحِهَا

**“Җир йөзе төзеклəнгəннəн соң, анда фетнə һəм бозыклык чыгармагыз”.**[571]

Шулай булгач, гәзиз мөэмин-мөселманнар,

Әгәр дә без камил һәм җитлеккән мөселманнар буларак, Аллаһ ризасына кавышырга телибез икән, югарыда зикер кылынган начар холык сыйфатларының барысыннан да арынып, алардан ерак торырга тырышачакбыз. Динебез харам кылган башкаларны мыскыллау, кеше яхшылыкларын кире кагу, караклык, ике йөзлелек, ялганчылык, алкоголь һәм отышлы уеннар, хаксызлык һәм гаделсезлек кебек начарлыклардан да үзебезне тыйык. Белик ки, болар барысы да, мөселманда булмаска тиешле начар холыклардыр. Мөселман исә, әхлагы иң күркәм булган кешедер. Начар холык сыйфатларыннан арынып, тормышларын Ислам әхлагы белән бизи алганнарга сәлам булсын!

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَنْ يُتْرَكَ سُدًى[572]

570 Әль-Бакара: 191
571 Әль-Әгрәф: 56
572 Әль-Кыямәт: 36





## Илле икенче хөтбә

## Рухи җитлегү

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الرُّوحِ قُلِ الرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّي وَمَا أُوتِيتُم مِّن الْعِلْمِ إِلاَّ قَلِيلاً[573]

وقال رسول اللّه (ص): فَإِنَّ حَقَّ اللَّهِ عَلَى الْعِبَادِ
أَنْ يَعْبُدُوا اللَّهَ وَلاَ يُشْرِكُوا بِهِ شَيْءً[574]

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Хөтбә башында укынган аяти-кәримәдә, галәмнәрнең Раббысы, мәшрикъның һәм магърибның Раббысы – Аллаһ ‘Азимушшан безләргә шулай боермакта:

**“Алар синнән рухның ни нәрсә икәнлеге турында сорарлар. Син аларга: «Рух – Раббымның бер әмередер. Сезнең дә аны аңлау өчен гыйлемегез бик әз” - дип әйт”.**[575]

Бу аят сөекле пәйгамбәребездән (сагв.) рухның ни нәрсә икәнлеге турында соралгач ингән. Һәм бу аяттан аңлашылганча, Аллаһ Сөбханһу вә Тәгалә кешеләргә рухның табигатен ачмыйча, моның турындагы хакыйки гыйлемне дә Үзенә генә аера. Кешеләрдә булган рух турындагы

573 Әль-Исра: 85
574 Муслим шархе том 1: 223 № 49
575 Әль-Исра: 85

гыйлем исә аның хәтле чикле һәм төгәл ки, бу гыйлемлелек аларга рухның табигате турындагы бәхәсләргә, уйланударга һәм хорафатларга бернинди урын калдырмый. Шуңа күрә рух турындагы гыйлем һәм аның хакыкате Аллаһ Сөбханһу вә Тәгаләгә генә хас. Моның өчен дә, бүгенге хөтбәмдә, мин кеше рухының табигате турында түгел, ләкин аның гыйбадәт һәм хезмәт юлы белән матди һәм мәгънәви камиллеккә ирешә алуы турында сүз алып барачакмын.

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Кеше – ул тән һәм җаннан гыйбарәт булган бер мәхлук.[576] Кеше җаны – ул аның тормыш чыганагы, аның аңлау һәм төшенү үзәге. Кеше җаны гына аны тормышка һәм хәрәкәткә китерә. Шуңа күрә дә, кеше һәм аның тормышы белән хакимият итергә калкышкан һәрбер система, иң башта аның рухы, яки - аның кальбен яуларга тели.

Кешегә дөнья һәм ахырәт бәхетен бирергә килгән Ислам, аңарга тормышын юнәлтүче кальб һәм җанын тәүһид иманы белән тутырырга әмер итә. Чөнки хаклылык һәм гаделлек, бәхет һәм сөенеч кеше тормышының хуҗасы - кеше кальбендә тәүһид иманы яшәгәндә генә була ала. Шуңа күрә дә һәрбер илче һәм пәйгамбәр кешеләрне тәүһид иманына, галәмнәрнең Раббысы, охшашы һәм тиңдәше булмаган Аллаһка гына коллык итәргә чакырмыштыр. Бу сәбәптән тәүһид иманы – ул беренче һәм иң соңгы кешене һич өзелми торган рухи элемтәдә тоткан тормыш системасы ул. Һәм һәрбер кеше бу иманын саклап калырга гына түгел, ләкин бу иманы сәбәпле рухи камиллегенә дә ирешергә тиешле.

Тәүһид нигезендә яткан Аллаһка коллык һәм гыйбадәт – ул, һәрнәрсәдән әввәл, Аллаһның әмер һәм чикләүренә бернинди шартсыз буйсынудыр. Ул – тормышның барлык

576 Кайбер галимнәр кеше җанының аның акыл һәм тәненнән гыйбәрәт икәнлеге турында сөйлиләр.





мизгелләрендә дә Аллаһка буйсыну һәм итәгать итүдер. Чөнки һәрбер илче һәм пәйгамбәр кешеләргә бу хакыйкатьне җиткерү өчен генә килде.

Мокаддәс китабыбыз Көръән-и Кәримдә, бөек Раббыбыз Аллаһ безләргә шулай боермакта:

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولاً أَنِ اعْبُدُوا اللّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ

**“Һәрбер өмматкә Без илче җибәрдек, кешеләрне: «Аллаһка коллык итәргә һәм ширктән сакланырга» – чакырулары өчен”.**[577]

ذَلِكُمُ اللّهُ رَبُّكُمْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ فَاعْبُدُوهُ
وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ

**“Бу – Раббыгыз Аллаһ. Аңардан башка иләһ юк – Ул – Мәңге Тере, Мәңге Җанлыдыр. Шуңа күрә Аңа гына коллык итегез, чөнки Ул – һәрнәрсәнең хакыйки Хуҗасыдыр”.**[578]

Сөекле пәйгамбәребез (сагв.) исә, бер хәдисендә шулай дип әйтә:

*“Аллаһның коларыннан Аңардан башка беркемгә дә гыйбадәт итмәүләре һәм Аңа беркемне дә тиңдәш кылмаулары өчен сорарга хакы бар”.*[579]

Шуңа күрә, һәрбер кеше Аллаһка гыйбадәт итәргә тиеш һәм Аллаһның моның турында һәрбер колын сорарга хакы бар. Аллаһка гыйбадәт итү исә - дога һәм теләкләрдә Аңа гына юнәлүдер, Аңардан гына ярдәм сорау һәм Аңардан гына ярдәм көтүдер. Аллаһка гыйбадәт итү – Аның барлык әмер

577 Ән-Нәхль: 36
578 Әль-Әнгәм: 102
579 Сахих-и Муслим шәрхе том 16: 223 № 49

һәм чикләүләренә бернинди шартсыз буйсынудыр. Аллаһка гыйбадәт итү – Аллаһ диненә каршы булган фикерләрне читкә кагу һәм Аллаһ Үзенең дошманнары дип иглан иткән кемсәләрне дошман дип белүдер. Аллаһка гыйадәт итү – ул Аллаһка беркемне һәм бернәрсәне дә тиңдәш кылмау ул, чөнки кеше иман иткән һәм буйсынган кемсәгә генә коллык итәр. Аллаһтан кала исә, беркем дә коллыкка, гыйбадәткә һәм хезмәткә лаек түгел.

Мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Шуңа күрә дә рухи камиллегебезгә ирешү һәм матди һәм мәгънәви бәхетебезгә кавышуыбыз өчен безгә Аллаһка коллык итү һәм Аңарга итәгать итү юлыннан йөрү тиешле. Сөекле пәйгамбәребез – Мөхәммәд (сагв.) сөннәтенә сарылу тиешле. Чөнки Аллаһ, Аның илчесе (сагв.) һәм Көръән-и Кәримгә каршы юлдан атлап, рухи камиллеккә ирешү мөмкин түгел. Кешенең матди һәм мәгънәви байлыгы нинди генә булмасын, Аллаһ, Аның илчесе (сагв.) һәм Көръән-и Кәримдән борылып киткән һәркем рухи яктан зәгыйфь һәм авырудыр. Динне артта калганлылык белән тиңләгән, динлеләрдән көлеп, аларны мәсхәрәгә тоткан һәркем – рухи яктан зәгыйфь һәм авырудыр. Аллаһ нурын сүндерергә калкышкан, Аллаһ, Ислам һәм мөселман кебек сүзләреннән рәхәтсезләнгән, Көръән-и Кәрим әмерләреннән һәм Аллаһ илчесе (сагв.) боерыкларыннан борылып киткән, үлемнән соң кубарылуга һәм Хөкемнәрнең иң бөегенә ышанмашган - рухи яктан зәгыйфь һәм авырудыр. Мондый рухи яктан сәламәт булмаган кемсәләр яшәгән бер җәмгыяттә фасийклык, гаделсезлек, түбәнчелек һәм ахләксызлык хөкем сөрә.

Иманы һәм гыйбадәтләре сәбәпле рухи яктан камилләшә алган кеше – үз-үзен җиңә алган кешедер. Мондыйлар – ачуларын, рәнҗешләрен һәм шәхси мәнфәгатьләрен җиңә





алган кемсәләрдер. Үз нәфсләрен һәм нәфси теләкләрен җиңә алмаган кемсәләр исә - рухи яктан зәгыйфь һәм көчсез кемсәләрдер. Рухи яктан көчсез һәм зәгыйфь кеше көфер һөҗүмнәре каршысында басып кала алмас. Көфер һәм ширк исә - бүлә һәм талаштыра гына алган иң бөек куркынычлылык. Көфер һәм ширк – барлык фетнә, ызгыш һәм талашларның бердәнбер кайнакларыдыр һәм болар мондый мохитта гына яши ала.

Җан һәм рухын ширк пычрагы белән пычраткан кеше һәм рухи нечкәлеге һәм сизгерлеге булмаган кеше - рухи яктан факыйрь һәм ярлы бер кемсәдер. Мондый кешедә фикерләү, күзаллау һәм төшенү сәләтләре юк. Чөнки Көрьән-и Кәримдә дә моның турында шулай диелә:

لَهُمْ قُلُوبٌ لاَّ يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لاَّ يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ آذَانٌ لاَّ يَسْمَعُونَ بِهَا أُوْلَئِكَ كَالأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ أُوْلَئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ

**“Аларның кальбләре бардыр ки, ләкин алар хакыйкатьне сизмәс, күз хәм колаклары бардыр ки, ләкин алар берни дә күрмәс хәм нәсыйхәт тә ишетмәс.”**[580]

صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لاَ يَرْجِعُونَ

**“Чукрак, телсез хәм сукырлар. Болар тугры юлны тапмас”.**[581]

Әйе, кальбләре ширк гөнаһына чумган һәм көфер төсенә кергән кемсәләрнең кальб һәм бәгырьләре – таш кебек каты һәм кыйммәтсездер. Чөнки ташларның дә җаннары бар, хәтта ташлар да Аллаһка гыйбадәт һәм хезмәт итәләр. Моның турында мокаддәс китабыбыз Коръән-и Кәримдә шулай боерылмакта:

580 Әль-Әграф: 179
581 Әль-Бакара: 18

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الأَنْهَارُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ الْمَاءِ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ

**“Аннары кальбләрегегез шундый катылашты ки, таш кебек, яки аннан да каты булдылар.Ләкин ташлар арасында да андыйлары бардыр ки, эчләреннән чишмәләр агып чыгар, яки ярылып, су агыр, андыйлары да бардыр ки, Аллаһ куркуыннан ярылып, тузан булырлар. Аллаһ исә һәр кылганнарыгызны белеп торучыдыр”.**[582]

Шуңа күрә, мөхтәрәм мөэмин-мөселманнар,

Үзебезне, тормышларыбызны һәм җаннарыбызны иман һәм тәүһид белән бизик, иман һәм тәүһидләребезне дә Аллаһка гыйбадәт һәм күркәм гамәлләр белән ныклыйк. Күңел һәм йөрәкләре Аллаһ һәм Аның илчесенә (сагв.) бәйле, чын һәм ихлас мөэминнәр булыйк. Фани дөнья нигмәтләренә алданып, Раббыбызны онытучылардан булмыйк. Фани тәннәребезне азыкландырып та, рухи азыклары турында онытучылардан булмыйк. Рухларыбызны мәңгелек тормыш матурлыкларына ачыйк. Онытмыйк ки, кеше – фани, Аллаһ исә - Мәңге Тередер. Кайтачак урын да – мәгәр Аллаһкадыр.

اَلاَ اِنَّ اَحْسَنَ الْكَلاَمِ ...

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلاً[583]

582 Әль-Бакара: 74
583 Әль-Инсан: 25

# Хөтбәләр Әзерләнгәндә Кулланылган Китапларның Кайберләре

1 - Көръән-и Кәрим

2 - Көръән-и Хәким һәм Мәгънәсе, Х. Басри Чантай, Истамбул 1959, 3 том.

3 - Көръән-и Кәрим һәм Мәгънәсе, А. Фикри Явуз, Истамбул 1980, Сёнмез нәшрияте.

4 - Көръән-и Кәрим һәм Төрекчә Мәгънәсе, Истамбул 1981, Чаг нәшрияте.

5 - Хак Дине Көръән Теле, Эльмалылы Х. Язар, Истамбул 1979, 9 том.

6 - Тәфсир Әль-Көръән Әль-'Азыйм, Әбүль Фида Исмагыйль Ибн-и Кясир Әль-Курәши, Бейрут 1966, 7 том.

7 - Мухтасар Тәфсир Ибн-и Кясир, М. Али Сабуни, Бейрут 1981, 3 том.

8 - Сафвәт әт-Тафасир, М. Али Сабуни, Бейрут 1981, 3 том.

9 - Фи Зыляль Әль-Көръән, Проф. Др. Сеййид Кутб, Истамбул 16 том, Хикмәт нәшрияте.

10 - Мухтасар Сахих Әль-Бухари, Тәҗрид Әс-Сарих тәрҗемәсе, Анкара 1973, 12 том, Дин Эшләре Министрлыгы нәшрияте.

11 - Әль-Луъ-Луъ Вәль Мәрҗән тәрҗемәсе, И. Кайа, И. Хакки Уҗа, Конья 1979, 3 том, Сария нәшрияте.

12 - Сахих Әль-Муслим тәрҗемәсе, А. Давутоглу, Истамбул 1980, 11 том, Сёнмез нәшрияте.

13 - Әдәб Әль-Муфрад тәрҗемәсе (Әхлак Хәдисләре), А. Фикри Явуз, Истамбул 1979, 2 том, Сёнмез нәшрияте.

14 - Әт-Таҗ, Әль-Җәми’ Лиль Усуль фи Әхәдис әр-Рәсүл, Ш. Мансур Али Насиф, Бейрут 1962, 5 том.

15 - Рияд ас-Салихин мин Кәлам Сәййид Әль-Мүрсәлин, Әбү ЗәкәриййяӘн-Нәвави, Х. Хюсню Эрдем тәрҗемәсе, Кывамуддин Бурслан, Дин Эшләре Министрлыгы нәшрияте, Анкара 3 том.

16 - Кяшф Әль-Хафа вә Музыль Әль-Әлбас, Исмәгыйль Ибни Мөхәммәд Әль-Әҗлүни, Бейрут, Һ. 1351, 3 басым, 2 том.

17 - Мухтасар Шу’аб Әль-Иман, Имам Бәйхаки (Әбү Җәгфәр Казвини) Мисыр, Һ. 1300, 1 том.

18 - Бүлүгъ Әль-Мәрам, Ибни Хәҗәр Әль-Гаскәлани, А. Давутоглу тәрҗемәсе, Истамбул 1976, 4 том.

19 - Хәдис Әль-Әрбә’ыйн, Имам-и Нәвави.

20 - Хикмәт Чәчәкләре, 500 Хәдис, Ё. Н. Бильмен, Истамбул 1963.

21 - Хаят ас-Сәхабә, М. Ю. Кандәһләви, тәрҗемә Истамбул 1979, 5 том.

22 - Ихья ’Улүм Әд-Дин, Газзали, А. Сердароглу тәрҗемәсе, 1974, 4 том.

23 - Мөхәммәд һәм Исламият (Ислам Тарихы), М. А. Кёксал, 1978, 11 том.

24 - Сәгадәт Гасыры, Ё. Риза Догрул, 5 том.

25 - Китаб Әль-Фикх ’Аләль Мәзәхиб Әль-Әрба’а, А. Әль-Җәзәри, Хасан Эге тәрҗемәсе, Истамбул 1979 (Дүрт Мәзхәбнең Фикых Китабы), Бахар нәшрияте.

26 - Хукук-у Исламия вә Истиләхат-и Фикхия сүзлеге, Ё. Н. Бильмен, Истамбул.

27 - Бөек Ислам Энциклопедиясе, Ё. Н. Бильмен, Истамбул.

28 - Ислам Энциклопедиясе, А. Фикри Явуз, Истамбул 1979, Сёнмез нәшрияте.

29 - Ислам Пәйгамбәре, М. Хамидуллаһ, М. Сә’ид Мутлу тәрҗемәсе, Салих Туг, Истамбул, 2 том.

30 - Ислам, Сә’ид Һавва, Сә’ид Шимшек тәрҗемәсе,, Анкара 1980, 2 том, Икбаль нәшрияте.





31 - Гыйлем Яктылыгында Исламият, ʼАфиф А. Таббара, Мустафа Ёз тәрҗемәсе, Истамбул 1977.

32 - Көнбатыш Кайнакларында Ислам Мәдәнияте, И. Хами Данышменд, Истамбул.

33 - Көнлек Мәсьәләләргә Фәтвәләр, Х. Гёненч, Истамбул 1983, 2 том.

34 - Пәйгамбәрләр һәм Тәүһид Көрәше, Н. М. Солмаз – И. Л. Чакан, Истамбул 1985, 3 том, Әнсар нәшрияте.

35 - Хөтбәләр һәм Сохбәтләр, М. Шәфик Арваси, Истамбул 1982, Әркам нәшрияте.

36 - Сөләйманиядән Хитаб, Г. Ёзтоп, Истамбул 1980, 3 том, Бахар нәшрияте.

37 - Ислам Яктылыгында Көнлек Мәсьәләләр, Хайреддин Караман, Истамбул 1982, 2 том.



